YẸṄ AWURADE NÈ YẸṄ AGYEṄKWÃ

# IESU KRISTO

# APÃM-FOFORO

NSẸM

TW̌I KASA MU.

---

# THE NEW TESTAMENT

OF

OUR LORD AND SAVIOUR

## JESUS CHRIST

TRANSLATED FROM THE ORIGINAL GREEK

INTO THE ASANTE AND FANTE LANGUAGE CALLED TSHI

GOLD COAST, WEST AFRICA,

BY THE LATE J. G. CHRISTALLER

OF THE BASEL GERMAN EVANGELICAL MISSION.

---

FIFTH EDITION, REVISED.

(FIRST STEREOTYPE EDITION.)

PRINTED FOR THE

BRITISH AND FOREIGN BIBLE SOCIETY.

BASEL, 1905.






# APÃM FOFORO MU ṅHÕMA HORO NI.



5000. Basel, printed by Fr. Reinhardt. 1961,03.

# ASE̱MPA NO,

## SE̱NEA MATEO KYERE̱W MÃE.

---

### Tĩ 1.

(ṅ. 1—17. Luk. 3,23—38.)

IESU KRISTO, Dawid *ba, Abraham ba
no awo ṅhõma. *1 Kron. 17,11. 1 Mos. 22,18.

2. Abraham woo Isak, na Isak woo
Iakob, na Iakob woo Iuda nė ne nuanom.
1 Mos. 21,3.12; 25,26; 29,35; 49,10.

3. Iuda nė Tamar woo Fares nė Sera,
na Fares woo Esrom, na Esrom woo
Aram, 1 Mos. 38,29.30. Rut 4,18—22.

4. na Aram woo Aminadab, na Ami-
nadab woo Nahason, na Nahason woo
Salmon,

5. na Salmon nė Rahab woo Boas, na
*Boas nė Rut woo Obed, na Obed woo Ii-
sai, na Iisai woo o̱hene Dawid. *Rut 4,13—17.

6. Na *o̱hene Dawid nė nea kaṅ o̱ye̱
Uria yere no woo Salomo, *2 Sam. 12,24.

7. na Salomo woo Rehabeam, na Re-
habeam woo Abia, na Abia woo Asa,
1 Kron. 3,10—16.

8. na Asa woo Iosafat, na Iosafat
woo Ioram, na Ioram woo Usia,

9. na Usia woo Iotam, na Iotam woo
Ahas, na Ahas woo Hesekia,

10. na Hesekia woo Manase, na Ma-
nase woo Amon, na Amon woo Iosia,

11. na Iosia woo Iekonia nė ne nua-
nom, e̱bere a wo̱mã wotutu ko̱trãa Ba-
bilon no mu.

12. Na wotutu ko̱trãa Babilon no akyi
no, Iekonia woo Salatiel, na Salatiel woo
Sorobabel, 1 Kron. 3,17. Esr. 3,2.

13. na Sorobabel woo Abihud, na Abi-
hud woo Eliakim, na Eliakim woo Asor,

14. na Asor woo Sadok, na Sadok woo
Akim, na Akim woo Elihud,

15. na Elihud woo Eleasar, na Eleasar
woo Matan, na Matan woo Iakob,

16. na Iakob woo Iosef a o̱ye̱ Maria
a o̱woo Iesu a *wo̱fre̱ no Kristo no
kunu. *27,17.22.

17. Na awo-ntoatoaso a efi Abraham
so besi Dawid so ṅhĩnã si dunnaṅ, na
efi Dawid so de-besi se̱ wo̱mã wotutu
ko̱trãa Babilon no si awo-ntoatoaso du-
nnaṅ, na efi-se̱ wotutu ko̱trãa Babilon
no de-besi Kristo so si awo-ntoatoaso
dunnaṅ.

18. Na se̱nea Iesu Kristo awo te ni:
Wo̱de ne nã Maria mãa Iosef aware na
wonnyã ṅhyiaa mu no, wohũu no se̱ o̱yem
nea efi Hoṅhom kroṅkroṅ mu. Luk. 1,35.

19. Na ne kunu Iosef ye̱ onipa-trẽnẽ
na o̱mpe̱ se̱ o̱bo̱ no ahohora nti, otuu ne
tirim agyina se̱ o̱be̱kõ no kokoam.

20. Na o̱redw̃eṅ yinom no, fw̃e̱, Awu-
rade bo̱fo yii nehõ kyeree̱ no o̱dae mu
se: Iosef, Dawid ba, nsuro se̱ wobe̱fa
wo yere Maria aba wo ṅkye̱ṅ; nà nea
*o̱yem no fi Hoṅhom kroṅkroṅ mu; *ṅ.18.

21. na o̱be̱wo babaniṅ, na *woato ne
diṅ Iesu; nà o̱no †na o̱begye ne
maṅ afi wo̱ṅ bone mu.
* Luk. 1,31; 2,21. † Asmf. 4,12.

22. Na eyi ṅhĩnã ye̱e *na* nea Awurade
nam *odiyifo no so kãe no abam' se̱:
* Ies. 7,14.

23. "Fw̃e̱, ababã no be̱yem, na wawo
babaniṅ, na wo̱ato ne diṅ Imánuel" a
asekyere̱ ne se̱: Onyame nė ye̱ṅ [wo̱ ho̱].

24. Na Iosef fii nna mu nyaṅe no, o̱ye̱e
se̱nea Awurade bo̱fo no hye̱e̱ no no, na
o̱ko̱faa ne yere no baa ne ṅkye̱ṅ;

25. na waṅhũ no de-kosii da a o̱woo
*n'abakaṅ barima no, na o̱too ne diṅ
Iesu. * Luk. 2,7.

### Tĩ 2.

Na wo̱woo *Iesu Betlehem a e̱wo̱ Iudea
o̱hene Herode bere so no, fw̃e̱, Magifo fi
apuei baa Ierusalem se: * Luk. 2,1—7.

2. E̱hẽ na Iudafo hene a wo̱woo no
no wo̱? nà ye̱ahũ ne nsoroma apuei, na
ye̱ba abe̱koto no. 4 Mos. 24,17.

3. Na o̱hene Herode tee no, o̱-nė Ieru-
salem ṅhĩnã bo tui;
4. na ohyiaa o̱maṅ aso̱fo-mpanyiṅ nė
kyere̱wfo ṅhĩnã bisaa wo̱ṅ fãkõ a wo̱be̱-
wo Kristo no.
5. Na wosee no se̱: [Wo̱] Betlehem
a e̱wo̱ Iudea; nà sãara na *odiyifo no
akyere̱w se̱: * Mik. 5,1. Ioh. 7,42.
6. "Na wo Betlehem, Iuda asase so,
e̱nye̱ wone akũmã Iuda asafohene mu;
nà wo mu na o̱safohene a o̱be̱fw̌e̱ me
maṅ Israel no befi aba."
7. E̱no na Herode fre̱e̱ Magifo no
kokoam bisaa-wo̱ṅ bere a nsoroma fii
no yiye;
8. na o̱somaa wo̱ṅ ko̱o̱ Betlehem se:
Moṅko̱ ṅko̱fw̌efw̌e̱ abofrã no yiye; na
se̱ munyã hũ no a, momme̱kã ṅkyere̱ me,
na meṅko̱koto no bi.
9. Na wo̱tee o̱hene ase̱m no w̌iee no,
wosiim ko̱e: na fw̌e̱, nsoroma a wohũu
no apuei no dii wo̱ṅ anim de-kosii se̱
e̱begyinaa nea abofrã no wo̱ ho̱ no atifĩ.
10. Na wohũu nsoroma no no, wo̱ṅ ani
gyee anigye ke̱se pa.
11. Na woduu daṅ no mu no, wohũu
abofrã no nė ne nã Maria, na wo̱koto
so̱ree no, na wobuee wo̱ṅ akorade so ye̱e̱
no aye̱, sika nė hũãm a wo̱hyew nė
mire. Dw̌. 72,10.15. Ies. 60,6.
12. Na woyi kyere̱e̱ wo̱ṅ o̱dae mu se̱
wo̱nnsaṅ ṅnko̱ Herode ṅkye̱ṅ bio no,
wo̱faa o̱kwaṅ foforo bi so saṅ ko̱o̱ wo̱ṅ
kũrom.
13. Na wofi ho̱ ko̱e no, fw̌e̱, Awurade
bo̱fo bi yi nehõ kyere̱ Iosef o̱dae mu
se: So̱re fa abofrã no nė ne nã, na gũaṅ
ko̱ Misraim, na ko̱trã ho̱ kodu se̱ mese
wo; nà Herode rebe̱fw̌efw̌e̱ abofrã no
ase̱e no.
14. Na o̱so̱re faa abofrã no nė ne nã
anadw̌o, na ofii ho̱ ko̱o̱ Misraim,
15. na o̱wo̱ ho̱nom ara koduu se̱ Herode
wui: *na* nea Awurade nam *odiyifo no
so kãe no abam' se̱: "Mafre̱ me ba mafi
Misraim." * Hos. 11,1.
16. E̱no na Herode hũi se̱ Magifo no
agoru no hõ no, ne bo fui pĩ; na o̱so-
ma mã wo̱kokum mmofra ṅhĩnã a wo̱wo̱
Betlehem nė n'ahye ṅhĩnã so a wo̱adi
mfrihyia abieṅ nė wo̱ṅ a wonnyã nnii
e̱, te se̱ bere no a obisabisaa Magifo no
yiye no.
17. E̱no na nea odiyifo *Ieremia kãe
no baam' se̱: * Ier. 31,15.
18. "Wo̱tee nnė bi [wo̱] Rama, ṅko̱mmo̱
nė osũ nė aw̌ere̱ho ke̱se: *Rahel sũ ne
mma, na o̱mpe̱ se̱ wo̱kyekye ne w̌ere̱, na
wonni ho̱ ntia." * 1 Mos. 35,19.
19. Na Herode wui no, fw̌e̱, Awurade
bo̱fo yi nehõ kyere̱ Iosef o̱dae mu [wo̱]
Misraim se:
20. So̱re fa abofrã no nė ne nã, na ko̱
Israel asase so; *nà wo̱ṅ a wo̱fw̌efw̌e̱e̱
abofrã no kãra no awu. * 2 Mos. 4,19.
21. Na o̱so̱re faa abofrã no nė ne nã,
na o̱baa Israel asase so.
22. Na o̱tee se̱ Arkelao di Iudea so
hene n'agya Herode anaṅmu no, osuroe
se̱ o̱be̱ko̱ ho̱; na woyi kyere̱e̱ no o̱dae
mu no, o̱mãṅ ko̱o̱ Galilea fãm.
23. Na o̱ba be̱trãa kũro bi a wo̱fre̱ no
*Nasaret mu: *na* nea adiyifo no kãe no
abam' se̱: wo̱be̱fre̱ no Nasarẽni.
* Luk. 1,26; 2,39. (cf. Ies. 11,1; 53,2.) Ioh. 1,46.

## TI 3.

(ṅ. 1—12. Mark. 1,1—8. Luk. 3,1—18.)

Na nna no mu no *Iohane suboni no
bae be̱kãa ase̱m Iudea sareso, * Luk. 1,13.
2. na ose: Mónsakrà mo adw̌ene;
nà o̱soro ahenni no abe̱ṅ. 4,17.
3. Nà oyi ne nea odiyifo *Iesaia kãa
ne hõ ase̱m se̱: "Obi nnė tẽe̱m sareso
se̱: Munsiesie Awurade kwaṅ! mommã
n'atempo̱ṅ ntẽe̱!" * Ies. 40,3. Ioh. 1,23.
4. Nso o̱no Iohane fura *yoma-ṅhwĩ
ntama, na ṅhõma abo̱so bo̱ n'aseṅ, na
n'aduaṅ ne mmoadabi nė wuram wo.
* 2 Ah. 1,8.
5. E̱no na Ierusalem nė Iudea ṅhĩnã nė
Iordan hõ asase ṅhĩnã fi ko̱o̱ ne ṅkye̱ṅ;
6. na wo̱kãa wo̱ṅ bone mã o̱bo̱o̱ wo̱ṅ
asu asubo̱nteṅ Iordan mu.
7. Na ohũu Farisifo nė Sadukifo no
mu bebẽrẽ se̱ wo̱ba n'asubo̱ hõ no, osee
wo̱ṅ se̱: *Ṅhurutoa mma! hena na o̱-
kyere̱e̱ mo se̱ muṅṅũaṅ mfi abufu a e̱reba
no hõ! * 23,33.
8. E̱n'de mónsow aba a e̱se̱ adw̌ene-
sakra;

9. na munnsusu nnse mo mu se̲: ye̲ṅ
agya ne Abraham; nȧ mise mo se̲, O-
nyaṅkõpo̲ṅ betumi anyaṅ mma afi abo
yi mu amã Abraham.
Rom. 2,28.29; 4,12. Ioh. 8,33.39.
10. Nanso wo̲de abonua ato nnua ntini
hõ dedaw, se̲, dua biara a e̲nsow aba pa
no, wo̲betw̃a ato gya mu. Luk. 13,7–9.
11. Me de, mebo̲ mo asu nsu mu ako̲
adw̃enesakra mu, na nea odi m'akyi reba
no hõ ye̲ deṅ seṅ me, ne mpaboa po
mense̲ se̲ mikura, o̲no na o̲be̲bo̲ mo asu
Hoṅhom kroṅkroṅ nė gya mu;
Ioh. 1,26.27.33. Asmf. 1,5.
12. o̲no na ne ṅhuso-apawa wo̲ ne nsam,
na o̲be̲pra ne fam ho̲ fitã, na waboaboa
n'aw̃i ano akogu saṅ so, na nte̲te̲wa no
de, o̲de gya a ennum da be̲hyew. 13,30.
(ṅ. 13—17. Mark. 1,9—11. Luk. 3,21.22. Ioh. 1,31—34.)
13. E̲no na Iesu fi Galilea ba Iordan
hõ Iohane ṅkye̲ṅ se̲ ó̲mmo̲ no asu.
14. Na Iohane siw no kwaṅ se: Me
a ehĩa me se̲ wobo̲ me asu no, na woba
me ṅkye̲ṅ yi?
15. Na Iesu buae see no se̲: Mã hõ
kwaṅ afei; nȧ sāara na e̲se̲ ye̲ṅ se̲ ye̲mã
trēnē ṅhĩnā w̃ie pe̲-ye̲. E̲no na o̲māa no
kwaṅ.
16. Na wo̲bo̲o̲ Iesu asu w̃iee no, ofii
nsu no mu nte̲m ara, na fw̃e̲, o̲soro bue
māa no, na ohũu Nyaṅkõpo̲ṅ Hoṅhom se̲
esĩāṅ se̲ abȭro̲nȭma ba no so.
17. Na fw̃e̲, *e̲né bi fi soro se: Oyi ne
me do̲-ba a †o̲so̲ m'ani!
* 17,5. † Ies. 42,1.

## Tĩ 4.

(ṅ. 1—11. Mark. 1,12.13. Luk. 4,1—13.)
E̲no *na Hoṅhom no de Iesu ko̲o̲ sareso
se̲ o̲bonsam ṅkoso̲ no ṅfw̃e̲. * Heb. 4,15.
2. Na odii mmuada *adaduanaṅ aw̃ia
nė anadw̃o no, akyiri no o̲ko̲m dee no.
* 2 Mos. 34,28. 1 Ah. 19,8.
3. Na o̲so̲fw̃e̲fo no baa ne ṅkye̲ṅ se:
Se̲ woye̲ Onyaṅkõpo̲ṅ ba a, kã mã abo
yi nnaṅ abodō. 1 Mos. 3,1—7.
4. Na obuae se̲: Wo̲akyere̲w *se̲:
"E̲nyé̲ abodō ṅkõ so na onipa nam be̲trã
ase, na ase̲m biara a efi Nyame anom so."
* 5 Mos. 8,3.
5. E̲no na o̲bonsam fa no ko̲ kũro
*kroṅkroṅ no mu, na o̲de no kogyina
aso̲refi ano atifĩ, * 27,53.
6. na ose no se̲: Se̲ woye̲ Onyaṅkõpo̲ṅ
ba a, tow wohõ kyene fam; nȧ wo̲akyere̲w
*se̲: "Wo nti o̲be̲hye̲ n'abo̲fo, na wo̲a-
be̲soa wo wo̲ṅ nsam, na woamfa wo naṅ
ampem o̲bo da." * Dw̃. 91,11.12.
7. Iesu see no se̲: Wo̲akyere̲w *bio se̲:
"Nso̲ Awurade wo Nyaṅkõpo̲ṅ ṅfw̃e̲."
* 5 Mos. 6,16.
8. Na o̲bonsam fa no bio ko̲ bepo̲
tentēnteṅ bi so, na o̲kyere̲ no w̃iase
ahenni ṅhĩnā nė mu anuonyam,
9. na ose no se̲: Se̲ wobe̲koto aso̲re
me a, mede yinom ṅhĩnā me̲mã wo.
10. E̲no na Iesu se no se̲: Fi me so,
Satan; nȧ wo̲akyere̲w *se̲: "Awurade wo
Nyaṅkõpo̲ṅ na so̲re no, na som no ṅkõ."
* 5 Mos. 6,13.
11. E̲no na o̲bonsam gyaw no; na fw̃e̲,
abo̲fo bae *be̲som no. * Ioh. 1,51. Hebr. 1,6.14.
(ṅ. 12—17. Mark. 1,14.15. Luk. 4,14.15.)
12. Na Iesu tee se̲ *wo̲ayi Iohane amã
no, osiim ko̲o̲ Galilea; * 14,3.
13. na ogyaw Nasaret no, o̲bae be̲trãa
Kapernaum a e̲wo̲ mpoano, Sebulon nė
Naftali ahye so:
14. *na* nea odiyifo *Iesaia kãe no
abam' se̲: * Ies. 8,23. 9,1.
15. "Sebulon asase nė Naftali asase,
po kwaṅ so, Iordan agya, amaṅamaṅ no
Galilea,
16. o̲maṅ a wo̲te sũm mu no hũu ka-
nea ke̲se, na wo̲ṅ a wo̲te owu asase so
nė ne sunsuma mu no, o̲kanea apue amã
wo̲ṅ."
17. Efi no so na Iesu fii ase kãa ase̲m
se̲: Mónsakra mo adw̃ene; nȧ o̲soro
ahenni no abe̲ṅ! 3,2.
(ṅ. 18—22. Mark. 1,16—20. Luk. 5,1—11.)
18. Na Iesu nennam Galilea po hõ no,
ohũu nuanom bānu, Simon a wo̲fre̲ no
Petro nė ne nua Andrea, se̲ wo̲regu
asau e̲po mu; nȧ wo̲ye̲ apofofo.
19. Na ose wo̲ṅ se̲: Mómmedi m'akyi, na
me̲mã moaye̲ nnipa yifo. 13,47. Hes. 47,10.
20. Na wogyaw wo̲ṅ asau no nte̲m ara
bedii n'akyi. 19,27.
21. Na ofi ho̲ reko̲ n'anim no, ohũu
nuanom bānu foforo, Sebedeo ba Iakobo
nė ne nua Iohane, se̲ wo̲-nė wo̲ṅ agya
Sebedeo te bonto mu retuatua wo̲ṅ asau
mu; na o̲free̲ wo̲ṅ.

22. Na ntem ara na wogyaw bonto no
nè won agya bedii n'akyi.
23. Na *Iesu kyinii Galilea ṅhĩnā
kyerekyeree won-hyia-adaṅ mu, na okā
ahenni no hõ asempa no, na osa nyarewa
ṅhĩnā nè ahõomere ṅhĩnā omaṅ no mu.
* Mark. 1,39. Luk. 4,15.44. Asmf. 10,38.
24. Na ne hõ asem fi tĕrew koo Siria
ṅhĩnā, na *wode won a won hõ nye
ṅhĩnā a nyarewa nè haw horo akita won
nè won a adaemone afa won nè won
a wotw̃a abiribiri nè won a woyare
dw̃oko baa ne ṅkyeṅ; na osaa won ayare.
* Mark. 6,55.
25. Na ṅkŭrofo aku-aku *pī a wofi
Galilea nè Dekapoli nè Ierusalem nè
Iudea nè Iordan agya dii n'akyi.
* Mark. 3,7.8. Luk. 6,17—19.

## Ti 5.

(ti 5—7. Luk. 6,20—49.)

Na ohũu ṅkŭrofo aku-aku no no, okoo
bepo so; na otrãa ase no, n'asũafo baa
ne ṅkyeṅ.
2. Na obuee n'ano kyerekyeree won
se:
3. Ṅhyira ne hoṅhom ahĭafo; nà
won na osoro ahenni no ye won dea.
Ies 57,15.
4. Ṅhyira ne won a won w̃ere
ahow; nà won na wobekyekye won
w̃ere. Dw̃. 126,5. Ies. 61,2. Adiy. 7,17.
5. Ṅhyira ne won a wodw̃o; nà
won na wobenyã asase no adi.
Dw̃. 37,11.
6. Ṅhyira ne won a trẽnē hõ
kom nè sukom de won; nà won
na wobemã woamẽ.
7. Ṅhyira ne mmoborohunufo;
nà won na wobehũ won mmobo.
Iak. 2,13.
8. Ṅhyira ne won a won kõmam
tew; nà won na wobehũ Nyaṅkõpoṅ.
Dw̃. 51,12. 1 Ioh. 3,2.3.
9. Ṅhyira ne patafo; nà won na
wobefre won Nyaṅkõpoṅ mma.
Heb. 12,14.
10. Ṅhyira ne won a trẽnē nti
wotā won; nà won na osoro ahenni
no ye won dea. 1 Pet. 3,14.
11. Ṅhyira ne mo se woyaw mo na
wotā mo na me nti wodi atŏro kā asemmone
biara to mo so 1 Pet. 4,14.
12. Mómmã mo ani nnye na mo hõ
nsãṅ mo, nà mo akatua sõ osoro; nà
*sãara na wotãa adiyifo a wodii mo kaṅ
no. * Iak. 5,10. Heb. 11,33—38.
13. Mone asase so ṅkyene. Na se
ṅkyene yera ne dew a, deṅ mu na wode
behye no ṅkyene? Enye mmã fw̃ē bio,
gye se wofw̃ie gu na nnipa tiatia so.
Mark. 9,50. Luk. 14,34.35.
14. Mone w̃iase kanea. Kŭro a eda
bepo so ntumi ṅhinta; Ioh. 8,12.
15. nanso wonsó kanea mfa nsi okoro
ase, na wode si kaneadua so, na ehyereṅ
mã won a wowo daṅ no mu ṅhĩnā.
Mark. 4,21.
16. Sãara na mommã mo kanea ṅhyereṅ
nnipa anim, na woṅhũ mo nneyee
pa, na woṅhye mo agya a owo soro no
anuonyam. Ef. 5,8.9. 1 Pet. 2,12
17. Munnsusu se mebaa mmăra anase
adiyifo no sãṅ; mammesãṅ, na mebew̃iee.
3,15. Rom. 3,31; 10,4.
18. Nà nokware mise mo se, osoro nè
asase nnyã ntw̃am yi, yota biakõ anase
nsensaṅe biakõ remfi mmăra no hõ
ntw̃am, gye se ne ṅhĩnā aye ansã.
Luk. 16,17; 21,33.
19. Enti obiara a obesãṅ mmăra mu
nsem * ṅketewa yi mu biakõ na obekyerekyere
nnipa sã no, wobefre no ketewa
osoro ahenni no mu; na obiara a
obeye na obekyerekyere no, onoara na
wobefre no kese osoro ahenni mu.
* Iak. 2,10.
20. Nà mise mo se, se mo trẽnē ammoro
so anseṅ kyerewfo nè Farisifo no de
a, morennyã osoro ahenni no mu ṅhyeṅ.
21. Moate se wokā kyeree tetefo no se:
"Nni awu;" na obiara a obedi awu no
bedi atemmu mu fo.
2 Mos. 20,13; 21,12. 3 Mos. 24,17. 5 Mos. 17,8.
22. Na me de, mise mo se, obiara a
ne bo fuw ne nua [kwa] no bedi atemmu
no mu fo; na obiara a obese ne nua se:
'Raka [onipa teta]' no bedi fo mpanyimfo
atitiri no gũa mu; na obiara a obekã
se: 'Wo gyimfo' no bedi fo ako gya
amanehunuboṅ no mu. 1 Ioh. 3,15.
23. Enti se wode wo ayeyede ba aforemuka
hõ na eho wokae se wo nua wo
wo hõ asem bi a, Mark. 11,25.
24. gyaw wo ayeyede no aforemuka no

anim ho, na ko na wo nè wo nua ňko-
bom' kaň, ansã na bĕra bemã wo ayeyede.
25. Wo nè wo kõfo wo kwaň so no,
wo nè no mmom' ntem; *na* da bi wo
kõfo no anyi wo aňhye otemmufo nsa,
na otemmufo no anyi wo aňhye osomfo
nsa, na woamfa wo aňkoto afiase.
6,14.15; 18,35. Luk. 12,58.59.
26. Nokware mise wo se, woremfi ho
gye se woatua niwa a ebeka akyiri no
ansã.
27. Moate se wokã kyeree tetefo no
se: "Nsee aware." 2 Mos. 20,14.
28. Na me de, mise mo se, obiara a
ofw̃e obā na ne koň ado no no, wafa no
ne kõmam dedaw. Hiob 31,1. 2 Pet. 2,14.
29. Na se wo aniwa nifã to wo hinti-
dua a, tu, na tow fi wo hõ kyene; nà
eye mã wo se wo hõ bābi besee, na wo-
amfa wo nipadua ňhīnā aňkoto amane-
hunukŭrom. 18,8.9. Mark 9,43.47. Kol. 3,5.
30. Na se wo nsa nifã to wo hintidua
a, tw̃a, na tow fi wo hõ kyene; nà eye
mã wo se wo hõ bābi besee, na woamfa
wo nipadua ňhīnā aňkoto amanehunu-
kŭrom.
31. Wokãe nso se: "Obiara a obekõ ne
yere m'mã no kõ-ňhõma." 19,3—9. 5 Mos. 24,1.
32. Na me de, mise mo se, obiara a
obekõ ne yere, na se enyé aguamãmmo
nti a, na wamã wasee aware; na obiara
a obeware nea woakõ no no, wasee aware.
Luk. 16,18. 1 Kor. 7,10.11.
33. Moate bio se wokã kyeree tetefo
no se: "Ňkã ntaňhunu, na fa wo ntaň-
kāde mã Awurade."
2 Mos. 20,7. 3 Mos. 19,12. 4 Mos. 30,3.
34. Na me de, mise mo se, moňňkã
ntam * korā; moňňkã osoro, efise † eye
Onyaňkõpoň aheňňũa;
* 23,16—22. † Ies. 66,1. Asmf. 7,49.
35. moňňkã asase, efise eye ne naň
ntiaso; moňňkã Ierusalem, efise * eye
oheňkese kŭro; * Dw. 48,3.
36. nanso ňkã wo ti ntam, efise wu-
ntumi nye ňhwī biakõ fufu ana tuntum.
37. Na mómmã mo asem nye: yiw, yiw!
dabi, dabi! na nea eboro yi so fi bone
mu. 2 Kor. 1,17. Iak. 5,12.
38. Moate se wokãe se: "Aniwa nsi
aniwa anaňmu, na esẽ nsi sẽ anaňmu."
3 Mos. 24,19.20.
39. Na me de, mise mo se, mo nè bone
nnni asi, na nea obepae wo asõ nifã
mu no, daň biakõ no nso mã no;
Ioh. 18,22.23. 3 Mos. 19,18.
40. na nea ope se o-nè wo di asem na
wagye wo atade ňhyease no, mã omfa
wo ňkataso nso; 1 Kor. 6,7.
41. na obiara a obehye wo se wo nè
no nnante kwansiň biakõ no, wo nè
no ňko abieň.
42. Nea osĕre wo no, mã no; na nea
ope se ofem wo ňkyeň no, nnaň wohõ
mfi no hõ.
43. Moate se wokãe se: "Do wo yoňkõ
na taň wo tamfo." 3 Mos. 19,18.
44. Na me de, mise mo se, mónno *mo
atamfo, moňhyira woň a wodome mo,
monye woň a wotaň mo yiye, na mommo
†mpae mmã woň a wohaw mo na wotā
mo: *2 Mos.23,4.5. Rom.12,14.20. †Luk.23,34. Asmf.7,60.
45. na moaye mo agya a owo soro no
*mma; nà omã ne w̃ia pue nnipa-bone
nè nnipa-pa so, na osoma osu gu woň
a wotẽe nè woň a wontẽe so. * Ef. 5,1.
46. Nà se modo woň a wodo mo a, deň
akatua na mowo? tōgyefo nso nye sāara?
47. Na se mukyia mo nuanom ňkutō a,
deň na moaye aboro so? tōgyefo nso
nye sāara?
48. Enti * mónye pe, senea mo
agya a owo soro no ye pe. *3Mos.19,2.

## Ti 6.

Mónfw̃e yiye na moanye mo trĕnē
nnipa anim se wóňhũ mo; anye sa a,
munní akatua mo agya a owo soro no
ňkyeň.
2. Enti, se woye yiye a, ňhyeň toro-
bento nni wo anim, senea nyãtw̃omfo no
ye no hyia-adaň mu nè mmõroň so, se wo-
benyã nnipa anim anuonyam. Nokware,
mise mo, woanyã woň akatua dedaw.
3. Na wo de, woye yiye a, mmã wo
beňkum ňňhũ nea wo nifã reye;
25,37—40. Rom. 12,8.
4. na wo yiyeye atrã kokoam: na wo
agya a ohũ kokoam no, ono na obetua
wo ka gũa so.
5. Na se wobo mpae a, nye senea
nyãtw̃omfo no ye; nà wope se wogyina

 

hyia-adaṅ mu nė abonteṅ tẅea so bo mpae, *na* nnipa ahũ woṅ. Nokware, mise mo, woanyã woṅ akatua dedaw.

6. Na wo de, se wobo mpae a, hyeṅ wo piam, na * to wo poṅ mu bo wo agya a owo kokoam no mpae, na wo agya a ohũ kokoam no betua wo ka gũa so. * 2 Ah. 4,33.

7. Na se mobo mpae a, moṅṅkasakasa pī kwa se abosonsomfo; nȧ wosusu se woṅ kasa dodo nti wobetie woṅ. Ies. 1,15.

8. Enti monnyé se woṅ; nȧ * mo agya nim nneema a ehīa mo ansã na mubisa no. * ṅ. 32.

9. Enti mómmo mpae sē se: * Yeṅ agya a wowo soro, wo diṅ hõ ntew; *Luk. 11,2—4.

10. wo ahenni mmĕra; * nea wope nye asase so, senea eye osoro; * 7,21. Luk. 22,42.

11. mã-yeṅ yeṅ-dā-aduaṅ nne;

12. na fa yeṅ aka firi yeṅ, senea yede firi woṅ a wode yeṅ aka; ṅ. 14,15; 18,21—35.

13. na mfa yeṅ ṅko sofẅe mu, na yi yeṅ fi bone mu; na * wo na ahenni nė ahõodeṅ nė anuonyam ye wo dea dā. Amen. * 1 Kron. 29,11—13.

14. Nȧ se mode nnipa mfomso firi a, mo soro agya de befiri mo nso.

15. Na se moamfa nnipa mfomso amfiri woṅ a, mo agya no nso remfa mo mfomso mfiri. Mark. 11,25.26.

16. Na se mudi mmuada a, monnye se nyãtẅomfo mmmunamuna mo anim; nȧ wosakra woṅ anim se nnipa ṅ'hũ woṅ se wodi mmuada. Nokware mise mo, woanyã woṅ akatua dedaw. Ies. 58, 3—7.

17. Na wo de, se wudi abuada a, sra wo tirim na hohoro wo anim:

18. na woanye nnipa ani so se wudi abuada, na wo agya a owo kokoam no anim; na wo agya a ohũ kokoam no betua wo ka gũa so.

19. Moṅṅhyehye ademude asase so, [wo] nea ṅẅeẅee nė ṅkãnare see no, nė nea aẅifo bubu mu koẅia;

20. na móṅhyehyė ademude osoro, [wo] nea ṅẅeẅee nė ṅkãnare nsee no na aẅifo mmubu mu ṅkoẅia; 19,21. Luk. 12,33.34. Kol. 3,1.2.

21. nȧ nea wo ademude wo no, eho na wo kõma nso wo.

22. Nipadua kanea ne aniwa. Na enti se wo ani ye a, wo nipadua ṅhīnā beye haṅṅ; Luk. 11,34—36.

23. na se wo ani nye a, wo nipadua ṅhīnā beye kusũ. Na se haṅṅ a ewo wo mu ye sũm a, sũm no besõ deṅ ara!

24. Obiara ntumi nsom wuranom bānu: nȧ obetaṅ obiakõ na wado obiakõ no, anase obeso biakõ mu na wabu obiakõ no animtiā. Muntumi nsom Nyaṅkõpoṅ nė mammon [a. s. ahõnyãde]. Luk. 16,9.13.

(ṅ. 25—33. Luk. 12,22—31.)

25. Eyi nti mise mo se: * muṅṅṅẅeṅẅeṅ mo kāra hõ se deṅ na mobedi anase deṅ na mobenõm, anase mo nipadua hõ se deṅ na mobefura. Okāra nseṅ aduaṅ na nipadua nseṅ ntama ana? * Fil. 4,6. 1 Pet. 5,7. 1 Tim. 6,6. Heb. 13,5.

26. Moṅfẅe ẅim nnõmā se woṅṅu na wontẅa, na wommoaboa ano ṅṅu asaṅ so, nanso mo soro agya yeṅ woṅ; na monseṅ woṅ pī ana? 10,29—31.

27. Mo mu hena na odẅeṅṅẅeṅ betumi de basafã biakõ ato ne [ṅkwã] tenteṅ so?

28. Na edeṅ na mudẅeṅṅẅeṅ ntama hõ? Moṅfẅe wuram sukōko nsũa, senea enyiṅ; enyé adẅuma, nso ento asawa;

29. nanso mise mo se * Salomo anuonyam ṅhīnā mu po waṅkekā nehõ se eyinom mu biakõ. * 1 Ah. 10.

30. Na se Onyaṅkõpoṅ mã wuram ahabaṅ a ewo ho nne na okyēna wode agu fononō mu no ntama sā a, mo a mo gyidi sũa, orenye nseṅ yi pī mmã mo?

31. Enti muṅṅṅẅeṅṅẅeṅ se: Deṅ na yebedi anase deṅ na yebenõm anase deṅ na yebefura?

32. Nȧ eyinom ṅhīnā akyi na ẅiase amaṅamaṅ no di. Nȧ mo soro agya nim se eyi ṅhīnā hīa mo.

33. Na * moṅfẅefẅe Onyaṅkõpoṅ ahenni nė ne trēnē kaṅ; na † wode yinom ṅhīnā bekā mo hõ. * Rom. 14,17 † 1 Ah. 3,13.14. Dẅ. 37,4.25.

34. Enti muṅṅṅẅeṅṅẅeṅ okyēna hõ; nȧ okyēna aṅkasa bedẅeṅṅẅeṅ ne nneema hõ. Edõsõ se da biara wo naṅkasa bone. ṅ. 11. 2 Mos. 16,19.

## Ti 7.

Mummmu nte̱ṅ, na wo̱ammu mo ate̱ṅ. Rom. 2,1. 1 Kor. 4,5.

2. Na atemmu kõ a mode bu no, wo̱de bebu mo; na ade a mode susu no, wo̱de besusu amã mo. Mark. 4,24.

3. Na e̱de̱ṅ na wofŵe̱ duã a e̱wo̱ wo nua aniwa mu, na woaṅkasa aniwa mu mpuraṅ de, wuṅhũ?

4. Anase̱ e̱beye̱ deṅ na wobese wo nua se̱: Mã minyi duã no mimfi wo aniwa mu; na fŵe̱, mpuraṅ wo̱ wo aniwa mu?

5. Nyãtŵomni! yi mpuraṅ no fi wo aniwa mu kaṅ, ansã na woahũ yiye ayi duã no afi wo nua aniwa mu.

6. Mommfa *nea e̱ye̱ kroṅkroṅ mmmã akrãmaṅ, nanso monntow mo ṅhene ṅṅṅu mprako anim, na wo̱amfa wo̱ṅ naṅ antiatia so, na wo̱annaṅ ammetetew mo. *10,11.

7. Múmmisà, na wo̱be̱mã mo; moṅfŵefŵe̱, na mobehũ; mompem, na wo̱behĩe̱ mo. Mark. 11,24. Luk. 11,5—13. Ier. 29,13.14.

8. Na obiara a obisa no, onyã, na nea o̱fŵefŵe̱ no hũ, na nea o̱pem no, wohĩe̱ no.

9. Anase̱ mo mu nipa be̱ṅ na o̱wo̱ ho̱, na se̱ ne ba bisa no abodõ a, o̱be̱mã no o̱bo?

10. anase̱ obisa no apatã a, o̱be̱mã no o̱wo̱?

11. Na se̱ mo a moye̱ bone nim se̱ momã mo mma nnepa a, mpe̱ṅ ahẽ ara na mo agya a o̱wo̱ soro no remfa nnepa mmã wo̱ṅ a wobisa no? Iak. 1,17.

12. Enti ade ṅhĩnã a mope̱ se̱ nnipa nye̱ mo no, mo nso monye̱ wo̱ṅ sãara; nà eyi ne mmăra nè adiyifo. 22,39.40. Rom. 13,8—10.

13. Móṅhye̱ṅ poṅ tẽatẽã no mu; nà o̱poṅ a e̱sõ nè o̱kwaṅ a e̱tẽre̱w ne nea e̱de-ko̱ se̱e mu no, na wo̱ṅ a wo̱hye̱ṅ mu ho̱ ye̱ pĩ. Luk. 13,24.

14. Nà o̱poṅ tẽatẽã nè o̱kwaṅ hĩhĩã ne nea e̱de-ko̱ ṅkwã mu no, na wo̱ṅ a wohũ no sũa. 19,24. Asmf. 14,22.

15. Na moṅfŵe̱ mohõ yiye *atõro-adiyifo hõ, na wo̱nam ṅṅuanteṅ ṅhõma mu ba mo ṅkye̱ṅ, na †wo̱ṅ mu de wo̱ye̱ mpataku adifudepe̱fo. *24,4.5.24. †Asmf. 20,29.

16. Wo̱ṅ aba na mode behũ wo̱ṅ. Wo̱tetew obobe-kasĩaw nso̱e so, anase̱ wo̱tetew bro̱do̱ma akrate so? Gal. 5,19—22. Iak. 3,12.

17. Sãara na dua pa biara sow aba pa, na dua bone sow aba bone. 12,33.

18. Dua pa ntumi nsow aba bone, nanso dua bone ntumi nsow aba pa.

19. Dua biara a e̱nsow aba pa no, wotŵa, na wo̱de gu gya mu. 3,10. Ioh. 15,2.6.

20. Enti wo̱ṅ aba na mode behũ wo̱ṅ.

21. E̱nyé̱ *wo̱ṅ a wose me se̱ 'Awurade, Awurade' no ṅhĩnã na e̱be̱ko̱ o̱soro ahenni no mu, na nea o̱ye̱ m'agya a o̱wo̱ soro no ape̱de no. *Rom. 2,13. Iak. 1,22.25. 2,14.

22. Nnipa pĩ bese me da no se̱: Awurade, Awurade, ye̱mfaa wo diṅ ṅhye̱e̱ ṅko̱m, na ye̱mfaa wo diṅ ntuu adaemone, na ye̱mfaa wo diṅ nye̱e̱ ahõo̱denne pĩ ana? Luk. 13,25—27. 1 Kor. 13,1.2.

23. Na e̱no na me̱paem makã makyere̱ wo̱ṅ se̱: miṅhũu mo da, múmfi me so ṅko̱, mo a moye̱ nea e̱ntẽe̱ no! 25,41. 2 Tim. 2,19.

24. Enti obiara a o̱te me nse̱m yi na o̱ye̱ no, mede no me̱to o̱badŵemma a o̱too n'abaṅ o̱botaṅ so hõ. ṅ. 21.

25. Na osu ke̱se to̱e, na nsu yirii, na mframa bo̱e, na e̱be̱bo̱o̱ abaṅ no, na aṅfŵe ase; nà wo̱too ase o̱botaṅ so.

26. Na obiara a o̱te me nse̱m yi na o̱nye̱ no, wo̱de no be̱to o̱bakwasea a o̱too n'abaṅ aṅhwẽa so hõ.

27. Na osu ke̱se to̱e, na nsu yirii, na mframa bo̱e, na e̱be̱bo̱o̱ abaṅ no, na e̱fŵee ase, na n'asefŵe no sõ. Hes. 13,10.11.

28. Na e̱bae se̱ Iesu ŵiee nse̱m yi no, ne kyere̱ no mãa ṅkũrofo aku-aku no *hõ dŵiri wo̱ṅ; *Mark. 1,22. Luk. 4,32.

29. nà o̱kyere̱kyere̱ wo̱ṅ se̱ nea odi tumi, na e̱nye̱ se̱ wo̱ṅ kyere̱wfonom no. Ioh. 7,46.

## Ti 8.

(ṅ. 1—4. Mark. 1,40-44. Luk. 5,12—14.)

Na ofi bepo̱ no so sĩãṅe no, ṅkũrofo aku-aku pĩ dii n'akyi.

2. Na fŵe̱, o̱kwatani bi bae be̱koto no se: Awurade, se̱ wope̱ a, wobetumi amã me hõ afi.

3. Na Iesu tẽe̱e̱ ne nsa kãa no se̱: Mepe̱, wo hõ mfi! Na nte̱m ara na ne kwata no fii.

4. Na Iesu se no se̱: Fŵe̱, *ṅkã ṅkyere̱ obiara, na ko̱, fa wohõ †kokyere̱

osofo, na komã ayeyede a ** Mose hyee
no, na ényé woṅ adanse.
* 9,30. Mark. 7,36. † Luk. 17,14. ** 3 Mos. 14,2–32.

(ṅ. 5—13. Luk. 7,1—10.)

5. Na Iesu kohyeṅ Kapernaum no,
asrāfo-ha-mu-panyiṅ bi baa ne ṅkyeṅ be-
sẽree no
6. se: Awurade, m'abofra da ofie yare
dw̃oko rehũ ayayade dodo.
7. Na Iesu se no se: Meba mabesa no yare.
8. Na asrāfo-ha-mu-panyiṅ no buae se:
Awurade, mense se wobehyeṅ me suhye ase,
na kã asem ṅkõ, na m'abofra no hõ besãṅ.
9. Nà me nso meye onipa a mewo
tumi ase, na mewo asrāfo wo m'ase, na
mise oyi se: 'ko!' a, oko, na mise ofoforo
bi se: 'bẽra!' a, oba, na mise m'akoa
se: 'ye eyi!' a, oye.
10. Na Iesu tee no, eyee no ṅwoṅwã,
na osee woṅ a wodi n'akyi no se: No-
kware mise mo, Israel mu po miṅhũu
gyidi kese a ete se e. 15,28.
11. Na mise mo se, nnipa pī befi *a-
puei nè atoe aba, na wo-nè † Abraham
nè Isak nè Iakob abetrã adidii osoro
ahenni mu; *Ies. 49,12. † Luk. 13,28.29.
12. na ahenni no mma de, wobetu woṅ
akogu akyirikyiri *sũm no mu; eho na
osũ nè sẽtw̃ere wo. * 22,13; 24,51; 25,30.
13. Na Iesu see asrāfo-ha-mu-panyiṅ
no se: *Ko, na se woagye adi yi, ényé
sāara mmã wo! Na n'abofra no hõ sãṅe
doṅ no ara mu. * 9,29; 15,28.

(ṅ. 14—17. Mark. 1,29—34. Luk. 4,38—41.)

14. Na Iesu baa Petro fi no, obehũu
*n'ase se oda ho yare atiridii. *1 Kor. 9,5.
15. Na osoo ne nsa, na atiridii no
gyaa no, na osoree na osom no.
16. Na eduu aṅw̃ummere no, wode adae-
monefo pī bẽree no; na ode n'asem tuu
ahoṅhom no, na osaa woṅ a woṅ hõ nye
ṅhĩnā ayare:
17. *na* nea odiyifo * Iesaia kãe no
abam' se: "Ono na ofaa yeṅ ahõomere
na osoaa yeṅ ayare." * Ies. 53,4.
18. Na Iesu hũu ṅkũrofo aku-aku pī wo
ne hõ no, ohyee se wobeko asuogya nohõã.
Mark. 4,35. Luk. 8,22.

(ṅ. 19—22. Luk. 9,57—60.)

19. Na kyerewfo biakõ bi bae besee
no se: Okyerekyerefo, bābiara a wobeko
no, medi wo akyi!
20. Na Iesu se no se: Sakrãmaṅ wo
atũ, na w̃im nnõma wo mmerebu, na
onipa ba no de, *onni nea ode ne ti to.
* 2 Kor. 8,9.
21. Na n'asũafo mu ofoforo bi see no
se: Awurade, mã me kwaṅ na meṅkosie
m'agya ansã. 1 Ah. 19,20.
22. Na Iesu see no se: Di m'akyi, na
mã awufo nsie woṅ awufo!

(ṅ. 23—27. Mark. 4,36—41. Luk. 8,23—25.)

23. Na osii obonto mu no, n'asũafo no
dii n'akyi.
24. Na fw̃e, epo no boo mpatabiribiri
kese, na emãa asorokye bekataa obonto
no so; na ono de, wada.
25. Na n'asũafo no baa ne ṅkyeṅ be-
nyaṅ no se: Awurade, gye yeṅ, yereyera!
26. Na ose woṅ se: *Mo a mo gyidi
sũa, edeṅ na moye hũ sẽ? Eno na osore
tẽetẽee mframa nè po no, na eyee diṅṅ.
* 14,31; 16,8.
27. Na eyee nnipa no ṅwoṅwã, na wose:
Onipa beṅ ni a mframa nè pò mpo tie no
yi?

(ṅ. 28—34. Mark. 5,1—17. Luk. 8,26—37.)

28. Na oduu asuogya nohõã Gergesafo
asase so no, adaemonefo bānu behyiaa
no; wofi aboda mu, woye kékã sê, na
emmã obiara ntumi ntw̃am okwaṅ no so.
29. Na fw̃e, wotẽeem se: Deṅ na ye-nè
wo wo ye, *Iesu, Nyaṅkõpoṅ ba? wobaa
ha se wobeye-yeṅ aninyanne †ansã na
bere no adu ana? * Luk. 4,41. † 2 Pet. 2,4.
30. Nanso mprakoku kese redidi akyiri-
kyiri.
31. Na adaemone no sẽree no se: Se
wutu yeṅ a, mã-yeṅ kwaṅ na yeṅko
mprakoku yi mu.
32. Na osee woṅ se: Móṅko! Na wofii
adi koo mprakoku no mu, na fw̃e, mpra-
koku no ṅhĩnā boo kiridi sĩãṅ obotaṅ
kũroṅkũroṅ no koguu po no mu wuwui
nsu no mu.
33. Na woṅ a wofw̃ee woṅ no gũaṅ-
ṅũaṅ koo kũro no mu kokãa ne ṅhĩnā
nè adaemonefo no de no.
34. Na fw̃e, kũro no ṅhĩnā fii adi se
wobehyia Iesu; na wohũu no no, wosẽ-
ree no se ómfi woṅ hye so honom ṅko.

## Ti 9.

(ṅ. 1—8. Mark. 2,1—12. Luk. 5,17—26.)

Na osii bonto no mu tw̆a baa naṅkasa *kŭro no mu. *4,13.

2. Na fw̆e̱, wo̱de onipa bi a o̱yare dw̆o̱ko̱ a o̱da ke̱te̱ so bĕre̱e̱ no. Na Iesu hũu wo̱ṅ gyidi no, osee dw̆o̱koni no se̱: O̱ba, mã wo bo nto̱ wo yam; wo̱de wo bone afiri wo!

3. Na fw̆e̱, kyere̱wfo no mu binom see [wo̱] wo̱ṅ mu se̱: Oyi kă abususe̱m. Mark. 2,7.

4. Na Iesu hũu wo̱ṅ adw̆ene no, o̱kãe se̱: E̱de̱ṅ nti na mudw̆eṅ mo kōma mu bone? 12,25. Ioh. 2,25.

5. Na nea e̱wo̱ hĕ na e̱ye̱ mmere̱w, se̱ wo̱bese se̱: Wo̱de wo bone afiri, anase̱ wo̱bese se̱: So̱re na nante?

6. Na nea e̱be̱ye̱ na moahũ se̱ onipa ba no wo̱ ahōo̱deṅ asase so se̱ o̱de bone firi nti: — e̱no na ose dw̆o̱koni no se̱: So̱re, fa wo ke̱te̱, na ko̱ wo fi!

7. Na o̱so̱re siim ko̱o̱ ne fi.

8. Na ṅkŭrofo aku-aku no hũi no, e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ṅwoṅwã, na wo̱hye̱e̱ Onyaṅkōpo̱ṅ a o̱de sā ahōo̱deṅ amã nnipa no anuonyam.

(ṅ. 9—13. Mark. 2,13—17. Luk. 5,27—32.)

9. Na Iesu fi ho̱ retw̆am no, ohũu onipa bi a o̱te atōgyei a wo̱fre̱ no Mateo; na ose no se̱: Di m'akyi! Na o̱so̱re dii n'akyi.

10. Na e̱bae se̱ o̱te adidii o̱daṅ no mu no, fw̆e̱, tōgyefo nė nneboneye̱fo pī bae nė Iesu nė n'asũafo no be̱trãa adidii.

11. Na Farisifo no hũi no, wosee n'asũafo no se̱: E̱de̱ṅ nti na mo kyere̱kyere̱fo nė tōgyefo nė nneboneye̱fo didi yi? Luk. 15,2.

12. Na Iesu tee no, osee wo̱ṅ se̱: Wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ ye̱ deṅ no, eṅhĭa wo̱ṅ o̱yaresafo, na wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ nye no.

13. Na móṅko̱ ṅkosũa eyi ase se̱: *"Mepe̱ mmo̱borohunu na e̱nyé afo̱rebo̱." Na mammefre̱ nnipa trēnē, na mebe̱fre̱e̱ †nneboneye̱fo se̱ wo̱nsakra wo̱ṅ adw̆ene. * Hos. 6,6. 1 Sam. 15,22. † 18,11.

(ṅ. 14—17. Mark. 2,18—22. Luk. 5,33—38.)

14. E̱no na Iohane asũafo baa ne ṅkye̱ṅ se: E̱de̱ṅ nti na ye̱-nė *Farisifo tā di mmuada, na wo asũafo de, wonni mmuada? *Luk. 18,12.

15. Na Iesu see wo̱ṅ se̱: Ayeforohyia mma nė ayeforokunu wo̱ ho̱ yi, e̱be̱ye̱ de̱ṅ na wo̱ṅ w̆ere̱ ahow? Na nna bi be̱ba a wo̱beyi *ayeforokunu no afi wo̱ṅ ṅkye̱ṅ, na e̱no na wo̱bedi mmuada. * Ioh. 3,29.

16. Obi mfa o̱tam-momono siṅ ntā atade dedaw mu; nȧ ntāmu no yi fi atade no mu, na ne ntetewē no asõ. Ioh. 1,17.

17. Nanso wo̱mfa bobesã [wīn] foforo ṅnu ṅhõma-ṅkotoku dedaw mu; anye̱ sã a, ṅkotoku no be̱pāpae, na nsã no afw̆ie agugu, na ṅkotoku no ase̱e̱; na wo̱de nsã foforo gu ṅkotoku foforo mu, na n'abieṅ ṅhīnā aye̱ yiye.

(ṅ. 18—26. Mark. 5,22—43. Luk. 8,41—56.)

18. O̱rekã eyinom kyere̱ wo̱ṅ no, fw̆e̱, o̱panyiṅ biakõ bi bae be̱koto no se: Sesē me babea awu, na bĕra, na fa wo nsa be̱to no so, na o̱benyã ṅkwã.

19. Na Iesu so̱ree nė n'asũafo no dii n'akyi.

20. Na fw̆e̱, o̱bā bi a mogya tu no mu mfrihyia dumieṅ baa n'akyi be̱kãa n'atade ano ṅnw̆ow.

21. Nȧ o̱kãe [wo̱] ne mu se̱: Se̱ mekã *n'atade ṅkõ a, me hõ be̱ye̱ me deṅ. * 14,36.

22. Na Iesu daṅ nehõ, na ohũu no no, o̱kãe se̱: O̱babea, mã wo bo nto̱ wo yam: wo gyidi agye wo! Na efi do̱ṅ no ara mu na o̱bā no hõ ye̱e̱ no deṅ.

23. Na Iesu duu panyiṅ no fi na ohũu ate̱nte̱be̱ṅhye̱ṅfo nė ṅkŭrofoku a wo̱reye̱ gyegyēgye no,

24. ose wo̱ṅ se̱: Mómmã o̱kwaṅ; nȧ ababā no ṅwui e̱, na o̱da! Na wo̱sere̱w no. Ioh. 11,11. 14.25.

25. Na o̱pam ṅkŭrofoku no fii adi no, o̱ko̱o̱ mu ko̱soo ne nsa, na ababā no nyaṅe.

26. Na eyi hõ ase̱m fi tĕre̱e̱ asase no ṅhīnā so.

27. Na Iesu fi ho̱ reko̱ no, anifuraefo bānu dii n'akyi tēe̱em se̱: Dawid ba, hũ ye̱ṅ mmo̱bo̱!

28. Na oduu daṅ mu no, anifuraefo no baa ne ṅkye̱ṅ; na Iesu se wo̱ṅ se̱: Mugye di se̱ metumi maye̱ yi? Wose no se̱: Yiw, Awurade.

29. Eno na okāa woṅ aniwa se: *Senea mo gyidi te no, énye sāara mmā mo! *8,13.
30. Na woṅ aniwa buebuei. Na Iesu tēetēee woṅ se: Móṅfw̃e na obiara aṅhū! 8,4.
31. Na woṅ de, wofii ho no, womāa ne hō asem tēree asase no ṅhīnā so.
32. Na worefi adi no, fw̃e, wode odaemoneni mumu bēree no.
33. Na otuu daemone no no, mumu no kasae. Na eyee ṅkūrofo aku-aku no ṅwoṅwā, na wose: Woṅhūu sā bi da, Israel mu!
34. Na Farisifo no de, wosee se: Onam adaemone panyiṅ so na otu adaemone. 12,24.
35. Na Iesu *kyinii amampoṅ nė ṅkūro ṅhīnā so kyerekyere woṅ-hyia-adaṅ mu, na okā ahenni no hō asempa, na osa nyarewa ṅhīnā nė ahōomere ṅhīnā omaṅ no mu. *4,23.
36. Na *ohūu ṅkūrofo aku-aku no no, ne yam hyehyee no māa woṅ, efise woabere na woapansam se †ṅṅuaṅ a wonni fw̃efo. *14,14. Mark. 6,34. † Hes. 34,5.
37. Eno na ose n'asūafo no se: Otw̃a-adw̃uma no dōsō, na adw̃umayefo no de, wosūa. Luk. 10,2.
38. Na enti monsēre otw̃a wura no, na óntu adw̃umayefo mmēra ne tw̃a-adw̃uma no mu!

## Ti 10.

(ṅ. 1—15. Mark. 6,7—13. Luk. 9,1—5.)

Na ofree n'asūafo dumieṅ no bae no, omāa woṅ ahoṅhom-fī so ahōodeṅ se wóntu woṅ, na wonsa nyarewa ṅhīnā nė ahōomere ṅhīnā.

(ṅ. 2—4. Mark. 3,14—19. Luk. 6,13—16 Ioh. 1,40—49.)

2. Na asomafo dumieṅ no diṅ ni: nea odi kaṅ ne Simon a wofre no Petro, nė ne nua Andrea; Iakobo, Sebedeo ba no, nė ne nua Iohane;
3. Filipo nė Bartolomeo; Toma nė Mateo tōgyeni no; Iakobo, Alfeo ba, nė Lebeo a wofre no Tadeo nso;
4. Simon a ofi Kana nė Iuda Iskariot, nea oyii no māe no nso.
5. Dumieṅ yi na Iesu somaa woṅ hyee woṅ se: Mommmāṅ ṅṅko amaṅamaṅ no kwaṅ so, na moṅṅhyeṅ Samariafo kūro biara mu;
6. na mmom móṅko Israel fi ṅṅuaṅ a ayera no ṅkyeṅ. 15,24. Asmf. 13,46.
7. Na moko a, moṅkokā se: Osoro ahenni no abeṅ! 4,17. Luk. 10,9.
8. Mónsa woṅ a woṅ hō nye woṅ deṅ ayare, mommā akwatafo hō mfi, múnnyaṅ awufo, muntu adaemone; munyāa no kwa, na mómfa mmā okwa. Asmf. 20,23.
9. Mommpe sika ana dw̃ete ana kobere ṅṅṅu mo aboso mu;
10. mommpe *akwantu-botowa, ana ntade abieṅ, ana mpaboa, ana pōma; nȧ †odw̃umayefo aduaṅ se no.
* Luk. 10,4. † 1 Tim. 5,18. 4 Mos. 18,31.
11. Na omampoṅ anase kūro biara a mobehyeṅ mu no, múmmisabisa nea ose wo ho, na eho na montrā ṅkosi se mobefi ho ako.
12. Na *mohyeṅ ofi no mu a, muṅkyia no. * Luk. 10,5.6.
13. Na se ese ofi no a, mo asomdw̃oe mmēra so; na se ense no a, mo asomdw̃oe 'nsaṅ mmēra mo ṅkyeṅ.
14. Na obiara a orennye mo na orentie mo nsem no, mufi ofi no anase kūro no mu reko a, *mompōropōro mo naṅase tutuw. * Luk. 10,10—12. Asmf. 13,51; 18,6.
15. Nokware, mise mo, atemmuda no ebefanim Sodom nė Gomora asase aseṅ kūro no. 11,24. Luk. 20,47.
16. Fw̃e, *me na meresoma mo se ṅṅuanteṅ ko mpataku [habodom] mfinimfini; enti †mónye anifere se awo, na monye krōṅṅ se mmōronōma.
*Luk. 10,3. † Rom. 16,19. Ef. 5,15.

(ṅ. 17—22. Mark. 13,9—13. Luk. 21,12—17.)

17. Na moṅfw̃e mohō yiye nnipa hō; nȧ wobeyi mo ako mpanyimfo gūa mu, na woakā mo mpire woṅ hyia-adaṅ mu; 24,9.
18. na me nti wode mo beko amrado nė ahene anim de *adi wo-nė amaṅamaṅ no adanse. *24,14. Asmf. 25,23; 27,24.
19. Na se woyi mo mā a, muṅṅṅw̃eṅṅw̃eṅ se deṅ anase dekōde a mobekā; nȧ wode nea mobekā bemā mo odoṅ no ara mu; Luk. 12,11.12.
20 nȧ enyé mo na mokasa, na eye mo agya Hoṅhom a okasa mo mu no. 1Kor. 2,4.
21. Na onua beyi onua amā owu, na agya ayi oba amā, na mma asore atia

agyanom nė e̱nãnom, na wo̱amã wo̱-
akum wo̱ṅ. ṅ. 35.
22. Na me diṅ nti nnipa ṅhĩnā benyã
mo ntaṅe; na nea o̱be̱trã mu akodu ase
no, o̱no na wo̱begye no. 24,9.13.
23. Na se̱ wo̱tā-mo kũro yi mu a,
muṅṅũaṅ ṅko̱ foforo mu; nà nokware
mise mo, moreṅw̃ie Israel ṅkũro ṅhĩnā
*ansã na onipa ba no aba. * 16,28.
24. Osũani nseṅ ne kyere̱kyere̱fo, na
akoa nseṅ ne wura. Luk. 6,40. Ioh. 13,16; 15,20.
25. E̱dõsõ mã osũani se̱ o̱be̱ye̱ se̱ ne
kyere̱kyere̱fo, nė akoa se̱ o̱be̱ye̱ se̱ ne
wura; *na se̱ wo̱afre̱ ofiwura no Beelsebul
a, mpe̱ṅ ahẽ ara na wo̱de be̱fre̱ ne fifo.
* 12,24.

(ṅ. 26—33. Luk. 12,2—9.)

26 Enti munnsuró wo̱ṅ; nà biribi so
ṅkatae a e̱renyi adi, na ahinta a wo̱re-
ṅhũ. Mark. 4,22. Luk. 8,17.
27. Nea mise mo esũm mu no, móṅkã
no haṅṅ mu, na nea mote no asõm no,
mompaem ṅkã no adaṅ atifĩ.
28. Na munnsuró wo̱ṅ a wokum hõnam
na wontumi ṅkum o̱kāra; na mmom
múnsuro *nea o̱betumi ase̱e o̱kāra nė
hõnam ko̱ amanehunukũrom. * Iak. 4,12.
29. So wo̱ntó̱ṅ ṅkasanõma abieṅ nnye
o̱baṅ [a. s. po̱wa]? nanso wo̱ṅ mu biakõ
ṅkwati mo agya ṅfw̃e fam.
30. Na mo ti ṅhwĩ mpo, wo̱akaṅ ne
ṅhĩnā.
31. Enti munnsuró; moseṅ ṅkasanõma
bebẽrē.
32. Enti obiara a o̱be̱bo̱ me-diṅ
nnipa anim no, me nso me̱bo̱ ne
diṅ m'agya a o̱wo̱ soro anim:
33. na obiara a o̱be̱pa-me nnipa
anim no, me nso me̱pa no m'agya
a o̱wo̱ soro anim. Luk. 9,26.

(ṅ. 34—36. Luk. 12,51—53.)

34. Munnsusu se̱ meba mebe̱somaa asom-
dw̃oe asase so; mamma mamme̱soma
asomdw̃oe, na mebe̱somaa ṅkrante.
35. Nà meba mebe̱pāpae mu na onipa
nė n'agya anyã, na o̱babea nė ne nã
anyã, na ase nė ne sew anyã;
36. na onipa atamfo ne ne fifo. Mik. 7,6.
37. Nea o̱pe̱ agya ana e̱nã seṅ me no,
o̱nsé̱ me; na nea o̱pe̱ o̱babaniṅ ana o̱ba-
bea seṅ me no, o̱nse̱ me;
5 Mos. 33,9. Luk. 14,26.27.
38. na nea o̱mfa n'ase̱ṅdua na onni
m'akyi no, o̱nse̱ me. 16,24.25.
39. Nea ohũu ne kāra no, o̱be̱yera no,
na nea me nti ne kāra yeraa no no,
o̱behũ no. Luk. 17,33. Ioh. 12,25.
40. Nea ogye mo no gye me, na nea
ogye me no gye nea o̱somaa me no.
18,5. Luk. 10,16. Ioh. 13,20.
41. Nea ogye odiyifo odiyifo diṅ mu no,
ne nsa be̱kã odiyifo akatua; na nea
ogye onipa-trēnē onipa-trēnē diṅ mu no,
ne nsa be̱kã onipa-trēnē akatua.
42. Na obiara a o̱be̱mã ṅketewa yi mu
biakõ nsu-oṅw̃ini kũruwa-mã osũafo diṅ
mu no, nokware, mise mo, n'akatua
remmo̱ no. 25,40. Mark. 9,41.

## Ti 11.

Na e̱bae se̱ Iesu w̃iee n'asũafo dumieṅ
no kasakyere̱ no, ofii ho̱ se̱ o̱reko̱kyere̱-
kyere̱ na wakã ase̱m wo̱ṅ ṅkũro mu.

(ṅ. 2—19. Luk. 7,18—35.)

2. Na Iohane tee Kristo ṅṅw̃uma [wo̱]
*afiase no, o̱somaa n'asũafo mu bānu *14,3.
3. kobisaa no se̱: *Wone nea o̱reba
no, anase̱ yéntw̃e̱ṅ o̱foforo? *Mal. 3,1.
4. Na Iesu buae see wo̱ṅ se̱: Móṅko̱
na momfa nea mote na muhũ yi ṅko̱kã
ṅkyere̱ Iohane:
5. anifuraefo hũ ade, na mmubuafo
nante, akwatafo hõ fi, na asitifo te
ase̱m, awuf̃o nyaṅ, na wo̱kã ase̱mpa
kyere̱ ahĩafo; Ies. 35,5.6; 61,1.
6. na ṅhyira ne nea *merenye̱ no se̱
hintidua. * 13,57; 26,31.
7. Na eyinom reko̱ no, Iesu fii ase kãa
Iohane hõ ase̱m kyere̱e ṅkũrofo aku-aku
no se̱: De̱ṅ na mufii adi ko̱o̱ *sareso
ko̱fw̃e̱e? demere a mframa rehyim ana?
* 3,1.5.
8. Anase̱ e̱de̱ṅ na mufii adi ko̱fw̃e̱e?
onipa a o̱hye̱ ntade bo̱kõ ana? Fw̃e̱, wo̱ṅ
a wo̱hye̱ ntade bo̱kõ wo̱ ahene abaṅ mu.
9. Anase̱ e̱de̱ṅ na mufii adi ko̱fw̃e̱e?
*odiyifo ana? Yiw, mise mo, nea o̱seṅ
odiyifo po. * Luk. 1,76.
10. Na oyi ne nea wo̱akyere̱w ne hõ
ase̱m se̱: "Fw̃e̱, meresoma me bo̱fo adi

wo anim a o̱besiesie wo kwaṅ adi wo anim." Mal. 3,1.

11. Nokware mise mo, wo̱ṅ a mmā awo wo̱ṅ ṅhīnā mu biara nso̱ree a o̱seṅ Iohane suboni no; nanso nea o̱ye̱ ketewa o̱soro ahenni no mu ye̱ ke̱se seṅ no. 13,17.

12. Na *efi suboni Iohane nna so besi nne̱ wo̱ye̱ o̱soro ahenni hõ ade abĕraṅso, na wo̱ṅ a wo̱ye̱ no abĕraṅso no fa no anuo̱deṅ so. *Luk. 16,16; 13,24.

13. Nà adiyifo no ṅhīnā nè mmăra no hye̱e̱ ṅko̱m besii Iohane so.

14. Na se̱ mope̱ se̱ mugye a, oyi ne Elia a o̱reba no. Mal. 3,23. Mat. 17,10—13.

15. Nea o̱wo̱ asõ a o̱de betie no, mā ontie!

16. Na hena hõ na mede nne̱-mma yi me̱to? Wo̱te se̱ mmofrā a wo̱tete gũa so refre̱fre̱ wo̱ṅ mfe̱fo se:

17. Ye̱ahye̱ṅ ate̱nte̱be̱ṅ amã mo, na moansaw; ye̱atw̆a agyadw̆o amã mo, na mo w̆ere̱ aṅhow. Mmebs. 29,9.

18. Nà Iohane bae, *onnidi na o̱nnõm, na wose: O̱wo̱ daemone. *3,4.

19. Onipa ba no bae, *odidi na o̱nõm, na wose: Fw̆e̱ onipa didifo nè sãnõmfo, tōgyefo nè nneboneye̱fo adamfo. Nanso nyansa di ne mma mu bem. * 9,14.15.

(ṅ. 20—24. Luk. 10,12—15.)

20. E̱no na ofii ase kãa ṅkũro a waye̱ mu n'ahõo̱denne pī no anim se̱ wo̱ansakra wo̱ṅ adw̆ene se:

21. Korasin, due! Betsaida, due! efise̱ ahõo̱denne a wo̱aye̱ no mo mu yi, se̱ wo̱ye̱e̱ no Tiro nè Sidon a, aṅkã *wo̱asakra wo̱ṅ-adw̆ene atw̆ẽãtam nè nsõ mu dedaw. *Ion. 3,6.

22. Nso mise mo se̱, atemmuda no e̱be̱fanim Tiro nè Sidon aseṅ mo.

23. Na wo *Kapernaum a wo̱amã wo so ako̱ soro, wo̱be̱hye̱ wo abĕre̱ wo ase ako̱ asãmaṅ; efise̱ ahõo̱denne a wo̱aye̱ no wo mu yi, se̱ wo̱ye̱e̱ no Sodom a, aṅkã e̱be̱trã ho̱ de-abedu nne̱. *4,13. 8,5. 9,1.

24. Nso mise mo se̱, atemmuda no e̱be̱fanim Sodom asase aseṅ wo. 10,15.

(ṅ. 25—27. Luk. 10,21.22.)

25. E̱bere no ara mu na Iesu buae se̱: Agya, o̱soro nè asase wura, miyi wo aye̱ se̱ wode nneema yi ahinta anyansafo nè nimdefo, na woayi akyere̱ ṅkokoā! 1 Kor.1,26-29.

26. Yiw, agya, nà ne sā na e̱ye̱ aniso̱ wo anim!

27. M'agya de *nneema ṅhīnā ahye̱ me nsa; na obiara ṅhũ ba no mu, se̱ agya no, nanso obiara ṅhũ agya no mu, se̱ o̱ba no nè nea o̱ba no pe̱ se̱ oyi no adi kyere̱ no. *28,18 Ioh. 3,35; 17,2. Fil. 2,9.

28. Mo a moye̱ adw̆uma bere̱ na wo̱asoa mo nnosoa ṅhīnā, mommĕra me ṅkye̱ṅ, na me̱mã moahome! 12,20 Ier. 31,25.

29. Momfa me ko̱ṅdua nto mohõ so na munsũa me, se̱ midw̆o na mebĕre̱ mehõ ase kõma mu; na mobenyã home amã mo kăra.

30. Nà me ko̱ṅdua ye̱ mmere̱w, na *m'adesoa ye̱ hare. *1 Ioh. 5,3.

## Ti 12.

(ṅ. 1—8. Mark. 2,23—28. Luk. 6,1—5.)

E̱bere no mu na Iesu ko̱faa kua mu homeda bi; na o̱ko̱m dee n'asũafo no, na wofii ase pempaṅ *mme̱tem w̆ee. *5 Mos. 23,25.

2. Na Farisifo no hũi no, wosee no se̱: Fw̆e̱, wo asũafo ye̱ nea enni hõ kwaṅ se̱ wo̱ye̱ homeda. 2 Mos. 20,10.

3. Na osee wo̱ṅ se̱: Munnyã ṅkaṅe *nea, o̱ko̱m dee Dawid nè wo̱ṅ a wo̱kã no hõ no, o̱ye̱e no, * 1 Sam. 21,6.

4. senea o̱ko̱o̱ Nyaṅkõpo̱ṅ fi, na o̱kodii kyere̱-abodō a o̱-nè wo̱ṅ a wo̱kã no hõ no nni ne di hõ kwaṅ se̱ *aso̱fo ṅkõ no? *3 Mos 24,9.

5. Anase̱ moṅkaṅe mmăra no mu, se̱nea home-nna aso̱fo hura homeda hõ aso̱refi na wonni fo̱ no? 4 Mos. 28,9.

6. Na mise mo se̱, nea e̱seṅ aso̱refi wo̱ ha.

7. Na se̱ muhũ eyi ase se̱: *"Mmo̱borohunu na mepe̱ na e̱nyé afo̱rebo̱" a, aṅkã moammu wo̱ṅ a wonni fo̱ no fo̱; *Hos. 6,6. Mat. 9,13.

8. nà onipa ba no ye̱ homeda nso wura.

(ṅ. 9—14. Mark. 3,1—6. Luk. 6,6—11.)

9. Na ofii ho̱ ko̱o̱ wo̱ṅ hyiadaṅ mu.

10. Na fw̆e̱, onipa bi wo̱ ho̱ a ne nsa awu. Na wobisaa no se̱: E̱wo̱ hõ kwaṅ se̱ wo̱sa ayare home-nna ana? *na* wo̱akotõtõ n'ano. Luk. 14,3.

11. Na osee wo̱ṅ se̱: Mo mu nipa beṅ

na se owo guanteṅ biakõ, na se okofŵe amõa mu homeda a, orenso no mu mmã no so? Luk. 14,5.

12. Na oseṅ beṅ na onipa nseṅ oguaṅ? Enti ewo hõ kwaṅ se woye yiye homeda.

13. Eno na ose onipa no se: Tẽe wo nsa! Na otẽee, na esaṅ yee yiye se biakõ no.

14. Na Farisifo no fii adi kotuu ne hõ agyina senea wobesee no. Ioh. 5,16.

15. Na Iesu hũi no, otŵẽe nehõ fii ho; na ṅkũrofo aku-aku pī dii n'akyi, na osaa woṅ ṅhīnā ayare; Mark. 3,7—12.

16. na otẽetẽee woṅ se wonnyi no adi: 8,4.

17. *na* nea odiyifo * Iesaia kãe no abam' se: *Ies. 42,1—4.

18. Fŵe, m'abofra a mayi no, nea medo no a me kăra *ani so no; mede me hoṅhom megu no so, na wakã atemmu akyere amaṅamaṅ no. *3,17.

19. Oreṅkõ na orentẽetẽem, na obi rente ne nné abonteṅ so;

20. oremmubu demere a ekoṅkoṅ ho, na orennum asawa a eye wusi-wusi, deakosi se obemã atemmu ako ṅkõnim mu;

21. na ne diṅ so na amaṅamaṅ de woṅ ani beto."

(ṅ. 22—45. Mark. 3,22—30. Luk. 11,14—26. 29—32).

22. Eno na wode daemoneni bi a oye onifuraefo nė mumu bĕree no, na osaa no yare mãa onifuraefo nė mumu no kasae na ohũu ade.

23. Na ṅkũrofo aku-aku no ṅhīnā hõ dŵiri woṅ, na wose: So enyé Dawid ba no ni?

24. Na Farisifo no tee no, wokãe se: *Oyi ntu adaemone se adaemone panyiṅ Beelsebul so na onam tu woṅ. *9,34.

25. Na Iesu hũu woṅ adŵene no, osee woṅ se: Ahenni biara a e-nė nehõ di mpāpaemu no daṅ amamfõ; na kũro ana ofi biara a e-nė nehõ di mpāpaemu no rennyina.

26. Na se Satan tu Satan a, o-nė nehõ adi mpāpaemu; na n'ahenni begyina deṅ?

27. Na me de, se mede Beelsebul na mitu adaemone a, hena na mo mma de no tu woṅ? Eyi nti wobeye mo atemmufo.

28. Na se mede Nyaṅkõpoṅ Hoṅhom na *mitu adaemone a, en'de na Onyaṅkõpoṅ ahenni anyā aba mo ṅkyeṅ. *1 Ioh. 3,8.

29. Anase ebeye deṅ na obi betumi ako ohõodeṅfo fi akofow *n'afide, gye se okyere ohõodeṅfo no kaṅ ansā na wafow ne fi. *Ies. 49,24.

30. Nea oṅkã me hõ no na o-nė me anyã; na nea o-nė me mmoaboa ano no na ofŵete mu. Mark. 9,40.

31. Eyi nti mise mo se: Wode bone nė abususem ṅhīnā befiri nnipa; na Hoṅhom hõ abususem de, *woremfa mfiri nnipa. *Heb. 6,4.6; 10,26. 1 Ioh. 5,16.

32. Na nea obekã asem atia onipa ba no, wode befiri no; na nea obekã atia Hoṅhom kroṅkroṅ no, woremfa mfiri no ŵiase ha nė ŵiase a ereba no mu. Luk. 12,10. 1 Tim. 1,13.

33. Mómmã dua no nye yiye, na n'aba aye yiye; anase mómmã dua no nye bone, na n'aba aye bone; nà dua aba na wode hũ dua. 7,17.

34. Ṅhurutoa mma! moye bone yi, mobetumi akã nsem pa deṅ? nà nea aye kõma mã abu so no na ano kã.

35. Onipa-pa fi kõmam nnepa ano a aboaboa no mu na oyi nnepa adi; na onipa-bone fi kõmam nnebone ano a aboaboa no mu na oyi nnebone adi.

36. Na mise mo se, aseṅhunu biara a nnipa bekã no, wobebu hõ akontā atemmuda

37. Nà wo nsem so na wonam bebu wo bem, na wo nsem so na wonam bebu wo fo.

38. Eno na kyerewfo nė Farisifo no mu bi buae se: *Kyerekyerefo, yepe se yehũ wo nsam seṅkyerene. *16,1.

39. Na obuae see woṅ se: Nne-mma bone nė awareseefo fŵefŵe seṅkyerene; na woremmã woṅ seṅkyerene bi, se odiyifo Iona seṅkyerene no.

40. Na senea Iona dii bonsu yam nnansã aŵia nė anadŵo no, sãara na onipa ba no bedi asase kõmam nnansã aŵia nė anadŵo. Ion. 2,1.2.

41. Niniwe mmarima nė nne-mma yi besore atemmu no mu, na woabu woṅ fo; efise Iona aseṅkã mu no wosakraa

wo̱ṅ adw̃ene; na fw̃e̱, nea e̱señ Iona
wo̱ ha. Ion. 3,5.
42. Nifã ho̱ hemmã no nė nne̱-mma yi
be̱so̱re atemmu no mu, na wabu wo̱ṅ fo̱;
efise̱ *ofi asase ano nohõã betiee Salomo
nyansa; na fw̃e̱, nea e̱señ Salomo wo̱ ha.
*1 Ah. 10,1—10.
43. Se̱ hoṅhom-fĩ fi adi fi nipa mu a,
o̱kokyiṅkyini ṅkyerekyerewa so fw̃efw̃e̱
o̱home, na onnyã bi.
44. E̱no na ose: Me̱saṅ mako̱ me daṅ a
mifi mu mebae no mu. Na o̱ba a, o̱be̱to no
hunu, wo̱aprapra mu na wo̱ahyehye̱ mu.
45. E̱no na o̱ko̱ ko̱fa ahoṅhom asoṅ
foforo a wo̱ye̱ bone señ o̱no ara kã ne hõ,
na wo̱be̱hye̱ṅ mu a, wo̱trã ho̱; *na onipa
no akyiri yi asetrã ye̱ bone señ kaṅ de
no. Sãara nso na e̱be̱ye̱ nne̱-mma bone yi.
* 2 Pet. 2,20.

(ṅ. 46—50. Mark. 3,31—35. Luk. 8,19—21.)

46. Na o̱da so rekasa kyere̱ ṅkũrofo
aku-aku no no, fw̃e̱, ne nã nė ne nuanom
begyinaa mfikyiri pe̱ se̱ wo̱-nė no kasa.
13,55.
47. Na obi see no se̱: Fw̃e̱, wo nã nė
wo nuanom gyina mfikyiri pe̱ se̱ wo̱-nė
wo kasa!
48. Na obuae see nea osee no sã no se̱:
Hena ne me nã, na hena ne me nuanom?
Luk. 2,49.
49. Na o̱tẽe̱e̱ ne nsa kyere̱e̱ n'asũafo no
so se: Fw̃e̱, me nã nė me nuanom ni!
50. Nȧ *obiara a o̱be̱ye̱ m'agya a o̱wo̱
soro no ape̱de no, o̱no ara ne me nuabaniṅ
nė me nuabea nė me nã. *Rom. 8,29.

## Ti 13.

(ṅ. 1—23. Mark. 4,1—20. Luk. 8,4—15.)

E̱da no ara na Iesu fii adi fi daṅ mu
ko̱trãa mpoano.
2. Na ṅkũrofo aku-aku pĩ boaboaa
wo̱ṅhõ ano baa ne ṅkye̱ṅ, na enti o̱ko̱o̱
bonto mu ko̱trãa mu; na ṅkũrofoku no
ṅhĩnã gyinagyina mpoano.
3. Na o̱kasaa pĩ mmebu mu kyere̱e̱
wo̱ṅ se̱: Fw̃e̱, ogufo fii adi kogui.
4. Na o̱regu no, ebi koguu kwaṅkye̱ṅ,
na nnõma bae be̱soso̱e.
5. Ebi nso koguu abo so nea do̱te pĩ
nni; na nte̱m ara na efifii, nȧ do̱te no
mu nno̱ ntia:
6. na ow̃ia fii no, ekisãe, na se̱ enni
ntini nti e̱hyee.
7. Ebi nso koguu nso̱e mu; na nso̱e
no nyiṅi na emĩaa no.
8. Na ebi nso koguu asase pa mu; na
e̱sow aba, ebi ha, ebi aduosĩa, ebi aduasã.
9. Nea o̱wo̱ asõ a o̱de betie no, mã
ontie!
10. Na asũafo no baa ne ṅkye̱ṅ besee
no se̱: E̱de̱ṅ na wokasa kyere̱ wo̱ṅ
mmebu mu?
11. Na obuae see wo̱ṅ se̱: Mo de, wo̱de
amã mo se̱ múṅhũ o̱soro ahenni mu ahin-
tase̱m no, na wo̱ṅ de, wo̱amfa ammã wo̱ṅ.
12. Na obiara a o̱wo̱ no, wo̱be̱mã no,
na wanyã aboro so; na obiara a onni
no, nea o̱wo̱ mpo wo̱begye ne nsam.
25,29. Mark. 4,25. Luk. 8,18.
13. Eyi nti na mekasa mekyere̱ wo̱ṅ
mmebu mu, se̱ wohũ de, nso woṅhũ, na wo̱te
de, nso wo̱nte nanso wo̱nte ase. 5 Mos. 29,4.
14. Na wo̱ṅ mu na odiyifo Iesaia adi-
yise̱m no abam', se̱ *ese: "O̱te de mo-
be̱te, na morente ase; na ohũ de mobe-
hũ, na moreṅhũ mu; * Ies. 6,9.10.
15. na o̱maṅ yi kõma apĩrim, na wo̱ṅ
asõ asõro se̱ wo̱betie, na wo̱amũamũa
wo̱ṅ ani, na da bi wo̱amfa wo̱ṅ ani aṅhũ,
na wo̱amfa wo̱ṅ asõ ante, na wo̱amfa
wo̱ṅ kõma ante ase, na wo̱annaṅ wo̱ṅhõ
na mansa wo̱ṅ ayare."
16. Na mo de, ṅhyira ne mo aniwa se̱
ehũ, nė mo asõ se̱ e̱te. Luk. 10,23.24.
17. Na nokware, mise mo se̱, adiyifo nė
trẽnẽfo pĩ pe̱e se̱ wohũ nea muhũ yi, na
wo̱aṅhũ, na wo̱te nea mote yi, na wo̱ante.
18. Enti mo na muntie ogufo no be̱ no.
19. Obiara a o̱te ahenni no hõ ase̱m
na o̱nte ase no, o̱bone no ba be̱fa nea
wo̱agu ne kõma mu no; oyi ne nea eguu
no so kwaṅkye̱ṅ no.
20. Na nea eguu no so abo so no, o̱ne
nea o̱te ase̱m no, na o̱de anigye gye
nte̱m-nte̱m;
21. nanso onni ntini wo̱ no mu, na o̱trã
ho̱ mã e̱kye̱ kakra; na se̱ ase̱m no nti
amanehunu anase̱ o̱tã ba a, e̱ṅkye̱ na ato
no hintidua.
22. Na nea eguu no so nso̱e mu no,
o̱ne nea o̱te ase̱m no, na w̃iasetrã yi mu

*dadw̆eṅ-nė-haw nė ahõnyăde nnādā mĭa ase̱m no, na e̱nsow aba. *6,19—34. 1 Tim. 6,9.

23. Na nea eguu no so asase pa mu no, o̱ne nea o̱te ase̱m no na o̱te ase; o̱no nso na o̱sow aba, na obi sow ha, obi aduosĭa, obi aduasã.

24. Obuu wo̱ṅ be̱ foforo se: O̱soro ahenni te se̱ onipa bi a oguu aba pa n'afu mu. ṅ. 36—43.

25. Na nnipa dae no, ne tamfo bae beguu wura bi aw̆i no mu, na osiim ko̱e.

26. Na eyii ahabaṅ na e̱soo aba no, e̱no na wura no nso be̱daa adi.

27. Na ofiwura no ṅkoa baa ne ṅkye̱ṅ besee no se̱: Owura, so woaṅṅu aba pa wo afu mu? na wura yi de, efi hẽ?

28. Na osee wo̱ṅ se̱: O̱tamfo bi na o̱be̱ye̱e̱ sã. Na ṅkoa no see no se̱: Wope̱ se̱ afei yéṅko̱ ṅko̱boaboa ano ana?

29. Na ose: Dabi, na ebia moreboaboa wura no ano a, mobetu aw̆i no bi afra mu.

30. Mómmã n'abieṅ ṅhĭnā nnyiṅ ṅkosi tw̆abere, na tw̆abere no mu no mese tw̆afo no se̱: Mommoaboa wura no ano kaṅ ṅkyekye no afĭafĭ mmã wo̱ṅko̱hyew; na aw̆i no de, *mommoaboa ano ṅkogu me saṅ so! *8,12.

(ṅ. 31.32. Mark. 4,30—32. Luk. 13,18.19.)

31. Obuu wo̱ṅ be̱ foforo se: O̱soro ahenni te se̱ sinapi fua a onipa fae koduaa no n'afu mu.

32. E̱no na e̱ye̱ aba ṅhĭnā mu ketewa de, nanso enyiṅ a, e̱ne e̱faṅ ṅhĭnā mu ke̱se, na e̱ye̱ dua mã w̆im nnõmā ba be̱trã n'abã so.

33. Obuu wo̱ṅ be̱ foforo se: O̱soro ahenni te se̱ mmo̱kaw a o̱bā bi fae ko̱fo̱to̱ asikresĭam krokũma abie̱sã mu dekosii se̱ ne ṅhĭnā kawe. Luk. 13,20.21.

34. Eyinom *ṅhĭnā Iesu kã kyere̱e̱ ṅkŭrofo aku-aku no abebu mu, na waṅkwati be̱ aṅkasa aṅkyere̱ wo̱ṅ: *na* nea †odiyifo kãe no abam' se̱: *Mark. 4,33.34. †Dw̆. 78,2.

35. "Mebue m'ano abebu mu; me̱pae nse̱m a ahinta fi w̆iase asefi no mu makã."

36. E̱no na Iesu gyaa ṅkŭrofo aku-aku no kwaṅ baa ofie. Na n'asũafo no baa ne ṅkye̱ṅ se: Kyere̱ ye̱ṅ afu mu wura *be̱ no ase. *ṅ. 24—30.

37. Na obuae see wo̱ṅ se̱: Nea ogu aba pa no ne onipa ba no;

38. afu no ne w̆iase; *aba pa no ne ahenni no mma; wura no ne o̱bone no mma; *1 Kor. 3,9.

39. o̱tamfo a ogui no ne o̱bonsam; tw̆abere no ne w̆iase aw̆iei; tw̆afo no ne abo̱fo.

40. Enti se̱nea wo̱boaboa wura no ano na wo̱de gya hyew no, se̱nea e̱be̱ye̱ w̆iase aw̆iei mu neṅ.

41. Onipa ba no be̱soma n'abo̱fo, na *wo̱ako̱boaboa hintidua ṅhĭnā nė wo̱ṅ a wodi ase̱mmone ano afi n'ahenni mu, *25,31—46.

42. na wo̱de wo̱ṅ akogu gya fononō mu, e̱ho̱ na osũ nė sẽtw̆e̱re wo̱. 8,12.

43. E̱no na nnipa trẽnē *be̱hyere̱ṅ se̱ ow̆ia wo̱ṅ agya ahenni mu. Nea o̱wo̱ asõ betie no, mã ontie! *Dan. 12,3.

44. Ebio o̱soro ahenni te se̱ ademude a wo̱de ahinta afu mu; e̱no na onipa kohũi, na o̱koraa so, na e̱hõ anigye nti o̱ko̱ *ko̱to̱ṅ nea o̱wo̱ ṅhĭnā, na o̱ko̱to̱o̱ afu no. *19,29. Luk. 14,33. Fil. 3,7.

45. Ebio o̱soro ahenni te se̱ ogũadifo bi a o̱fw̆efw̆e̱ ṅhene pa;

46. na ohũu *ahene biakõ a ne bo ye̱ deṅ no, o̱ko̱to̱ṅ nea o̱wo̱ ṅhĭnā, na o̱ko̱to̱e. *Mmebs. 8,10.11.

47. Ebio o̱soro ahenni te se̱ asau a wo̱de guu po mu, na ebumaa ahoro ṅhĭnā bi; 22,9.10.

48. na e̱ye̱e̱ mã no, wo̱tw̆ẽ baa mpoano, na wo̱trãa ase boaboaa nea eye no ano guu akoro mu, na nea enye no de, wo̱tow gui.

49. Se̱nea e̱be̱ye̱ w̆iase aw̆iei no mu neṅ: abo̱fo no befi adi abe̱paw *nnipa bone afi nnipa trẽnē mu, *25,32.

50. na wo̱atow wo̱ṅ agu gya fononō mu; e̱ho̱ na osũ nė sẽtw̆e̱re wo̱.

51. Iesu se wo̱ṅ se̱: Moate yinom ṅhĭnā ase ana? Wose no se̱: Yiw, Awurade!

52. Na osee wo̱ṅ se̱: Eyi nti kyere̱wfo biara a wo̱ye̱e̱ no sũafo māa o̱soro ahenni no te se̱ ofiwura bi a ofi n'adesiei yi nnee̱ma afoforo nė adedaw adi.

(ṅ. 53—58. Mark. 6,1—6. Luk. 4,15—30.)

53. Na e̱bae se̱ Iesu w̆iee mme̱ yi bubu no, ofii ho̱ ko̱e.

54. Na okoo n'agya kŭrom no, okyere-
kyeree-woṅ woṅ-hyiadaṅ mu mã eyee
woṅ ahõdŵiri na wose: Ehẽ na oyi
konyãa nyansa nė ahõodenne yi?
55. Enyé odŵumfo no ba no ni? womfré
ne nã Maria nė ne nuanom Iakobo nė
Iose nė Simon nė Iuda?
56. na enye ne nuabeanom ṅhĩnã na
wo-nė yeṅ wo ha yi ana? Na afei ehẽ
na oyi konyãa eyinom ṅhĩnã? Ioh. 7,15.52.
57. Na waye woṅ hintidua. Na Iesu
see woṅ se: *Nĩdi mmo odiyifo, gye
n'agya kŭro nė ne fi mu. *Ioh. 4,44.
58. Na woṅ gye á wonnye nni nti
wanye ahõodenne pĩ [wo] ho.

## Ti 14.

(ṅ. 1—12. Mark. 6,14.17—30. Luk. 9,7—9; 3,19.20.)

Ebere no mu no omansiṅ-hene Herode
tee Iesu hõ asem,
2. na osee ne mmofra se: Iohane suboni
no ne no; wanyaṅ afi awufo mu, na eyi nti
na ahõodenne no ye no mu adŵuma yi.
3. Nà Herode aso Iohane mu akyere
no de no akoto *afiase ne nua Filipo
yere Herodia ntia. *11,2.
4. Nà Iohane ase no se: *Wunni hõ
kwaṅ se woware no. *3 Mos. 18,16.
5. Na ope se okum no, na osuro ṅkŭ-
rofo no, efise *wobu no se odiyifo. *21,26.
6. Na wodii Herode awoda no, He-
rodia babea besawe woṅ anim, na eyee
Herode fe;
7. eno so na ode ntam hyee no bo se
obemã no biribiara a obebisa.
8. Na ne nã tuu no fo no, obekãe se:
Fa suboni Iohane ti to tafõroboto mu
mã me ha yi!
9. Na eyee ohene yaw; nanso ne ntam
nė woṅ a wo-nė no te adidii nti ohyee
se wómfa mmã no.
10. Na osoma kotŵaa Iohane ti wo afiase.
11. Na wode ne ti too tafõroboto mu
bae, na wode mãa ababã no, na ode
komãa ne nã.
12. Na n'asũafo bae befaa n'amũ no
kosiee, na wobekã kyeree Iesu.

(ṅ. 13—21. Mark. 6,31—44. Luk. 9,10—17. Ioh. 6,1—13.)

13. Na Iesu tee no, onam bonto mu
fii ho koo sareso fã bãbi. Na ṅkŭrofo
aku-aku no tee no, wofii ṅkŭro mu nam
fam tiw no.
14. Na Iesu fi behũu ṅkŭrofoku pĩ, na
*ne yam hyehyee no mãa woṅ, na osaa
woṅ ayarefo ayare. *9,36.
15. Na eduu aṅŵummere no, n'asũafo
no baa ne ṅkyeṅ besee no se: Eha yi
ye sareso na adekyẽe anyã atŵam: gya
ṅkŭrofo aku-aku yi kwaṅ na woṅko
ṅkurã ṅkototo nnuaṅ.
16. Na Iesu see woṅ se: Eṅhĩa woṅ
se woko: mo ara mómmã woṅ biribi nni!
17. Na wose no se: Yenni biribi ha
yi, se abodõ anum nė mpatã abieṅ.
18. Na ose: Mómfa mmĕre me ha!
19. Na ohyee ṅkŭrofo aku-aku no se
wontrãtrã sare no so, na ofaa abodõ anum
nė mpatã abieṅ no, na ofŵee osoro hyiraa
so; na obubuu mu de abodõ no mãa
n'asũafo, na asũafo no de mãa ṅkŭrofo
aku-aku no.
20. Na woṅ ṅhĩnã didi mẽe, na wo-
tasetasee mproprowa a ekae no ṅkyereṅ-
kye dumieṅ mãmã. 2 Ah. 4,44.
21. Na woṅ a wodii no beye se mma-
rima mpemnum, mmã nė mmofra mfra.

(ṅ. 22—36. Mark. 6,45—56. Ioh. 6,15—21.)

22. Na ntem ara na Iesu hyee n'asũa-
fo no se woṅko bonto mu na wonni
n'anim ntŵa ṅko asuogya nohõã na ónnyã
ṅkŭrofo aku-aku no kwaṅ ansã.
23. Na oŵiee ṅkŭrofo aku-aku no kwaṅ
gyã no, okoo bepo so fã bãbi mpaebo.
Na eduu anadŵofã no, na aka ne ṅkõ
honom. Luk. 6,12; 9,18.
24. Na obonto no anyã adu po no
mfinimfini, na asorokye rebobo no: nà
mframa hyiaa woṅ.
25. Na anadŵo dasu a eto so anaṅ mu
na Iesu nam po no so koo woṅ ṅkyeṅ.
26. Na asũafo no hũu no se onam po
so no, woṅ bo tui, na wose: Eye *osã-
maṅ! na wode hũ tẽetẽem. *Luk. 24,37.
27. Na ntem ara Iesu kasa kyeree woṅ
se: Mómmã mo bo nto mo yam: eye
me; munnsuro!
28. Na Petro buaa no se: Awurade,
se eye wo a, hye me na memmĕra wo
ṅkyeṅ nsu no so!
29. Na ose: Bĕra! Na Petro fi bonto

no mu sii, nam nsu no so se oreko Iesu
ṅkyeṅ.
30. Na ohũu mframa denneṅ no no,
osuroe; na ofii ase mẽme no, otẽeem
se: Awurade, gye me!
31. Na ntem ara na Iesu tẽee ne nsa
soo no mu, na ose no se: *Wo a wo gyidi
sũa! edeṅ nti na wugyee akyinnye? *8,26.
32. Na woduu bonto no mu no, mfra-
ma no gyaee.
33. Na woṅ a wowo bonto no mu bae be-
kotoo no se: Ampa, Onyaṅkõpoṅ ba ne wo!
34. Na wotw̃ae no, woduu Genesaret
asase so.
35. Na nnipa a wowo ho no hũu no no,
wosoma koo asase a atw̃a hõ ahyia ṅhĩnã
mu, na wode woṅ a woṅ hõ nye ṅhĩnã
bĕree no;
36. na wosĕree no se ómmã woṅkã *n'a-
tade ano ṅṅw̃ow ṅkõ; na dodo a ekãe
no hõ yee yiye pe. *9,21. Luk. 6,19.

## Tĩ 15.

(ṅ. 1—20. Mark. 7,1—23.)

Eno na kyerewfo nè Farisifo a wofi
Ierusalem ba Iesu ṅkyeṅ se:
2. Edeṅ nti na wo asũafo no fom mpa-
nyimfo *atetesem no so? nà †woṅhoboro
woṅ nsa na wodidi. *5Mos. 4,2. †Luk. 11,38.
3. Na Iesu buae see woṅ se: Edeṅ
nti na mo nso mo atetesem nti mofom
Nyaṅkõpoṅ ahyede so?
4. Nà *Onyaṅkõpoṅ hyee se: "Di wo
agya nè wo nã nĩ!" nè: "Nea odome
n'agya anase ne nã no, owu na mã
oṅwu!" *2Mos. 20,12; 21,17.
5. Na mo de, muse: Obi a obese n'agya
anase ne nã se: Nea aṅkã wode benyã
me hõ mfaso no ye ayeyede, — na enni
se obedi n'agya anase ne nã nĩ,
6. na mo atetesem nti moammã Onyaṅ-
kõpoṅ ahyede no antim.
7. Mo nyãtw̃omfo! *Iesaia hyee mo
hõ ṅkom yiye se ose: *Ies. 29,13.
8. "Omaṅ yi de woṅ ano na etw̃iw
beṅ me, na wode woṅ anofafa di me nĩ;
na woṅ kõma de, atw̃ẽ afi me hõ ako
akyirikyiri.
9. Na wosore me kwa, na wokyere-
kyere nsem a nnipa ahyehye."

10. Na ofree ṅkũrofoku no see woṅ
se: Muntie na monte ase:
11. Enyé nea *eko anom na egu nipa
hõ fĩ, na mmom nea †efi anom no na
egu nipa hõ fĩ! *1 Tim. 4,4. † 12,34.
12. Eno na n'asũafo no baa ne ṅkyeṅ
besee no se: Wunim se, Farisifo no tee
asem yi no, aye woṅ hintidua?
13. Na obuae se: Dua biara a me soro
agya annua no, wobetu.
14. Munnyã woṅ, woye *anifuraefo
kwaṅkyerefo anifuraefo; na se onifuraefo
kyere onifuraefo kwaṅ a, woṅ bãnu ṅhĩnã
befw̃e amõa mu. *23,24. Luk. 6,39. Rom. 2,19.
15. Na Petro buae see no se: Kyere
yeṅ be yi ase!
16. Na ose: Mo nso monte ase sese?
17. Muṅhú se ade biara a eko anom
no ko yafunu mu, na eyi gu duasee mu?
18. Na nea efi anom fi adi de, efi nipa
kõmam, na eno na egu nipa hõ fĩ.
19. Na *kõma mu na adw̃emmone, awu-
disem, ayerefasem, aguamãnsem, aw̃ifo-
sem, adansekrum, abususem fi. *1Mos. 8,21.
20. Eyinom ne nneema a egu nipa hõ
fĩ; na wode nsa a woaṅhohoro didi a,
eṅnu nipa hõ fĩ.

(ṅ. 21—28. Mark. 7,24—30.)

21. Na Iesu fii ho koo Tiro nè Sidon
fã mu.
22. Na fw̃e, Kanaanni bã bi a ofi asase
no so fi bae beboṅ no se: Hũ me mmobo,
Awurade, Dawid ba! na odaemone rehaw
me babea papa!
23. Na wammua no asem bi. Na n'asũa-
fo no bae besĕree no se: Gyã no kwaṅ
na oṅko, na otẽem di yeṅ akyi.
24. Na obuae se: Woansoma me se *Israel
fi ṅṅuaṅ a ayera no ṅkõ ṅkyeṅ. *10,6.
25. Na obã no bae bekoto no se:
Awurade, boa me!
26. Na obuae se: Enyé fe se wofa mma
aduaṅ tow mã akrãmaṅ-mma.
27. Na ose: Ewom, Awurade; nà akrã-
maṅ-mma no nso di mproprowa a efi woṅ
wuranom poṅ so gu fam no bi!
28. Eno na Iesu buae see no se: O
obã, *wo gyidi sõ: énye mmã wo senea
wope no! Na efi doṅ no ara mu na ne
babea no hõ sãne. *8,10.13.

29. Na Iesu *fii ho̱ baa Galilea po hõ; na o̱ko̱o̱ bepo̱ so ko̱trãa ase ho̱. *Mark. 7,31.
30. Na ṅkũrofo aku-aku pĩ de mmubuafo, anifuraefo, mmumu, mpakye nė binom pĩ, baa ne ṅkye̱ṅ, na wo̱de wo̱ṅ beguu ne naṅ ase; na o̱saa wo̱ṅ ayare,
31. mã e̱ye̱e̱ ṅkũrofo aku-aku no ṅwoṅwã se̱ wohũi se̱ mmumu kasa na mpakye hõ sãṅ na mmubuafo nante na anifuraefo hũ ade; na wo̱hye̱e̱ Israel Nyaṅkõpo̱ṅ anuonyam. Mark. 7,37.

(ṅ. 32—39. Mark. 8,1—10.)

32. Na Iesu fre̱e̱ n'asũafo no bae se: *Me yam hyehye me mã ṅkũrofoku yi, se̱ wo̱atrã me ṅkye̱ṅ atoa so nnansã ni, na wonni biribi a wodi; na mempe̱ se̱ migya wo̱ṅ kwaṅ yafumpãṅ *na* wo̱anto̱ piti o̱kwaṅ mu. *14,14.
33. Na n'asũafo no se no se̱: E̱hẽ na ye̱benyã abodõ a e̱be̱sõ ṅkũrofoku pĩ sẽ̱ sareso ha?
34. Na Iesu se wo̱ṅ se̱: Abodõ ahẽ na mowo̱? Na wose: Asoṅ nė mpatã kakrã bi.
35. Na o̱hye̱e̱ ṅkũrofo aku-aku no se̱ wo̱ntrãtrã fam.
36. Na o̱faa abodõ asoṅ nė mpatã no, na o̱daa ase, na obubui de mãa n'asũafo no, na asũafo no de mãa ṅkũrofoku no.
37. Na wo̱ṅ ṅhĩnã di mẽe, na wo̱tasetasee mproprowa a e̱kae no ṅkyere̱ṅkye̱ asoṅ mãmã.
38. Na wo̱ṅ a wodii no si mmarima mpemnaṅ, mmã nė mmofra mfra.
39. Na ogyaa ṅkũrofo aku-aku no kwaṅ no, osii bonto mu na o̱baa Magdala ahye so.

## Tí 16.

(ṅ. 1—12. Mark. 8,11—21.)

Na Farisifo nė Sadukifo no bae be̱so̱o̱ no fw̌e̱e̱ sẽre̱e̱ no se̱ o̱ṅkyere̱ wo̱ṅ soro seṅkyere̱ne. 12,38.
2. Na obuae see wo̱ṅ se̱: Edu aṅw̌ummere a, mokã se̱: W̌im be̱tew, nȧ o̱soro abere; Luk. 12,54—56.
3. na ano̱pa muse: Osu be̱to̱ nne̱, nȧ o̱soro abere na ani akata. Nyãtw̌omfo! munim soro-ani nse̱m mu kyere̱, na *sẽ̱ nė sẽ̱ bere nseṅkyere̱ne de, muntumi ṅkyere̱ mu? *11,4.5.
4. Nne̱-mma bone nė awarese̱e̱fo fw̌efw̌e̱ seṅkyere̱ne, na *wo̱remmã wo̱ṅ seṅkyere̱ne bi, se̱ odiyifo Iona se̱ṅkyere̱ne no. Na ogyaw wo̱ṅ fii ho̱ ko̱e. *12,39.40.
5. Na n'asũafo no duu asuogya nohõã no, wo̱ṅ w̌ere̱ afi se̱ wo̱fa abodõ.
6. Na Iesu see wo̱ṅ se̱: Móṅfw̌e̱ na moṅfw̌e̱ mohõ yiye Farisifo nė Sadukifo mmo̱kaw hõ! Luk. 12,1.
7. Na wo̱kasakasae [wo̱] wo̱ṅ mu se̱: Se̱ ye̱amfa abodõ ntia!
8. Na Iesu hũi no, osee se̱: *Mo gyidi sũa! e̱de̱ṅ na mokasakasa mo mu se̱ moamfa abodõ nti? *6,30.
9. Munnyã ṅhũi e̱, nanso *moṅkae nnipa mpemnum abodõ anum no nė ṅkyere̱ṅkye̱ kõ a mofae no? *14,17—21.
10. anase̱ nnipa mpemnaṅ abodõ *asoṅ no nė ṅkyere̱ṅkye̱ kõ a mofae no? *15,34—38.
11. E̱de̱ṅ na muṅhũ se̱ meṅkã mo abodõ hõ ase̱m, se̱ móṅfw̌e̱ mohõ yiye Farisifo nė Sadukifo mmo̱kaw hõ?
12. E̱no na wohũi se̱ wanse se̱: wóṅfw̌e̱ wo̱ṅhõ yiye abodõ mmo̱kaw hõ, na Farisifo nė Sadukifo no kyere̱ hõ.

(ṅ. 13—20. Mark. 8,27—30. Luk. 9,18—21.)

13. Na Iesu duu Kaesarea Filipi fãm no, obisaa n'asũafo no se̱: Nnipa se onipa ba no ne hena?
14. Na wose: Ebinom se: *Iohane suboni no; na ebinom se: †Elia; na afoforo se: Ieremia, anase̱ adiyifo no mu biakõ. *14,2. †17,10.
15. Ose wo̱ṅ se̱: Na mo de, muse hena ne me?
16. Na Simon Petro buae se̱: *Wone Kristo no, Onyaṅkõpo̱ṅ a o̱te ase ba! *Ioh. 6,69.
17. Na Iesu buae see no se̱: Ṅhyira ne wo, Simon, Iona ba; efise̱ e̱nye̱ *o̱hõnam nė mogya na eyi kyere̱e̱ wo, na m'agya a o̱wo̱ soro no. *Gal. 1,15.16.
18. Na me nso mise wo se̱: wone Petro [o̱botaṅ], na *o̱botaṅ yi so na mede m'asafo mesi, na asãmaṅ apoṅ remfa wo̱ṅ so. *Ioh. 1,43. Ef. 2,20.
19. Na mede o̱soro ahenni ano nsafẽ me̱mã wo na *biribiara a wobe̱kyekye no asase so no na wo̱akyekye no o̱soro, na biribiara

a wobesãn no asase so no na woasãn no osoro. *18,18.
20. Eno na obăraa n'asũafo no se wonnse obiara se ono Iesu ne Kristo no. 17,9.
(ñ. 21—28. Mark. 8,31—9,1. Luk. 9,22—27.)
21. Efi no so na Iesu fii ase kyeree n'asũafo no senea ese se oko Ierusalem kohũ amane pī mpanyimfo nė asofompanyin nė kyerewfo nsam, na woakum no, na da a eto so abiesã no wanyan. 12,40. 20,18. Ioh. 2,19.
22. Na Petro faa no fii ase kãa n'anim se: Wómmã empare wo, Awurade! eyi remma wo so!
23. Na odan nehõ see Petro se: Fi me so, Satan! woye me hintidua, efise wunnw̃en Nyankõpon de, na wudw̃en nnipa de!
24. Eno na Iesu see n'asũafo se: Se obi pe se odi m'akyi a, mã ompa nehõ akyi, na ómmã n'asendua so, na onni m'akyi. 10,38.39.
25. Nà obiara a ope se obegye ne kăra no, obeyera no; na obiara a me nti ne kăra beyera no behũ no.
26. Nà se onipa nyã w̃iase nhīnā na ofw̃ere ne kăra a, den mfaso na obenyã? anase den na onipa bemã de asene ne kăra?
27. Nà onipa ba no de n'agya anuonyam nė n'abofo rebeba; na eno na *obetua onipa biara ka senea ne nneyee te. *Rom. 2,6.
28. Nokware, mise mo: ebinom gyina ha a worenkã owu nfw̃e gye se woahũ onipa ba no se oreba n'ahenni mu ansã. 10,23.

## Ti 17.

(ñ. 1—13. Mark. 9,2—13. Luk. 9,28—36.)

Na eno akyi nnansĩa no Iesu fa Petro nė Iakobo nė ne nua Iohane, na ode won ko bepo tenten bi so fã băbi.
2. Na osakrae won anim, na n'anim hyeren se ow̃ia, na ne ntade yee fitā na ehărane. 2 Pet. 1,16—18.
3. Na fw̃e, Mose nė Elia yii wonhõ adi kyeree won nė no bekasae.
4. Na Petro buae see Iesu se: Awurade, eye mã yen se yete ha; se wope a, mã yemmo asese abiesã ha yi, wo de biakõ, na Mose de biakõ na Elia de biakõ.
5. Na oda so rekasa no, fw̃e, omununkum hann bi bekataa won so, na fw̃e, ené bi fi mununkum no mu se: *Oyi ne me do-ba a oso m'ani: muntie no! *3,17.
6. Na asũafo no tee no, wode won anim butubutuu fam, na wosuroe pī.
7. Na Iesu bae bekãa won se: Mónsore, na munnsuro!
8. Na womõmãa won ani so no, woanhũ obiara se Iesu nkõ.
9. Na wofi bepo no so resĩan no, Iesu băraa won se: Monnkã ade a moahũ yi nnkyere *obiara, gye se onipa ba no asore afi awufo mu ansã! *16,20.
10. Na n'asũafo no bisaa no se: Eden na kyerewfo se: ese se *Elia ba ansã? *11,14. Mal. 4,5.
11. Na Iesu buae see won se: Elia ba ansã mmom na wabesesew nneema nhīnā de:
12. nanso mise mo se: Elia aba dedaw, na woanhũ no annye no, na *woaye no nea wope nhīnā; sāara nso na onipa ba no rebehũ won nsam amane. *14,9.10.
13. Eno na asũafo no tee ase se Iohane suboni no hõ asem na okãa won. Luk. 1,17.
(ñ. 14—21. Mark. 9,14—29. Luk. 9,37—42.)
14. Na woduu nkũrofoku no nkyen no, onipa bi baa ne nkyen bekoto no
15. se: Awurade, hũ me ba mmobo, na otw̃a abiribiri, na ohũ amane pī: nà otā to gya mu, na otā to nsu mu;
16. na mede no meběree wo asũafo no, na woantumi ansa no yare.
17. Na Iesu buae se: O nne-mma a wonni gyidi na *woakonton, me nė mo 'ntrā ho nkodu daben? menhye mehõ den menso mo mu menkodu daben? mómfa no mměre me ha! *5 Mos. 32,5.
18. Na Iesu tẽetẽee no, na odaemone no fii no mu fii adi, na efi don no ara mu na aboĩra no yare gyaee.
19. Eno na asũafo no baa Iesu nkyen ofã băbi, na wose: Eden nti na yeantumi antu no? 10,1.
20. Na Iesu see won se: Efi mo gye a munnye nni nti; nà *nokware mise mo, se mowo gyidi se sinapi fua a, ankã mobese bepo yi se: Tw̃iw fi ha ko nohõã, na ebetw̃iw, na biribi nni ha a [ankã] morentumi nye. *21,21. Luk. 17,6.

21. Nanso sā ade yi baṅ de, emfi adi,
gye se̱ e̱nam mpaebo̱ nė mmuada mu.
(ṅ. 22.23. Mark. 9,30—32. Luk. 9,43—45.)
22. Na wo̱rekyini Galilea no, Iesu see
wo̱ṅ se̱: Wo̱rebeyi onipa ba no ako̱hye̱
nnipa nsa, 16,21.
23. na wo̱akum no, na da a e̱to so abie̱sā
no o̱benyaṅ. Na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ aw̃ere̱ho pī.
24. Na woduu Kapernaum no, wo̱ṅ a
wogyigye denare abieṅ tow no baa Petro
ṅkye̱ṅ se: Mo kyere̱kyere̱fo renyi *denare
abieṅ tow no ana? *2 Mos. 30,13.
25. Ose: Yiw, o̱bemā. Na o̱baa o̱daṅ mu
no, Iesu dii kaṅ see no se̱: Simon, wudw̃eṅ hõ de̱ṅ? henanom ṅkye̱ṅ na asase
so ahene gyigye amanne anase̱ o̱tow? wo̱ṅ
mma ṅkye̱ṅ, anase̱ ananafo ṅkye̱ṅ?
26. Petro se no se̱: Ananafo ṅkye̱ṅ. Iesu
see no se̱: E̱n'de na mma no de wo̱ṅhõ.
27. Na nea e̱be̱ye̱ na ye̱anto wo̱ṅ hintidua no nti, ko̱ mpoano ko̱to darewa,
na fa apatā a o̱be̱ba kaṅ no, na wubue
n'anom a, wobehũ dw̃ete̱bonā a esi denare anaṅ wo̱ mu, e̱no na fa ko̱mā mā
me nė wo.

## Tī 18.

(ṅ. 1—9. Mark. 9,33—47. Luk. 9,46—48.)

E̱do̱ṅ no ara mu na asũafo no baa
Iesu ṅkye̱ṅ se: Hena ne ke̱se o̱soro
ahenni no mu?
2. Na Iesu fre̱e̱ abofrā bi bae de no
begyinaa wo̱ṅ mfinimfini,
3. na ose: Nokware mise mo, se̱ moannaṅ na moanye̱ se̱ mmofrā a, morentumi
ṅhye̱ṅ o̱soro ahenni mu. 19,14.
4. Enti obiara a o̱be̱bĕre̱ nehõ ase se̱
abofrā yi no, o̱no ara ne ke̱se o̱soro
ahenni mu.
5. Na obiara a o̱begye abofrā a o̱te sē̱
biakõ me diṅ so no, wagye me; 10,40.
6. na obiara a o̱be̱to ṅketewa a wogye
me di yi mu biakõ hintidua no, eye mā no
se̱ wo̱de afũrum-w̃iyammo se̱ṅ ne ko̱ṅ mu,
na wo̱kogu no asu e̱po buṅ mu. Luk. 17,1.2.
7. Hintiduato nti w̃iase nnue! nà etw̃a
se̱ hintiduato ba de, nanso onipa a hintiduato nam no so ba no nnue!
8. Na se̱ wo nsa ana wo naṅ to wo
hintidua a, tw̃a, na tow fi wo hõ kyene;
na eye mā wo se̱ woye̱ nansiṅ ana basiṅ de ko̱ ṅkw̃ā mu, se̱ṅ se̱ wowo̱ nsa
abieṅ ana naṅ abieṅ na wo̱de wo be̱to
dā ogya no mu. 5,29.30.
9. Na se̱ wo aniwa to wo hintidua a,
tu, na tow fi wo hõ kyene; na eye mā
wo se̱ wode anikoro be̱ko̱ ṅkw̃ā mu, seṅ
se̱ wowo̱ aniwa abieṅ na wo̱de wo be̱to
gya amanehunukũrom.
10. Moṅfw̃e̱ na moammu ṅketewa yi
mu biakõ abomfĩā; nà mise mo se̱, o̱soro
no, *wo̱ṅ abo̱fo fw̃e̱ m'agya a o̱wo̱ o̱soro
anim dā. *Heb. 1,14.
11. Nà onipa ba no bae se̱ o̱begye nea
ayera. 9,13. Luk. 19,10.
(ṅ. 12—14. Luk. 15,4—7.)
12. Mudw̃eṅ hõ de̱ṅ: se̱ onipa bi wo̱
ṅnuanteṅ ha na wo̱ṅ mu biakõ fom kwaṅ
a, o̱rennyaw aduakroṅ-akroṅ no mmepo̱
so na o̱ṅko̱fw̃efw̃e̱ nea wafom kwaṅ no
ana?
13. Na se̱ e̱ba se̱ ohũ no a, nokware
mise mo se̱, n'ani gye no hõ seṅ aduakroṅ-akroṅ a wo̱amfom kwaṅ no hõ!
14. Sāara na e̱nye̱ mo agya a o̱wo̱ soro
no ape̱de se̱ ṅketewa yi mu biakõ be̱yera.
15. Na se̱ wo nua fom wo a, ko̱ na
koyi no nte̱ṅ wo nė no ṅkõ ntam. Se̱
otie wo a, woanyā wo nua;
3 Mos. 19,17. Luk 17,3. Gal. 6,1.
16. na se̱ wantie a, fa obiakõ ana bānu
kā wo hõ, na *nse̱m ṅhĩnā nnyina adansefo bānu ana bāsā anom. *5 Mos. 19,15.
17. Na se̱ wammā wo̱ṅ de aṅko̱ n'asõm
a, ko̱kā kyere̱ asafo. Na se̱ asafo de nso
aṅko̱ n'asõm a, *bu no se̱ o̱bosonsomni
nė tōgyeni. *1 Kor. 5,13.
18. Nokware mise mo, biribiara a mobe̱kyekye no asase so no, na wo̱akyekye
no o̱soro; na biribiara a mobe̱sāṅ no asase
so no, na wo̱asāṅ no o̱soro. 16,19. Ioh. 20,23.
19. Bio mise mo se̱, mo mu bānu di
nokoro asase so, ase̱m biara a mobebisa
hõ a, m'agya a o̱wo̱ soro be̱ye̱ amā mo.
Mark. 11,24.
20. Nà nea bānu ana bāsā ahyiam me
diṅ mu no, e̱ho̱ na mewo̱ wo̱ṅ mfinimfini.
28,20.
21. E̱no na Petro baa ne ṅkye̱ṅ se:
Awurade, mpe̱ṅ ahē na me nua fom me a
mémfa memfiri no? é̱ṅkosi mpe̱ṅ asoṅ ana?

22. Iesu se no se: Minse wo se: eṅkosi mpeṅ asoṅ, na mpeṅ aduosoṅ ahoro asoṅ! Luk. 17,4.

23. Eyi nti osoro ahenni te se ohene bi a ope se o-nė ne ṅkoa bu akontā.

24. Na ofii ase bui no, wode obiakõ a ode no talente [a.s. dw̃etikese, mmenā-duasā] pedu bĕree no.

25. Na se onni nea ode betua nti, ne wura no hyee se wóntoṅ no nė ne yere nė ne mma nė nea owo ṅhĩnā, na womfa mmetua ka.

26. Enna akoa no de nehõ fw̃ee fam kotoo no se: Awurade, to wo bo ase mā me, na metua wo ne ṅhĩnā!

27. Na akoa no wura no yam hyehyee no, na ogyaa no, na ode ka no kyee no.

28. Na akoa no ara fii adi no, okohũu ne ṅwurakwā mu biakõ a ode no denare ha; na osoo no mu tim no amenewa se: Tua me nea wode me no!

29. Na n'awurakwā no de nehõ fw̃ee fam sĕree no se: To wo bo ase mā me, na metua wo ne ṅhĩnā!

30. Na ono de, wampene, na okoe de no kotoo afiase se éṅkosi se obetua nea ode no no.

31. Na ne ṅwurakwā hũi nea aye no, eyee woṅ yaw sê, na woba bekāa nea aye no ṅhĩnā kyeree woṅ wura.

32. Eno na ne wura free no se: Akoa bone, mede ka no ṅhĩnā mekyee wo, se wosĕree me nti;

33. ensé wo nso se wuhũ wo awurakwā mmobo senea mihũu wo mmobo no ana?

34. Na ne wura no bo fui, na ode no māa ahawfo, se *eṅkosi se obetua no nea ode no ṅhĩnā. *5,26.

35. Sāara na, se moamfi mo kõmam amfa obiara ne nua mfomso amfiri no a, me soro agya nso beye mo. 6,14.15.

## Ti 19.

(ṅ. 1—9. Mark. 10,1—12.)

Na ebae se, Iesu w̃iee nsem yi kā no, osiim fii Galilea, na obaa Iudea ahye so Iordan agya.

2. Na ṅkŭrofo aku-aku pī dii n'akyi; na osaa woṅ ayare [wo] ho.

3. Na Farisifo baa ne ṅkyeṅ besoo no fw̃ee see no se: Onipa wo hõ kwaṅ se asem biara nti obekõ ne yere ana? 5,31.32.

4. Na obuae see woṅ se: Moṅkaṅe se, nea oyee woṅ no, efi mfiase no, "obarima nė obā na oyee woṅ", 1 Mos. 1,27.

5. na osee se: "Eyi nti na onipa begyaw agya nė enā, na ode nehõ akobata ne yere hõ, na woṅ bānu no akoye ohõnaṅ-koro"? 1 Mos. 2,24.

6. Enti wonna so nye bānu bio, na woye ohõnaṅ-koro. Enti nea Onyaṅkõpoṅ de abom no, *mmā onipa nntetew mu! *1 Kor. 7,10.11.

7. Wose no se: Na edeṅ na Mose hyee se wómmā okõ-ṅhõma na wonnyā no no? 5 Mos. 24,1.

8. Ose woṅ se: Mo kõma deṅ nti na Mose māa mo kwaṅ se móṅkõ mo yere-nom; na efi mfiase de, ente sa.

9. Na mise mo se, obiara a obekõ ne yere, na enyé aguamāmmo nti, na obeware foforo no, wasee aware; na nea obeware nea woakõ no no asee aware. Luk. 16,18.

10. N'asũafo no se no se: Se onipa nė ne yere asem te sē a, en'de enyé se woware.

11. Na osee woṅ se: Enyé nnipa ṅhĩnā na ebetumi agye asem yi, gye woṅ a wode amā woṅ. 1 Kor. 7,7.17.

12. Nà ayitòtofó bi wo ho a wowoo woṅ sā fi woṅ nā yam, na ayitòtofó bi wo ho a nnipa ayi woṅ; na ayitòtofó wo ho a osoro ahenni nti woayi woṅhõ. Nea obetumi agye no, mā onnye!

(ṅ. 13—15. Mark. 10,13—16. Luk. 18,15—17.)

13. Eno na wode mmofrā bĕree no se ómfa ne nsa ṅṅu woṅ so, na ommo mpae; na n'asũafo no kāa woṅ anim.

14. Na Iesu kāe se: Mómmā mmofrā no kwaṅ, na munnsiw woṅ me ṅkyeṅ ba kwaṅ; na eyinom sē na osoro ahenni ye woṅ dea! 18,2.3.

15. Na ode ne nsa guu woṅ so fii ho koe.

(ṅ. 16—30. Mark. 10,17—31. Luk. 18,18—30.)

16. Na fw̃e, obi baa ho besee no se: Kyerekyerefo pa. deṅ adepa na ménye na manyā dā ṅkwā?

17. Na osee no se: Edeṅ na wofre me papa? obiara nye papa gye obiakõ, one Nyaṅkõpoṅ. Na se *wope se woko ṅkwā mu a, di mmāra-nsem no so. *Luk. 10,26—28.

18. Ose no se: Nea ewo hẽ? Na Iesu se: Nea ese: "Nni awu, nsee aware, mmo kroṅ, nni adansekrum; 2Mos. 20,12–16.

19. di wo agya nė wo nã nĩ," nė se: *"Do wo yoṅkõ se wohõ." *3 Mos. 19,18.

20. Abĕrante no se no se: Eyinom ṅhĩnā mifii me mmofraase na midii so; edeṅ na eka me bio?

21. Iesu see no se: Se wope se woye pe a, ko na kotoṅ nea wowo, na fa mã ahĩafo, *na* woanyã ademude osoro, na bĕra bedi m'akyi! 6,20. Luk. 12,33.

22. Na abĕrante no tee asem no no, ode aŵereho koe; nà owo ahõnyãde bebĕrē. Dŵ. 62,11.

23. Na Iesu see n'asũafo no se: Nokware mise mo se, eye deṅ mã odefo se obeko osoro ahenni mu.

24. Na bio mise mo, eye mmereŵ mã yoma se obefa pāne aniwa mu, seṅ se odefo beko Nyaṅkõpoṅ ahenni mu.

25. Na n'asũafo no tee no, eyee woṅ ahõdŵiri pĩ se: En'de hena na wobetumi agye no?

26. Na Iesu fŵee woṅ anim see woṅ se: Nnipa fãm de, eyi ntumi nye: na Onyame fãm de, ade ṅhĩnā betumi aye.

27. Eno na Petro buae see no se: Fŵe, yeagyaŵ ade ṅhĩnā na yeabedi wo akyi; deṅ ara na yebenyã?

28. Na Iesu see woṅ se: Nokware mise mo se, mo a mobedii m'akyi, awofoforo no mu no, onipa ba no betrã n'anuonyam aheṅṅũa so no, mo nso mobetrã ṅheṅṅũa dumieṅ so abu Israel mmusũaku dumieṅ no nteṅ. Luk. 22,30.

29. Na obiara a me diṅ nti wagyaŵ afi ana nuabarima ana nuabeanom ana agya ana enã ana oyere ana mma ana nsase no, obenyã no mmohõ ha na wanyã dā ṅkwā adi. Hebr. 10,34.

30. Na adikaṅfo pĩ bedi akyiri na *akyikafo abedi kaṅ. *20,16. Luk. 13,30.

## Ti 20.

Nà osoro ahenni te se onipa a oye ofiwura a ofii adi anopa-tutu se okobo adŵumayefo pā ako *ne bobetũrom. *21,33.

2. Na o-nė adŵumayefo no dii ano se dakoro denare biakõ no, osomaa woṅ koo ne bobetũrom.

3. Na ofii adi beye se doṅ a eto so abiesã kohũu binom se wogyinagyina gũa so aniha mu;

4. na osee woṅ nso se: Mo nso moṅko bobetũrom, na nea etẽe no memã mo.

5. Na wokoe. Ebio ebeye se doṅ a eto so asĩa nė akroṅ mu no, ofii adi koyee sãara.

6. Na ebeye se doṅ a eto so dubākõ mu no, ofii adi kohũu binom se wogyinagyina ho aniha mu, na ose woṅ se: Edeṅ na mogyinagyina ha adekyẽe ṅhĩnā aniha mu?

7. Wose no se: obi mmoo yeṅ pā e. Ose woṅ se: Mo nso móṅko bobetũrom ho, na nea etẽe no mobenyã.

8. Na eduu aṅŵummere no, bobetũrom wura no se n'abofra panyiṅ se: Fre adŵumayefo no, na mã-woṅ woṅ apābode fi woṅ a wodi akyiri so kosi woṅ a wodi kaṅ so.

9. Na doṅ a ebeye se dubākõ no mu fo bae no, woṅ ṅhĩnā nyãa denare mmiakõ mmiakõ.

10. Na kaṅfo no bae no, wosusui se wobenyã bebĕrebe; na woṅ nso nyãa denare mmiakõ mmiakõ.

11. Na ekãa woṅ nsa no, woṅwĩṅwĩi ofiwura no hõ

12. se: Akyirikafo yi de, doṅfŵere biakõ pe na wode yee, na woamã wo-nė yeṅ a adesãe adŵuma nė ahõhuru hyee yeṅ so no ase?

13. Na obuae see woṅ mu biakõ se: Aŵe, menye wo bone bi e; me nė wo anni ano denare ana?

14. Fa wo de na ko. Nso mepe se memã okyikafo yi se wo ara;

15. *anase minni hõ kwaṅ se mede maṅkasa m'ade meye nea mepe? wo ani ye bone se meye nti? *Rom. 9,16.21.

16. Senea *akyikafo bedi kaṅ na adikaṅfo bedi akyiri neṅ; nà †woafre bebĕrē; na kakrā bi na woapaŵ woṅ. *19,30. †22,14.

(ṅ. 17—19. Mark. 10,32—34. Luk. 18,31—33.)

17. Na Iesu reko Ierusalem no, ofaa asũafo dumieṅ no ṅkõ okwaṅ mu na osee woṅ se:

18. Fŵe, yereko Ierusalem, na wobeyi onipa ba no ahye asofo-mpanyiṅ nė kyerewfo nsa, na woabu no kumfo, 16,21. 17,22.23.

19. na wode no ahye wiase amaṅ-so-fo nsa se woṅṅoru no hõ, na woṅkã no mpire, na wommo no aseṅdua mu, na da a eto so abiesã wasore bio.

(ṅ. 20—28. Mark. 10,35—45.)

20. Eno na *Sebedeo mma no nã nė ne mma baa ne ṅkyeṅ bekoto no, na osĕree no ho biribi. *10,2.

21. Na osee no se: Deṅ na wope? Ose no se: Kå mã me mma bānu yi biakõ ntrã wo nifã na obiakõ ntrã wo beṅkum wo ahenni no mu! 19,28.

22. Na Iesu buae se: Munnim nea mubisa. Mobetumi se monõm *kŭruwa a merebenõm anase wode †asubo a wode bo me asu no bo mo asu ana? Wose no se: Yebetumi! *26,39. Ioh. 18,11. †Luk. 12,50.

23. Na ose woṅ se: Me kŭruwa de, mobenõm, na asubo a wode bo me asu no, wode bebo mo asu; na me nifã nė me beṅkum trã de, enyé me dea se mede memã, na wode bemã woṅ a m'agya asiesie amã woṅ.

24. Na edu no tee no, anuanom bānu no asem anye woṅ abodwo. Luk. 22,24—26.

25. Na Iesu free woṅ bae se: Munim se wiase amaṅamaṅ ahene di woṅ so wura, na woṅ a woye akese no di woṅ so tumi;

26. na erenye sa [wo] mo mu; na mmom, obiara a ope se obeye mo mu kese no, mã onye mo somfo, 23,11.

27. na obiara a ope se odi mo mu kaṅ no, mã onye mo akoa: Mark. 9,35.

28. senea onipa ba no amma se wónsom no, na *obesome, *na* ode ne kăra aye †agyede amã nnipa pī neṅ. *Luk. 22,27. Fil. 2,7. †1 Tim. 2,6.

(ṅ. 29—34. Mark. 10,46—52. Luk. 18,35—43.)

29. Na wofi Ieriko reko no, ṅkŭrofoku pī dii n'akyi.

30. Na fwe, anifuraefo bānu a wotete kwaṅkyeṅ tee se Iesu retwam no, wotĕetĕeem se: Hŭ yeṅ mmobo, Awurade, Dawid ba!

31. Na ṅkŭrofoku no kãa woṅ anim se wommŭa woṅ ano. Na mmom wotĕetĕeem denneṅ se: Hŭ yeṅ mmobo, Awurade, Dawid ba!

32. Na Iesu gyinae free woṅ, na ose: Deṅ na mope se ménye mo?

33. Wose no se: Awurade, se yeṅ aniwa mmue!

34. Na Iesu de ayamhyehye kãa woṅ aniwa; na ntem ara na wohŭu ade, na wodii n'akyi.

## Tī 21.

(ṅ. 1—11. Mark. 11,1—10. Luk. 19,29—38. Ioh. 12,12—19.)

Na wobeṅ Ierusalem na woduu Betfage ṅṅo-bepo hõ no, eno na Iesu somaa asŭafo bānu

2. se woṅ se: Móṅko kŭro a eda mo anim yi mu, na ntem ara mobehŭ afŭrum a woasã no nė ne ba; mónsãṅ woṅ mfa woṅ mmĕre me.

3. Na se obi bese mo biribi a, munse no se: Woṅ hõ hĭa Awurade; na ntem ara obegya woṅ kwaṅ. 26,18.

4. Na eyi ṅhĭnā yee *na* nea odiyifo no kãe no abam' se:

5. "Múnse *Sion babea se: Fwe, wo hene reba wo ṅkyeṅ, odwo, na ote afŭrum nė afŭrum a osoa nnosoa ba so." *Sak. 9,9. Ies. 62,11.

6. Na asŭafo no koe koyee senea Iesu hyee woṅ no,

7. de afŭrum no nė ne ba no bae, na wode woṅ ntama guu woṅ so, na wode no trãa so.

8. Na ṅkŭrofoku no mu pī de woṅ *ntama sesew okwaṅ no mu, na ebinom nso twitwaa nnubã na wode sesew okwaṅ no mu. *2 Ah. 9,13.

9. Na ṅkŭrofo aku-aku a wodi kaṅ nė woṅ a wodi akyiri no tĕeem se: *Hosiana Dawid ba no, ṅhyira ne nea onam Awurade diṅ so reba no, hosiana wo osorosoro no ho! *Dw. 118,25.26.

10. Na oduu Ierusalem no, kŭro no ṅhĭna boo twi se: Ehena ni?

11. Na ṅkŭrofo aku-aku no se: Oyi ne Iesu, odiyifo a ofi Nasaret wo Galilea no!

(ṅ. 12—22. Mark. 11,11—24. Luk. 19,45—48.)

12. Na Iesu koo Nyaṅkõpoṅ asorefi; na okopam woṅ a wotoṅ nė woṅ a woto asorefi ho, na obutuu sikasesãfo apoṅ nė woṅ a wotoṅ mmõronõma ṅkoṅṅŭa. Ioh. 2,14—16.

13. Na ose woṅ se: *Woakyerew se "wobefre me-fi se asorefi", na mo de, mode aye †"adwotwafo tŭ"! *Ies. 56,7. †Ier. 7,11.

14. Na anifuraefo nė mpakye baa ne ṅkyeṅ asorefi ho, na osaa woṅ ayare.

15. Na asofo-mpanyiṅ nė kyerewfo hũu aṅwoṅwāde a oyee nė mmofra a wotēem asorefi se "hosiana Dawid ba no" no, anye woṅ abodw̆o,

16. na wosee no se: Wote nea eyinom se yi? Na Iesu se woṅ se: Yiw; moṅkaṅ peṅ e, se *"ṅkokoā nė woṅ a wonum nufu anom na woasiesie ayeyi" ana? *Dw̆.8,3.

17. Na ogyaw woṅ fii kũro no mu koo Betania kotrãa ho.

18. Na anopa a oresaṅ aba kũro no mu no, okom dee no.

19. Na ohũu brodoma biakõ okwaṅ so no, otw̆iw beṅ hõ, na waṅhũ so fw̆ē se ahabaṅ ṅkõ; na ose no se: Worensow aba bio ara da! Na amonom ho ara brodoma no poe. Luk.13,6.

20. Na asũafo no hũi no, eyee woṅ ṅwoṅwã, na wose: Edeṅ na amonom ha yi ara brodoma yi apo yi?

21. Na Iesu buae see woṅ se: Nokware mise mo, se mowo gyidi na munnye akyinnye a, aṅkã enyé brodoma yi de ṅkõ na mobeye, nanso mobese bepo yi se: tw̆iw na kofw̆e po mu! a, aṅkã ebeye. 17,20.

22. Na biribiara a mobebisa mpaebo mu na mugye di no, mobenyã.

(ṅ.23—27. Mark.11,27—33. Luk.20,1—8.)

23. Na odun asorefi na orekyerekyere no, asofompanyiṅ nė omaṅ no mpanyimfo baa ne ṅkyeṅ se: Tumi beṅ so na wonam de ye nneema yi, na hena na omãa wo tumi yi? Ioh.2,18.

24. Na Iesu buae see woṅ se: Me nso mebisa mo asem biakõ a, se mokã kyere me a, me nso mekã tumi kõ a mede meye nneema yi makyere mo:

25. Iohane asubo no, efi hẽ? efi soro anase efi nnipa? Na wosusui [wo] woṅ mu se: Se yese 'efi soro' a, obese yeṅ se: edeṅ nti na moannye no anni?

26. na se yese 'efi nnipa' a, yesuro ṅkũrofoku no; nȧ woṅ ṅhĩnȧ *bu Iohane se odiyifo. *14,5.

27. Na wobuaa Iesu se: Yennim. Na ono nso see woṅ se: Me nso meṅkã tumi kõ a mede meye eyinom meṅkyere mo.

28. Na mudw̆eṅ deṅ: Obarima bi wo mma bānu; na okoo nea odi kaṅ no ṅkyeṅ se: Oba, nne koye me bobetũrom adw̆uma.

29. Na obuae se: Meṅkó! na akyiri no onũu nehõ na okoe.

30. Na okoo nea okã hõ no ṅkyeṅ kosee no sāara. Na obuae se: W̆ie, awurade! na waṅko. 7,21.

31. Woṅ bānu yi mu hena na oyee nea n'agya pe? Wose no se: Nea odi kaṅ no. Iesu se woṅ se: Nokware mise mo se, *tõgyefo nė ṅṅuamãṅ redi mo anim ako Nyaṅkõpoṅ ahenni mu. *Luk.18,14.

32. Nȧ Iohane nam trẽnē kwaṅ mu baa mo ṅkyeṅ, na moannye no anni; na tõgyefo nė ṅṅuamãṅ na egyee no dii, na mo nso, muhũi no, moannũ mohõ akyiri no, se mobegye no adi. Luk.7,29.

(ṅ.33—46. Mark.12,1—12. Luk.20,9—19.)

33. Muntie be foforo. Ofi-wura bi wo ho a oye *bobetũro, na ogyee hõ baṅ hyiae, na otuu mu nsãntw̆eri, na otoo abantenteṅ, na ode fem akuafo bi, na ogyaw ho †koo bābi. *Ies.5,1.2. †Mat.25,14.

34. Na aduaba no bere dui no, osomaa ne ṅkoa koo akuafo no ṅkyeṅ, se wóṅkogye n'aduaba mmẽra.

35. Na akuafo no faa ne ṅkoa no, na wofw̆ee bi, na wokum bi, na wosiw bi abo.

36. Ebio osomaa ṅkoa foforo a wodõsõ seṅ kaṅ de no; na woyee woṅ sāara.

37. Na akyiri no osomaa ne ba koo woṅ ṅkyeṅ se: Wobefere me ba.

38. Na akuafo no hũu oba no no, wokekãe woṅ mu se: Oyi ne odedifo no; *mommẽra mmã yeṅkum no, na yennyã n'apegyade no! *27,18.

39. Na wofaa no tw̆ẽe no fii bobetũrom ho, na wokum no

40. Na enti da a bobetũro wura no beba no, edeṅ na obeye akuafo no?

41. Wose no se: Obesee nnipa bone no pasã, na ode bobetũro no akomã akuafo foforo a wode aduaba no bemã no ne bere mu.

42. Iesu se woṅ se: Moṅkáṅ *kyerew nsem no mu peṅ e, se "obo a abantofo apa no, eno ara na abeye tw̆ea ti bo; Awurade na omãa eyi yee, na eye ṅwoṅwã yeṅ ani so"? *Dw̆.118,22.23. Asmf.4,11. Rom.9,33. 1Pet.2,6—8.

43. Eyi nti mise mo se̱: Wo̱begye Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni no afi mo nsam de akomā o̱maṅ a wo̱de mu adua be̱ba.

44. Na nea o̱be̱fŵe bo yi so no, o̱bebubu; na nea *e̱befŵe no so no, e̱be̱pete̱ no. *Dan. 2,34.35.44.45.

45. Na aso̱fo-mpanyiṅ nė Farisifo tee ne mme̱ no, wohũi se̱ wo̱ṅ hõ ase̱m na o̱kã.

46. Na wo̱fŵefŵee se̱ wo̱kyere no no, wosuroo ṅkũrofo aku-aku no, na wobuu no se̱ odiyifo ntia.

## Ti 22.

Na Iesu buae kasa kyere̱e̱ wo̱ṅ mmebu mu bio se̱:

(ṅ.2—14. Luk.14,16—24.)

2. O̱soro ahenni te se̱ o̱hene bi a ohyiaa ayeforo mãa ne ba. Ioh.3 29.

3. Na o̱somaa ne ṅkoa se̱ wo̱ṅko̱fre̱ wo̱ṅ a wo̱ahyia wo̱ṅ no mmĕra ayeforo no ase; na wo̱mpe̱ se̱ wo̱ba.

4. Ebio o̱somaa ṅkoa foforo se: Móṅkose wo̱ṅ a wo̱ahyia wo̱ṅ no se̱: Fŵe̱, masiesie m'aduaṅ: wo̱akum m'anantŵi nė me nye̱mmoa, na wo̱aŵie ade ṅhĩnã; mommĕra ayeforo no ase! 21,36.

5. Na wo̱ṅ de, wo̱amfa anye̱ fŵẽ, na wo̱kokoe, obi ko̱o̱ naṅkasa n'afum, na obi ko̱o̱ n'agũadi hõ;

6. na wo̱ṅ a aka no kyekyeree ne ṅkoa no ye̱e̱ wo̱ṅ aniwude na wokum wo̱ṅ.

7. Na o̱hene no tee no, ne bo fui, na o̱somaa ne do̱m ko̱se̱ee awudifo no, na o̱hyew wo̱ṅ kũro. 24,2.

8. E̱no na ose ne ṅkoa se̱: Wo̱asiesie ayeforohyia no de, na wo̱ṅ a wo̱ahyia wo̱ṅ no, anse̱ wo̱ṅ.

9. Enti móṅko̱ atempo̱ṅ ṅkwanta so, na dodo ara a mobehũ wo̱ṅ no, momfre̱ wo̱ṅ mmĕra ayeforo no ase! 13,47; 21,43.

10. Na ṅkoa no fii adi ko̱o̱ akwaṅ so ko̱boaboaa dodo a wohũu wo̱ṅ no ano, nnipa bone nė nnipa pa; na didifo behyiaa ayeforo no ase.

11. Na o̱hene no baa mu be̱fŵe̱e̱ didifo no no, o̱behũu onipa bi a o̱ṅhye̱ ayeforohyia atade [wo̱] ho̱.

12. Na ose no se̱: Aŵe̱, wobaa mu ha de̱ṅ ni, na woṅhye̱ ayeforohyia atade yi? Na o̱too mumu.

13. E̱no na o̱hene no see asomfo no se̱: Moṅkyere ne naṅ nė ne nsa mfa no ṅko̱tow ṅkyene akyirikyiri sũm no mu; e̱ho̱ na osũ nė sẽtŵe̱re wo̱. 8,12.

14. Nȧ wo̱ṅ a wo̱afre̱ wo̱ṅ ye̱ bebĕrẽ, na wo̱ṅ a wo̱apaw wo̱ṅ ye̱ kakrã bi.

(ṅ.15—22. Mark.12,13—17. Luk.20,20—26.)

15. E̱no na Farisifo no ko̱e kotuu agyina se̱nea wo̱besum no afiri o̱kasa mu.

16. Na wo̱soma wo̱ṅ asũafo kã *Herodefo no hõ ba ne ṅkye̱ṅ se: Kyere̱kyere̱fo, yenim se̱ woye̱ nokwafo, na wokyere̱ Onyaṅkõpo̱ṅ kwaṅ nokware mu, nanso womfa obiara hõ biribi; nȧ woṅfŵe̱ nnipa anim. *Mark.3,6.

17. Enti kyere̱ ye̱ṅ nea wudŵeṅ: e̱wo̱ hõ kwaṅ se̱ woyi Kaesare tow anase̱ dabi?

18. Na Iesu hũu wo̱ṅ amumo̱ye̱ no, osee se̱: Mo nyãtŵomfo, e̱de̱ṅ na moso̱ me afŵe̱?

19. Mómfa o̱tow-sika no mme̱kyere̱ me! Na wo̱de denare bĕre̱e̱ no.

20. Na ose wo̱ṅ se̱: Hena mfonini nė ṅkyere̱we ni?

21. Wose no se̱: Kaesare dea. E̱no na ose wo̱ṅ se̱: E̱n'de, *mónnaṅ Kaesare de mmã Kaesare nė Nyaṅkõpo̱ṅ de mmã Onyaṅkõpo̱ṅ! *Rom.13,7.

22. Na wo̱tee no, e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ṅwoṅwã; na wogyaw no ko̱e.

(ṅ.23—33. Mark.12,18—27. Luk.20,27—40.)

23. Da no ara na Sadukifo a wose owuso̱re nni ho̱ no baa ne ṅkye̱ṅ bebisaa no se̱: Asmf.23,6.8.

24. Kyere̱kyere̱fo, *Mose kãe se̱: Se̱ obi wu na onni mma a, ne nua ṅware ne yere no na o̱ṅwo mma mmã ne nua. *5 Mos.25,5.6.

25. Na nuanom bãsoṅ trãa ye̱ṅ ṅkye̱ṅ ha: na nea odi kaṅ waree, na owui; na onni mma no, ogyaw ne yere mãa ne nua.

26. Sãara nso na nea o̱to so abieṅ nė abie̱sã no ye̱e de-beduu asoṅ no so.

27. Na wo̱ṅ ṅhĩnã akyi no o̱bã no nso wui.

28. Enti, o̱so̱re mu no, basoṅ yi mu hena na e̱be̱ye̱ ne yere? nȧ wo̱ṅ ṅhĩnã aware no.

29. Na Iesu buae see wo̱ṅ se̱: Mofom so, na munnim kyere̱w-nse̱m nė Nyaṅkõpo̱ṅ ahõo̱deṅ.

30. Nȧ o̱so̱re mu no wo̱ṅware na wo̱mmã aware, na wo̱te se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ abo̱fo o̱soro.

31. Na awufo sore hõ de, moṅkaṅ nea Onyaṅkõpoṅ kãe no peṅ e, se:
32. *"Mene Abraham Nyaṅkõpoṅ nè Isak Nyaṅkõpoṅ nè Iakob Nyaṅkõpoṅ"? Onyaṅkõpoṅ nyé awufo Nyaṅkõpoṅ, na oye ateasefo de. *2 Mos. 3,6.
33. Na ṅkŭrofo aku-aku no tee no, ne kyere no yee woṅ ahõdw̃iri.

(ṅ. 34—40. Mark. 12,28—31. Luk. 10,25—28.)

34. Na Farisifo no tee se watua Sadukifo no ano no, wokohyiaa fãkõ;
35. na woṅ mu biakõ a oye mmărakyerefo bisaa no soo no fw̃ee se:
36. Kyerekyerefo, mmăra mu aseṅkese ne nea ewo hě?
37. Na Iesu see no se: "Do Awurade wo Nyaṅkõpoṅ wo kõma ṅhĩnā mu nè wo kăra ṅhĩnā mu nè wo adw̃ene ṅhĩnā mu!" 5 Mos. 6,5.
38. Eyi ne mmăra mu asem a edi kaṅ na esõ.
39. Na nea etĩa abieṅ te se no: "Do wo yoṅkõ se wohõ!" 3 Mos. 19,18.
40. Mmăra mu nsem abieṅ yi so na mmăra nè adiyifo ṅhĩnā seṅ. 7,12. Rom. 13,10. Gal. 5,14.

(ṅ. 41—46. Mark. 12,35—37. Luk. 20,41—44.)

41. Na Farisifo no hyiae no, Iesu bisaa woṅ se:
42. Mudw̃eṅ Kristo hõ deṅ? hena ba ne no? Wose no se: Dawid.
43. Ose woṅ se: En'de, edeṅ na Dawid nam hoṅhom mu fre no wura se:
44. *"Awurade see me wura se: Trã me nifã kodu se mede wo atamfo meye wo naṅ ntiaso!" * Dw̃. 110,1. Mat. 26,64.
45. Se Dawid fre no wura a, en'de, eye deṅ na oye ne ba?
46. Na obiara antumi ammua no asem bi, nanso efi da no obiara antumi ammisa no asem bi bio.

## Tĩ 23.

(Mark 12,38—40. Luk. 20,45—47.)

Eno na Iesu kasa kyeree ṅkŭrofo aku-aku no nè n'asũafo no se:
2. Mose akoṅṅũa so na kyerewfo nè Farisifo atrã.
3. Enti ade ṅhĩnā a wobese mo se múnni so no, múnni so na monye: na woṅ ṅṅw̃uma de, monnyé; nà wose, na wonyé. Mal. 2,7.8.
4. Na wokyekyere nnosoa duruduru a ne soa ye yaw, na wode to nnipa mmati; na woṅ nsatea de, wompe se wode tw̃iw.
5. Na woṅ ṅṅw̃uma ṅhĩnā na woye se *nnipa ṅhũ woṅ. Nà woye woṅ †ṅkaeṅhõma atetĕrete, na woye woṅ ntade ano ṅṅw̃ow akese; *6,1. †2 Mos. 13,9. 4 Mos. 15,38.39.
6. na wope mpanyiṅ-trãbere adidii ase, nè mpanyiṅ-ṅkoṅṅũa hyia-adaṅ mu. Luk. 14,7.
7. nè gũa so ṅkyia nè se nnipa mfre woṅ: Rabbi, rabbi!
8. Na mo de, wommfre mo rabbi; nà obiakõ ne mo kyerekyerefo, one Kristo, na mo ṅhĩnā moye anuanom.
9. Na mommfre obi mo agya, asase so; nà obiakõ ne mo agya, one nea owo osoro no.
10. Nanso wommfre-mo akyerekyerefo; nà obiakõ ne mo-kyerekyerefo, one Kristo no.
11. Na mo mu kese no nye mo somfo. 20,26.27.
12. Na obiara a obemã nehõ so no, wobebĕre no ase; na obiara a obebĕre nehõ ase no, wobemã no so. Mmebs. 29,23. Hiob 22,29. Hes. 21,31. Luk. 18,14. 1 Pet. 5,5.

13. Mo kyerewfo nè Farisifo, nyãtw̃omfo, múnnuè! se moto osoro ahenni mu nnipa anim; nà moaṅkasa moṅkó mu, nanso woṅ a woreko mu no, mommá-woṅ mu-ko kwaṅ.
14. Mo kyerewfo nè Farisifo, nyãtw̃omfo, munnue! se momene akunafo adaṅ, na mobo mpae tenteṅ kyere; eyi nti mobenyã afobu a eboro so. Hes. 22,25.
15. Mo kyerewfo nè Farisifo, nyãtw̃omfo, munnue! se motw̃a po nè asase hõ kontoṅkroṅ se mobeye onipa biakõ mo fekuni; na se oye a, moye no amanehunukŭrom ba mmohõ abieṅ seṅ mo aṅkasa.
16. Munnue, *mo kwaṅkyerefo anifuraefo a muse: Obiara a obekã asoredaṅ ntam no, enyé fw̃ē; na obiara a obekã asoredaṅ sika no, oda mu. *15,14.
17. Ṅkwasea nè anifuraefo! nà edeṅ na esõ, sika no anase asoredaṅ a emã sika no hõ tew no?
18. Na: Obiara a obekã aforemuka ntam no, enye fw̃ē; na obiara a obekã ayeyede a egu so no, oda mu.

19. Ṅkwasea nė anifuraefo! nȧ eden na esõ, ayeyede no anase aforemuka a emã ayeyede no hõ tew no? 2Mos.29,37.

20. Enti nea okã aforemuka hõ ntam no, okã eno nė nea ewo so ṅhĩnã;

21. na nea okã asoredaṅ hõ ntam no, okã eno nė nea ote mu no;

22. na nea okã osoro hõ ntam no, okã Onyaṅkõpoṅ aheṅṅũa nė nea ote so no. 5,34.

23. Munnue, mo kyerewfo nė Farisifo, nyãtŵomfo! se *muyi emẽ nė *anise* nė *kumine* so ntotoso du du mã, na mugyaw †mmãra mu nea eye duru no: atemmu nė mmoborohunu nė gyidi; eyi na ese se woye, na woannyaw biakõ no nso. *3Mos.27,30. †Mik.6,8.

24. Kwaṅkyerefo anifuraefo a mosoṅ ntontrõboã so na momene yoma!

25. Munnue, mo kyerewfo nė Farisifo, nyãtŵomfo! se mutŵiw kũruwa nė abeyeã akyi, na emu de, dŵotŵa nė adifude ahye no mã. Mark.7,4.

26. Farisini nifuraefo! tŵiw kũruwa nė abeyeã no mu kaṅ, *na* akyiri nso afi. Tit.1,15.

27. Munnue, mo kyerewfo nė Farisifo, nyãtŵomfo! se mote se oda a *woahoa hõ a ehõ a wohũ ye fe, na emu de, afunu nnompe nė fĩ ṅhĩnã aye no mã. *Asmf.23,8.

28. Sãara nso na mote nnipa anim se nnipa trẽnẽ, na mo mu de, nyãtŵom nė amumoye aye mu mã.

29. Munnue, mo kyerewfo nė Farisifo, nyãtŵomfo! se mototo adiyifo ada so na mohyehye nnipa trẽnẽ aboda no,

30. na muse: se yewo yeṅ agyanom bere so a, aṅkã ye-nė woṅ remmom' adiyifo mogya mu.

31. Eyi na mode di mohõ adanse se, woṅ a wokum adiyifo no mma ne mo! Asmf.7,52.

32. Mo nso, mónye mo agyanom susukora mã!

33. Awo, *ṅhurutoa mma! ebeye deṅ na mobegũaṅ amanehunukũrom atemmu? *3,7.

34. Eyi nti, fŵe, me na mesoma adiyifo nė anyansafo nė *kyerewfo mabẽre mo, na mobekum woṅ mu bi, na moabo woṅ aseṅdua mu, na moakã woṅ mu binom mpire mo hyia-adaṅ mu, na moatã woṅ afi kũro mu ako kũro mu; *18,52.

35. na mogya trẽnẽ a woafŵie agu asase so ṅhĩnã, ede-fi *Habel trẽnẽ mogya so de-besi Barakia ba †Sakaria a mukum no asoredaṅ nė aforemuka ntam no mogya aba mo so. *1Mos.4,8. †2Kron.24,20 21.

36. Nokware mise mo, eyinom ṅhĩnã beba nne-mma yi so!

37. *Ierusalem, Ierusalem, ŵo a wukum adiyifo na wusiw woṅ a woasoma woṅ wo ṅkyeṅ abo, mpeṅ ahẽ na aṅkã mepe se meboaboa wo mma ano, senea akokotaṅ boaboa ne mma ano ne ntabaṅ ase, na moampe! *Luk.13,34.35.

38. Fŵe, wobegyaw mo-fi afitu amã mo! 1 Ah.9,7.8.

39. Nȧ mise mo se efi sesẽ moreṅhũ me de-beko akosi se mobese se: *Ṅhyira ne nea onam Awurade diṅ mu reba no! *21,9. Dŵ.118,26.

## Ti 24.

(Mark.13. Luk.21,5—36.)

Na Iesu fii adi fii asorefi ho koe. Na n'asũafo no baa ne ṅkyeṅ se wobekyere no asorefi abaṅ no.

2. Na Iesu see woṅ se: Muṅ'hú yinom ṅhĩnã a? nokware mise mo se: worennyaw obo obo so eha a woremmu ṅfŵe fam. Luk.19,44.

3. Na ote ṅṅo-bepo so no, asũafo no baa ne ṅkyeṅ wo fã se: Kyere yeṅ dakõ a eyinom beye, na edeṅ na ebeye wo ba nė ŵiase aŵiei hõ seṅkyerene?

4. Na Iesu buae see woṅ se: Móṅfŵe na obi annãdã mo!

5. Na *nnipa bebẽrẽ de me diṅ beba se: Kristo no ne me; na woabedãdã nnipa pĩ. *ṅ.24. Asmf.5,36.37. 1Ioh.2,18.

6. Na mobete kõ nė akõsem; móṅfŵe, na mo bo antu; nȧ etŵa se ne ṅhĩnã ba, na aŵiei no nnyã nnui e.

7. Na omaṅ besore omaṅ so, nė ahenni ahenni so; na okom nė oyaredom nė asasewoso beba mmea-mmea.

8. Na eyinom ṅhĩnã ne awokõ-yaw asefi.

9. Eno na wobeyi mo amã ahõhĩahĩa na woakum mo; na me diṅ nti amaṅ ṅhĩnã benyã mo ntaṅe. 10,17.22. Ioh.16,2.

10. Na eno na ebeto nnipa beberē hintidua; na wobeyiyi woňhõ amā, na woatentaň woňhõ.

11. Na atoro-adiyifo beberē besore, na woabedāda nnipa beberē. 7,15. 1Ioh.4,1.

12. Na se amumoye rebedõsõ nti, woň mu dodo no ara do ano bedŵudŵo. 2Tes.2,10. 2Tim.3,1—5.

13. Na nea obetrā mu akodu ase no, ono na wobegye no. 10,22. Adiy.2,10.

14. Na wobekā ahenni hõ asempa yi *ŵiase ňhĩnā de †adi amaňamaň ňhĩnā adanse; na eno na aŵiei no beba. *28,19. †10,18.

15. Enti se muhũ amamfõye akyide no a odiyifo Daniel kāe no se egyina kroňkroň ho no a, (nea okaň no, mā onte ase!) Dan.9,26.27; 12,11.

16. eno na woň a wowo Iudea ňňũaň ňko mmepo so;

17. nea owo odaň atifĩ no, mmā onnsĩāň mmmefa biribi mmfi ne daň mu; Luk.17,31.

18. na nea owo wuram nnsaň n'akyi mmmefa ne ntama.

19. Na woň a woafa afuru nė woň a womā nufu nna no mu no nnue!

20. Na mómmo mpae *na* mo agũaň amma awobere anase *homeda mu. *Asmfs.1,12.

21. Nȧ eno na ahõhĩahĩa kese a efi ŵiase asefi emmae da de-bedu nne na eremma da beba. Dan.12,1.

22. Na se woantŵa nna no so tiā a, aňkā worennye hõnam biara; na woň a woapaw woň no nti wobetŵa nna no so tiā.

23. Eno na se obi se: fŵe, Kristo no wo ha! anase owo ha! a, munnnye nnni!

24. Nȧ atõro-kristo nė atõro-adiyifo besore, na wobeye nseňkyerene akese nė ňkonyā, na se ebetumi a, aňkā wobedādā woň a woapaw woň no po. ň.5.11. cf.5Mos.13,2—4. 2Tes.2,8.9.

25. Fŵe, mase mo ansā.

26. Enti, se wose mo se: fŵe, owo sareso! a, moňňko; fŵe, owo mpia mu! a, munnnye nnni.

27. Na senea anyinam pae fi apuei na ehyereň ko atoe no, senea onipa ba no bá nso beye ara neň. Luk.17,23.24.

28. Nȧ nea funu wo ho no, eho na akore beboaboa woňhõ ano. Hiob39,30. Hab.1,8. Luk.17,37.

29. Na nna no mu ahõhĩahĩa akyi no, ntem ara na *oŵia beduru sũm, na osram remmā ne haňň, na nsoroma befi soro afŵefŵe ase, na osoro †ahõodeň awoso. *Ies.13,10. †2Pet.3,10.

30. Na eno na onipa ba no seňkyerene beda adi osoro, na eno na asase so mmusũaku ňhĩnā *besũ, na wobehũ onipa ba no se †oreba osoro mununkum so ahõodeň nė anuonyam kese mu. *Adiy.1,7. †Mat.26,64. Dan.7,13.14. Adiy.19,11.

31. Na obesoma n'abofo nė *torobento a ne nné sõ; na woaboaboa woň a woapaw woň no ano afi mframa anaň no mu afi soro ano akopem ano. *1Kor.15,52. 1Tes.4,16. Adiy.8,1.2.

32. Munsũa brodoma hõ be: Se n'abā anyā aye fromfrom na erefefew ahabaň a, munim se ahõhurubere abeň;

33. sāara na mo nso, se muhũ yinom ňhĩnā a, múňhũ se abeň adu apoň ano.

34. Nokware mise mo se, awo-ntoatoaso yi rentŵam gye se eyinom ňhĩnā aye ansā.

35. Osoro nė asase betŵam ako, na me nsem de, erentŵam da. 5,18.

36. Na da no nė doň kõ no, obiara nnim, osoro abofo nso nnim, se m'agya ňkõ. 1Tes.5,1.2.

37. Na senea Noa nna no yee no, senea onipa ba no bá nso beye ara neň. 1Mos.6,11—13. Luk.17,26.27.

38. Nȧ senea nna a edi nsu a eyirii no anim no mu no wodidii na wonõme, woaree na womāa aware, de-kosii da a Noa hyeň adaka no mu, 2Pet.3,5.6.

39. na woaňhũ, de-kosii se nsu yiri befaa woň ňhĩnā koe no: senea onipa ba no bá nso beye ara neň.

40. Eno na nnipa bānu betrā afum: wobefa obiakõ na woagyaw obiakõ. Luk.17,35.36.

41. Mmā bānu beyam ŵiyammo so: wobefa obiakõ na woagyaw obiakõ.

42. Enti móňŵeň, efise munnim doň kõ a mo wura beba! 25,13.

43. Na múňhũ yi se, *ofi-wura nim odasu kõ a oŵifo beba a, aňkā obeŵeň na wammā woammebu ne daň mu amfa mu. *Luk.12,39—46.

44. Eyi nti munsiesie mohõ nsie, efise odoň a munsusu no mu na onipa ba no reba. Adiy.16,15.

45. Hena ara ne akoa nokwafo nė obadŵemma a ne wura de no asi n'asomfo so se ómmā woň aduaň ebere a ese mu?

46. Ǹhyira ne akoa no a ne wura ba a ɔbehũ no sɛ ɔreyɛ sã!
47. Nokware mise mo sɛ, ɔbɛmã wadi nea ɔwɔ ǹhĩnã so. 25,21.23.
48. Na sɛ akoa bone no se ne kõmam sɛ: Me wura rekyɛ né bá, Ɔsɛǹk. 8,11.
49. na ofi ase boro ne ǹwurakwã, na ɔ-nė asãbofo didi na ɔnõm a:
50. akoa no wura bɛba da a ɔǹfw̃ɛ no kwaǹ nė dɔǹ a onnim mu,
51. na wabetw̃a no mu abieǹ, na wamã ɔno nė nyãtw̃omfo ade afra. *Ɛhɔ na osũ nė sẽtw̃ɛre wɔ. *8,12.

## Ti 25.

Ɛno na wɔde ɔsoro ahenni bɛto mmabã du a wɔtasee wɔǹ akanea fii adi sɛ wɔkohyia ayeforokunu hõ. Luk. 12,35.36. Adiy. 19,7.
2. Na wɔǹ mu bãnum yɛ mmadw̃emma, na bãnum yɛ ǹkwasea.
3. Na wɔǹ a wɔyɛ ǹkwasea no faa wɔǹ akanea no, wɔamfa ǹňo aǹkura;
4. na mmadw̃emma no faa ǹňo wɔǹ ntoa mu kãa wɔǹ akanea hõ.
5. Na ayeforokunu no kyɛe no, wɔǹ ǹhĩnã totɔɔ ǹko na wɔdedae.
6. Na ɔdasu mu no wɔtee ntẽɛm sɛ: Fw̃ɛ, ayeforokunu no reba õ! múmfi ǹkohyia no!
7. Ɛno na mmabã no ǹhĩnã sɔre kekãa wɔǹ akanea.
8. Na ǹkwasea no see mmadw̃emma no sɛ: Mómmã-yɛǹ mo-ǹňo no bi, nà yɛǹ akanea redum!
9. Na mmadw̃emma no buae sɛ: Dabi, ɛrensõ yɛ-nė mo; na mmom móǹkɔ wɔǹ a wɔtɔǹ ǹkyɛǹ ǹkɔtɔ mo de!
10. Na wɔrekɔ akɔtɔ no, ayeforokunu no bae; na wɔǹ a wɔasiesie wɔǹhõ no nė no kɔɔ ayeforohyia no ase, na wɔtoo poǹ mu.
11. Na akyiri no mmabã a aka no nso bae se: Awurade, awurade, hĩɛ yɛǹ! Luk. 13,25.27.
12. Na obuae sɛ: Nokware mise mo, minnim mo! 7,23.
13. Enti móǹw̃ɛǹ, nà munnim da ana dɔǹ kõ a onipa ba no reba. 24,42.
(ǹ. 14—30. Luk. 19,12—27.)
14. Nà ɛte sɛ onipa a ɔretu kwaǹ *akɔ bãbi, na ɔfrɛɛ naǹkasa ne ǹkoa, na ɔde nea ɔwɔ hyɛɛ wɔǹ nsa. *21,33.
15. Na ɔmãa obiakõ talente [a. s. dw̃etikɛse, mmɛnãduasã] anum, na obiakõ abieǹ, na obiakõ nso biakõ, sɛnea wɔǹ ǹhĩnã betumi; na otuu ne kwaǹ ntɛm ara. Rom. 12,6.
16. Na nea onyãa talente anum no kɔe kɔdannaǹ hõ, na onyãa talente anum bɔɔ hõ.
17. Saara nso na nea onyãa abieǹ no, ɔno nso konyãa abieǹ kãa hõ.
18. Na nea onyãa biakõ no de, ɔkɔe kofunuu fam, na ɔde ne wura sika no siei.
19. Na ɛkyɛe kyɛe no, ǹkoa no wura no bae, na ɔ-nė wɔǹ bebuu akontã.
20. Na nea onyãa talente anum no bae, de talente anum kãa hõ bae se: Awurade, talente anum na wode hyɛɛ me nsa: fw̃ɛ, manyã hõ talente anum makã hõ.
21. Ne wura no see no sɛ: *Mo, akoa pa nė nokwafo; woadi kakrã hõ nokware, mede wo mesi ade pĩ so; kɔ wo wura anigye mu! *ǹ. 23.24,45—47. Luk. 16,10.
22. Na nea onyãa talente abieǹ no nso bae se: Awurade, talente abieǹ na wode hyɛɛ me nsa: fw̃ɛ, manyã hõ talente foforo abieǹ makã hõ.
23. Ne wura no see no sɛ: *Mo, akoa pa nė nokwafo; woadi kakrã hõ nokware: mede wo mesi ade pĩ so; kɔ wo wura anigye mu! *ǹ. 21.
24. Na nea onyãa talente biakõ no nso bae se: Awurade, minim wo sɛ woyɛ onipa a woyɛ deǹ a wutw̃a nea wuǹňui ɛ, na woboaboa ano nea womfa mpetẽe hɔ ɛ;
25. na misuroe, na mekɔe mede wo talente no mekosiee fam; fw̃ɛ, wo ade ni!
26. Na ne wura no buae see no sɛ: Akoa bone nė onihafo! wunim sɛ mitw̃a nea miǹňui ɛ na meboaboa ano [wɔ] nea memfa mempetẽe hɔ ɛ?
27. Enti aǹkã ɛsɛ wo sɛ wode me sika kɔhyɛ sikasesãfo nsa, na meba a, mabegye m'ade nė hõ mfɛntom.
28. Enti múnnye ne nsam talente no, na momfa ǹkɔmã nea ɔwɔ talente du no!
29. Nà obiara a ɔwɔ no, wɔbɛmã no na wanyã aboro so; na nea onni no de, nea ɔwɔ po na wɔbegye ne nsam. 13,12.
30. Na akoa a ne hõ nni mfaso no, *mómfa no ǹkɔtow ǹkyene akyirikyiri sũm no mu; ɛhɔ na osũ nė sẽtw̃ɛre wɔ. *8,12

31. Na onipa ba no be̱ba n'anuonyam mu na n'abo̱fo kroṅkroṅ ṅhĩnā kã no hõ no, e̱no na o̱be̱trã n'anuonyam aheṅṅũa so; 16,27. Adiy.20,11—13.

32. na *wo̱be̱boaboa amaṅamaṅ ṅhĩnā ano n'anim. Na o̱be̱pāpae wo̱ṅ mu, se̱nea oguaṅfw̌e̱fo pāpae ṅṅuanteṅ nė mpapo mu; *Rom.14,10.

33. na o̱de ṅṅuanteṅ no begyina ne nifã, na o̱de mpapo no agyina beṅkum. Hes.34,17.

34. E̱no na o̱hene bese wo̱ṅ a wo̱wo̱ ne nifã no se̱: Mo a m'agya ahyira mo, mommĕra mme̱fa ahenni a wo̱asiesie amã mo fi w̌iase asefi mu no nni!

35. Nȧ o̱ko̱m dee me, na momãa me biribi midii; osuko̱m dee me, na momãa me biribi menõme; meye̱e̱ o̱ho̱ho, na mofaa me ko̱o̱ mo fi, Ies.58,7.

36. medaa adagya, na mufuraa me ntama; meyaree, na mobe̱fw̌e̱e̱ me; medaa afiase, na mobaa me ṅkye̱ṅ.

37. E̱no na nnipa trĕnē no bebua no se̱: Awurade, dabe̱ṅ na yehũu wo se̱ o̱ko̱m dee wo na ye̱mãa wo aduaṅ? anase̱ osuko̱m dee wo na ye̱mãa wo nsu nõme? 6,3.

38. nso dabe̱ṅ na yehũu wo se̱ woye̱e̱ o̱ho̱ho na ye̱faa wo ko̱o̱ ofie, anase̱ wodaa adagya na yefuraa wo ntama?

39. nso dabe̱ṅ na yehũu wo se̱ woyaree anase̱ wowo̱ afiase na ye̱baa wo ṅkye̱ṅ?

40. Na o̱hene bebua ase wo̱ṅ se̱: Nokware mise mo, se̱ moaye̱ amã me nuanom ṅketewā yi mu biakõ yi, moaye̱ amã me. Mmebs.19,17. Heb.2,11.

41. E̱no na o̱bese wo̱ṅ a wo̱wo̱ beṅkum no nso se̱: Mo a wo̱adome mo, múmfi me so ṅko̱ dā ogya a wo̱asiesie amã o̱bonsam nė n'abo̱fo no mu! 7,23. Adiy.20,10.15.

42. Nȧ o̱ko̱m dee me, na moammã me biribi manni; osuko̱m dee me, na moammã me biribi mannõm;

43. meye̱e̱ o̱ho̱ho, na moamfa me aṅko̱ mo fi; medaa adagya, na moamfura me ntama; meyaree na medaa afiase, na moammefw̌e̱ me.

44. E̱no na wo̱ṅ nso bebua se̱: Awurade, dabe̱ṅ na yehũu wo se̱ o̱ko̱m de wo anase̱ osuko̱m de wo anase̱ woye̱ o̱ho̱ho anase̱ woda adagya anase̱ woyare anase̱ wowo̱ afiase, na ye̱amme̱som wo?

45. E̱no na o̱bebua wo̱ṅ se̱: Nokware mise mo, se̱ moanye̱ ammã ṅketewā yi mu biakõ yi, moanye̱ ammã me.

46. Na eyinom befi ho̱ ako̱ dā ahõyaw mu; na nnipa trĕnē no be̱ko̱ dā ṅkwã mu. Ioh.5,29.

## Tĩ 26.

Na e̱bae se̱, Iesu w̌iee nse̱m yi ṅhĩnā kã no, osee n'asũafo no se̱:

(ṅ.2—5. Mark.14,1.2. Luk.22,1.2.)

2. Munim se̱ aka nnannu na tw̌amda adu, na wo̱beyi onipa ba no amã se̱ wóm̱mo̱ no ase̱ṅdua mu. 20,18.

3. E̱no na aso̱fo-mpanyiṅ nė kyere̱wfo nė o̱maṅ no mpanyimfo kohyiaa o̱so̱fopanyiṅ a wo̱fre̱ no Kaiafa abaṅ mu,

4. na wotuu agyina se̱ wo̱nam nyansa mu be̱kyere Iesu akum no.

5. Nanso wose: E̱nyé̱ afãhye̱ mu, na anitane amma o̱maṅ mu.

(ṅ.6—13. Mark.14,3—9. Ioh.12,1—8. Luk.7,36—50.)

6. Na Iesu wo̱ Betania [wo̱] Simon kwatani fi no,

7. o̱bā bi a okura ṅṅo hũãmhũãm a ne bo ye̱ deṅ alabastre-toā mã baa ne ṅkye̱ṅ, na o̱te adidii no, o̱befw̌ie guu n'atifĩ.

8. Na asũafo no hũi no, anye̱ wo̱ṅ abodw̌o, na wose: Adese̱e yi ase ne de̱ṅ?

9. Nȧ ṅṅo hũãmhũãm yi, aṅkã wo̱betumi ato̱ṅ agye sika pī, na wo̱de amã ahĩafo.

10. Na Iesu hũi no, osee wo̱ṅ se̱: E̱deṅ na mohaw o̱bā no? nȧ waye̱ me hõ adw̌uma pa.

11. Nȧ mowo̱ *ahĩafo mo ṅkye̱ṅ dā, na me de, munni me dā. *5Mos.15,11.

12. Nȧ se̱ wafw̌ie ṅṅo hũãmhũãm yi agu me nipadua so yi, waye̱ se̱ wo̱besie me.

13. Nokware mise mo, bābiara a wo̱be̱kã ase̱mpa yi ew̌iase ṅhĩnā no, wo̱be̱kã nea o̱bā yi ye̱e nso de aye̱ no ṅkáe.

(ṅ.14—16. Mark.14,10.11. Luk.22,3—6.)

14. E̱no na dumieṅ no mu biakõ a wo̱fre̱ no Iuda Iskariot ko̱o̱ aso̱fo-mpanyiṅ ṅkye̱ṅ

15. kosee wo̱ṅ se̱: *De̱ṅ na mobe̱mã me na mayi no mahye̱ mo nsa? Na wo̱karii †ṅṅw̌ete̱bonā aduasã de mãa no. *Ioh.11,57. †Sak.11,12.

16. Na efi no so na o̱fw̌efw̌e̱e se̱nea o̱benyã o̱kwaṅ ayi no amã. 1Tim.6,9.10.

(ṅ. 17—19. Mark. 14,12—16. Luk. 22,7—13.)
17. Na *apiti da a edi kaṅ no asũafo
no baa Iesu ṅkye̱ṅ se: E̱hẽ na wope̱ se̱
ye̱ṅkosiesie mmã wo na kodi tẅam no?
*2 Mos. 12,18—20.
18. Na ose: Móṅko̱ kũro no mu asia-
masi ṅkye̱ṅ, na moṅkose no se̱: Kyere̱-
kyere̱fo se: Me da abe̱ṅ; wo ṅkye̱ṅ na
me nė m'asũafo bedi tẅam. 21,3.
19. Na asũafo no ko̱ye̱e se̱nea Iesu
hye̱e̱ wo̱ṅ no, na wosiesiee tẅam no.
(ṅ. 20—30. Mark. 14,17—26. Luk. 22,14—23. Ioh. 13,21—26.)
20. Na eduu anadẅofã no, o̱-nė dumieṅ
no be̱trãa ase.
21. Na wo̱redidi no, osee se̱: Nokware
mise mo se̱, mo mu biakõ rebeyi me amã.
22. Na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ aẅere̱ho pĩ, na wofii
ase see no mmiakõ-mmiakõ se̱: Awurade,
e̱ye̱ me ana?
23. Na obuae se̱: Nea o̱-nė me to nsa
abeyeã mu no, o̱no ara na o̱beyi me amã.
24. Onipa ba no reko̱ se̱nea wo̱akyere̱ʷ
no hõ de, nanso onipa a o̱beyi onipa ba
no amã no nnue! se̱ wo̱ṅwoo sã onipa
no a, aṅkã eye mã no!
25. Na Iuda a oyii no mãe no buae se̱:
Rabbi, e̱ye̱ me ana? Ose no se̱: Woakã!
26. Na wo̱redidi no, Iesu faa
abodõ, na ohyiraa so bubui, na
o̱de mãa asũafo no se: Múnnye
nni; eyi ne me hõnam. 1 Kor. 11,23—25.
27. Na o̱faa kũruwa, na o̱daa ase,
na o̱de mãa wo̱ṅ se: Mo ṅhĩnã
mónnõm bi;
28. na eyi ne me *mogya a e̱ye̱
apãm †foforo de a bebĕrē nti
wo̱refẅie agu amã bone fafiri.
*2 Mos. 24,8. †Ier. 31,31. Sak. 9,11.
29. Na mise mo se̱, efi nne̱ merennõm bo-
be-aba yi bi bio, de-be̱ko̱ akosi da no a me
nė mo be̱nõm no foforo m'agya ahenni mu.
30. Na wo̱too *ayeyidẅom no, wofii adi
†ko̱o̱ ṅṅobepo̱ so. *Dẅ. 113—118. †Luk. 22,39.
Ioh. 18,1.
(ṅ. 31—35. Mark. 14,27—31. Luk. 22,31—34.)
31. E̱no na Iesu se wo̱ṅ se̱: Mo ṅhĩnã
na me hõ be̱ye̱ mo hintidua anadẅo yi.
Na wo̱akyere̱ʷ se̱: *"Me̱bo̱ oguaṅfẅe̱fo
no, na ekuʷ no mu ṅṅuaṅ abo̱ apetē."
* Sak. 13,7. Ioh. 16,32.
32. Na me so̱re akyi no medi mo anim
mako̱ Galilea. 28,7.

33. Na Petro buae see no se̱: Se̱ wo
hõ be̱ye̱ wo̱ṅ ṅhĩnã hintidua po a, me
de, e̱renye̱ me hintidua da!
34. Iesu see no se̱: Nokware mise wo
se̱, anadẅo yi akoko̱ remmo̱ṅ na woapa
me mpre̱nsã! Ioh. 13,38.
35. Petro se no se̱: Na se̱ etẅa me se̱
me nė wo bewu po a, merempa wo!
Sãara na asũafo no *ṅhĩnã nso see. *ṅ. 56.
(ṅ. 36—46. Mark. 14,32—42. Luk. 22,40—46.)
36. E̱no na Iesu nė wo̱ṅ duu bãbi a wo̱fre̱
ho̱ Getsemane, na osee asũafo no se̱: Món-
trã ase ha, na méṅko̱bo̱ mpae nohõã ansã!
37. Na o̱faa Petro nė Sebedeo mma bãnu
no kãa ne hõ no, *ne ẅere̱ fii ase hoe,
na ne hõ yeraʷ no. *Heb. 5,7.
38. E̱no na ose wo̱ṅ se̱: Aẅere̱ho ahye̱
me kãra so de-ko̱ wu mu; móntrã ha na
mo nė me ṅẅe̱ṅ! Ioh. 12,27.
39. Na o̱ko̱o̱ n'anim kakra de n'anim ko-
butuu fam bo̱o̱ mpae se: M'agya, se̱ e̱be-
tumi a, mã *kũruwa yi ntẅa me hõ ṅko̱!
nanso †e̱nyé se̱nea mepe̱, na se̱nea wope̱.
* Ioh. 18,11. †Heb. 5,8.
40. Na o̱ba asũafo no ṅkye̱ṅ na o̱behũ
wo̱ṅ se̱ wo̱da; na ose Petro se̱: So mun-
tumi nė me ṅẅe̱ṅ do̱ṅfẅere biakõ yi?
41. Móṅẅe̱ṅ na mommo̱ mpae, na
moaṅko̱ so̱fẅe̱ mu. Hoṅhom pe̱ de,
na *hõnam na e̱ye̱ mmere̱ʷ. *Heb. 2,14; 4,15.
42. Bio o̱ko̱o̱ ne mprennu so ko̱bo̱o̱
mpae se: M'agya, se̱ kũruwa yi ntẅá
me hõ ṅko̱ na gye se̱ menõm a, wo pe̱
a wope̱ nye̱!
43. Na o̱bae no, ohũ wo̱ṅ se̱ wo̱ada
bio; na wo̱ṅ aniwa aye̱ duru.
44. Na ogyaʷ wo̱ṅ ko̱e bio ko̱bo̱o̱ mpae *ne
mpre̱nsã so kãa ase̱ṅkoro no ara. *2 Kor. 12,8.
45. E̱no na o̱ba n'asũafo no ṅkye̱ṅ, na
ose wo̱ṅ se̱: Mónna nea aka yi na mo-
ṅhome e̱! Fẅe̱, do̱ṅ no adu na wo̱rebeyi
onipa ba no ahye̱ nneboneye̱fo nsa.
46. Monso̱re mmã ye̱ṅko̱; fẅe̱, nea oyi
me mã no abe̱ṅ!
(ṅ. 47—56. Mark. 14,43—50. Luk. 22,47—53. Ioh. 18,3—12.)
47. Na o̱da so rekasa no, fẅe̱, Iuda,
dumieṅ no mu biakõ, bae, na ṅkũrofoku
bebĕrē a wokurakura ṅkrante nė mmã
fii aso̱fo-mpanyiṅ nė o̱maṅ no mpanyimfo
ṅkye̱ṅ kã no hõ.

48. Na nea oyii no mãe no amã woṅ seṅkyerene se: Nea mefew n'ano no, one no; móṅkyere no.

49. Na ntem ara obaa Iesu ṅkyeṅ se: Rabbi, mo! na ofew n'ano.

50. Na Iesu see no se: Damfo, wobaa ha beyee deṅ? Eno na wobae de woṅ nsa besusoo Iesu mu kyeree no.

51. Na fw̃e, woṅ a wo-nė Iesu wo ho no mu biakõ tẽee ne nsa tw̃ẽe ne ṅkrante, na ode boo osofopanyiṅ akoa tw̃aa n'asõ.

52. Eno na Iesu se no se: Fa wo ṅkrante saṅ hye ne hyebea: *nà woṅ a wofa ṅkrante ṅhĩnã, ṅkrante ano na wobeyera. *1 Mos. 9,6.

53. Anase wususu se mintumi menserẽ m'agya mprempreṅ na onsoma abofo asafoto dumieṅ mmegyina me hõ?

54. Na en'de ebeye deṅ na kyerewnsem no bebam' se etw̃a se eye sã?

55. Edoṅ no mu ara na Iesu see ṅkũrofo aku-aku no se: Mufi baa me so se odw̃otw̃afo so na mukura ṅkrante nė mmã bekyeree me yi! dã mete mo ṅkyeṅ mekyerekyeree asorefi, na moaṅkyere me.

56. Na eyi ṅhĩnã yee *na* adiyifo kyerew-nsem no abam'. *Eno na asũafo no ṅhĩnã gyaw no gũaṅe. *ṅ. 31.

(ṅ.57—75. Mark.14,53—72. Luk.22,54—71. Ioh.18,13—27.)

57. Na woṅ a wokyeree Iesu no de no koo osofopanyiṅ Kaiafa no ṅkyeṅ, nea kyerewfo nė mpanyimfo no ahyia ho.

58. Na Petro dii n'akyi fi akyirikyiri koduu osofopanyiṅ no abaṅ mu, na okoo mu nė asomfo no kotrãa ho se orefw̃e asem no akyi.

59. Na asofo-mpanyiṅ nė mpanyimfo nė agũasemfo no ṅhĩnã fw̃efw̃ee Iesu hõ adansekrum se wobekum no;

60. na woannyã bi. Adansekrumfo bẽrẽ bae de, nanso woannyã bi. Na akyiri no adansekrumfo abieṅ bae

61. se: Oyi kãe se: *Metumi madw̃iri Nyaṅkõpoṅ asoredaṅ na mato no nnansã. *Ioh. 2,19—21.

62. Na osofopanyiṅ no soree see no se: Wummua bi? deṅ na eyinom di wo hõ adanse yi?

63. Na Iesu *mũaa n'ano. Na osofopanyiṅ no buae see no se: Mekã Onyaṅkõpoṅ a ote ase no se, se wone Kristo, Nyaṅkõpoṅ ba no a, kã kyere yeṅ! *27,12.

64. Iesu se no se: Woakã; nanso mise mo se, efi nne, mobehũ onipa ba no se *ote tumi no nifã na †oreba osoro mununkum so. *Dw̃.110,1. †Mat.16,27; 24,30.

65. Eno na osofopanyiṅ no sunsũanee n'atade mu se: Wakã abususem! deṅ hĩa na ehĩa-yeṅ adansefo bio? fw̃e, afei moate n'abususem no! Ioh.10,33.

66. Mudw̃eṅ hõ deṅ? Na wobuae se: *Ose owu! *Ioh.19,7. 3Mos.24,16.

67. Eno na *wohĩnam n'ani so ntasu, na woboboo no akutruku; ebinom boboo no asõtore *Ies.50,6.

68. se: Hye yeṅ ṅkom, Kristo, se hena na oboo wo?

69. Na Petro de, ote adiwo ho. Na abãwa bi baa ne ṅkyeṅ se: Wo nso wo nė Iesu Galileani no nam!

70. Na osaṅe woṅ ṅhĩnã anim se: Minním nea wokã yi.

71. Na ofii adi koo apata mu no, abãwa bi nso hũu no, na ose woṅ a wowo ho se: Oyi nso nė Iesu Nasareni no nam!

72. Na ode ntam saṅe bio se: Minnim onipa no.

73. Na ekyee kakrã no, woṅ a wogyina ho no bae besee Petro se: Ampa ara, wo nso wufi woṅ mu; na wo kasa nso yi wo adi!

74. Eno na ofii ase didii nsew kekãa ntam se: Minnim onipa no! Na ntem ara na akoko boṅe.

75. Na Petro kaee asem a Iesu kã kyeree no se: *"Akoko remmoṅ na woapa me mprensã" no. Na ofii adi kosũi pĩ. *ṅ. 34.

## Tì 27.

Na *ade kyẽe anopatutu no, asofompanyiṅ ṅhĩnã nė omaṅ mpanyimfo tuu Iesu hõ agyina se wobekum no. *Mark.15,1. Luk.22,66. Ioh.18,28.

2. Na wokyeree no de no koe, na wode no kohyee amrado Pontio Pilato nsa. Luk.23,1. Ioh.18,31.32.

3. Eno na Iuda a oyii no mãe no hũi se woabu no fo no, onũu nehõ, na ode ṅṅw̃etebonã aduasã no saṅ bẽree asofompanyiṅ nė mpanyimfo no se: 26,15.

4. Maye̱ bone se̱ mayi mogya a bone nni mu mamã. Na wose: E̱fa yeṅ hõ de̱ṅ? wo ara fẅe̱!

5. Na o̱tow ṅṅẅete̱bonã no guu aso̱re-daṅ mu fii ho̱ ko̱e, na *o̱ko̱se̱ṅ ne mene. *Asmf. 1,18. 2 Sam. 17,23.

6. Na aso̱fo-mpanyiṅ no faa ṅṅẅete̱bonã no se: Enni hõ kwaṅ se̱ wo̱de gu *aye̱ye̱-adaka mu, nà e̱ye̱ mogya-bo. *Mark. 12,41.

7. Na wotuu agyina na wo̱de ko̱to̱o̱ o̱ṅwemfo asase no, *na* wo̱asie mu aho̱ho.

8. Enti wo̱fre̱e̱ asase no se̱ mogya asase de-besi nne̱. Asmf. 1,19.

9. E̱no na nea odiyifo Ieremia kãe no baa mu se̱: "Na wo̱faa ṅṅẅete̱bonã aduasã no, nea wo̱bo̱o̱ no bo no a wo̱to̱o̱ no fii Israel mma nsam no tiade no, Sak. 11,12.13. Ier. 32,6—9.

10. na wo̱de gyee o̱ṅwemfo asase no, se̱nea Awurade hye̱e̱ me no."

(ṅ. 11—14. Mark. 15,2—5. Luk. 23,2.3. Ioh. 18,29—38.)

11. Na Iesu gyina amrado no anim. Na amrado no bisaa no se̱: Wone Iudafo hene ana? Na Iesu see no se̱: Wokã.

12. Na aso̱fo-mpanyiṅ nè mpanyimfo retõtõ n'ano no, *wammua bi. *26,63. Ies. 53,7.

13. E̱no na Pilato se no se̱: Wonte nse̱m pĩ a wodi wo hõ adanse yi?

14. Na wammua no ase̱m biakõ hõ po, na e̱mã e̱ye̱e̱ amrado no ṅwoṅwã sẽ̱. Ioh. 19,9.

(ṅ. 15—26. Mark. 15,6—15. Luk. 23,13—25. Ioh. 18,39—19,1.)

15. Na dã afãhye̱ no mu no amrado gyaa o̱deduani biakõ a wo̱pe̱ no mãa ṅkŭrofoku no.

16. Nso bere no mu na o̱wo̱ deduani bi a o̱wo̱ diṅ a wo̱fre̱ no Barabba.

17. Enti wohyiae no, Pilato see wo̱ṅ se̱: Hena na mope̱ se̱ mínnyã no memmã mo? Barabba, anase̱ Iesu a wo̱fre̱ no Kristo no?

18. Nà onim se̱ nitaṅ nti na woyii no mãe. Ioh. 11,47.48.

19. Na o̱te atemmu-agŭa so no, ne yere soma baa ne ṅkye̱ṅ se: Wo nè onipatrẽnẽ no nnni ase̱m bi: nà ne nti mahũ amane pĩ o̱dae mu nne̱.

20. Na aso̱fo-mpanyiṅ nè mpanyimfo no tuu ṅkŭrofo aku-aku no asõ se̱ wo̱nsĕre̱ Barabba na wo̱nse̱e̱ Iesu.

21. Na amrado no buae see wo̱ṅ se̱: Wo̱ṅ bãnu yi mu hena na mope̱ se̱ mínnyã no memmã mo? Na wo̱kãe se̱: Barabba.

22. Pilato se wo̱ṅ se̱: E̱n'de de̱ṅ na mé̱nye̱ Iesu a wo̱fre̱ no Kristo no? Wo̱ṅ ṅhĩnã se: Mã wo̱mmo̱ no ase̱ṅdua mu!

23. Na amrado no se: Nà de̱ṅ bone na waye̱? Na wo̱tẽe̱em bebĕrebe se: Mã wo̱mmo̱ no ase̱ṅdua mu!

24. Na Pilato hũi se̱ ontumi nye̱ fẅẽ na mmom sakasaka reba no, o̱faa nsu *hohoroo ne nsa ṅkŭrofoku no anim se: Onipa-trẽnẽ yi mogya nni me so; mo ara móṅfẅe̱! *5 Mos. 21,6.

25. Na o̱maṅ mũ no ṅhĩnã buae se̱: *Ne mogya mmĕra ye̱ṅ nè ye̱ṅ mma atifĩ! *Asmf. 5,28.

26. E̱no na ogyaa Barabba mãa wo̱ṅ; na o̱fẅee Iesu mpire no, oyii no mãe se̱ wó̱ṅko̱bo̱ no ase̱ṅdua mu.

(ṅ. 27—30. Mark. 15,16—19. Ioh. 19,2.3.)

27. E̱no na amrado no asrãfo faa Iesu ko̱o̱ asennii abaṅ mu ho̱, na wohyiahyiaa asrãfoku no ṅhĩnã baa no hõ.

28. Na woyii n'atade, na wo̱de ṅkatakoṅmu ko̱kō̱ bi guguu no so,

29. na wo̱ṅwenee nso̱e-haṅkare de hye̱e̱ ne ti, na wo̱de demere hye̱e̱ ne nsa nifã mu, na wo̱de wo̱ṅ naṅkroma koto n'anim goruu no hõ se: Iudafo hene, mo!

30. na *wohĩnam no so ntasu gyee demere no, na wo̱de pãa n'atifĩ. *Ies. 50,6.

(ṅ. 31-56. Mark. 15,20—41. Luk. 23,26.33-49. Ioh. 19,16-30.)

31. Na woẅiee ne hõ fe̱w di no, woyii ṅkatakoṅmu no fii no hõ, na wo̱de naṅkasa atade hye̱e̱ no, na wo̱de no ko̱e se̱ wo̱de no ko̱bo̱ ase̱ṅdua mu.

32. Na wo̱refi adi no, wohŭu Kirẽneni bi a wo̱fre̱ no Simon; o̱no na wo̱hye̱e̱ no se̱ o̱nsoa n'ase̱ṅdua no.

33. Na wo̱koduu bãbi a wo̱fre̱ ho̱ Golgata, e̱ne se̱ wose nitiri-so no,

34. wo̱mãa no * nsã nyinyãnyinyã a wo̱de bo̱ṅẅoma afra mu se ó̱nnõm; na o̱kãa n'ano no, o̱mpe̱ se̱ o̱nõm. *Dẅ. 69,22.

35. Na wo̱bo̱o̱ no ase̱ṅdua mu no, wo̱bo̱o̱ ntonto kye̱e̱ ne ntade, *na* nea odiyifo no kãe no abam' se̱: *"Wo̱kye̱e̱ me ntama mu fae, na m'atade so na wo̱bo̱o̱ ntonto." *Dẅ. 22,19.

36. Na wo̱trãtrãa ase ẅe̱ṅ no ho̱.

37. Na wo̱de ne hõ ase̱m a wo̱kyere̱we no fãm n'atifĩ se̱: "Iesu, Iudafo hene."

38. E̱no na wo̱bo̱o̱ adẅotẅafo bānu ase̱ṅdua mu kāa no hõ, obiakõ wo̱ nifā, na obiakõ wo̱ beṅkum. Ies.53,12.

39. Na wo̱ṅ a wo̱retẅam no kāa no abususe̱m *woso wo̱ṅ ti *Dẅ.22,8.

40. se: *Wo a wudẅiri aso̱redaṅ na woto no nnansã mu, gye wohõ! se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ba ne wo a, fi ase̱ṅdua no hõ si fam! *26,61. Ioh.2,19.

41. Sāara nso na aso̱fo-mpanyiṅ nso nė kyere̱wfo nė mpanyimfo no goruu no hõ

42. se: Ogyee binom, na ontumi nnye nehõ! Se̱ o̱ne Israel hene a, afei mā omfi ase̱ṅdua hõ nsi fam, na ye̱be̱gye no adi!

43. *O̱de nehõ too Nyaṅkõpo̱ṅ so; afei se̱ o̱pe̱ no a, mã onyi no; nȧ o̱kãe se̱: Onyaṅkõpo̱ṅ ba ne me! *Dẅ.22,9.

44. Sāara na adẅotẅafo no nso a wo̱bo̱o̱ wo̱-nė no ase̱ṅdua mu no yaw no.

45. Na efi do̱ṅ a e̱to so asĭa so no sũm duruu asase ṅhĭnā so kosii do̱ṅ a e̱to so akroṅ so.

46. Na e̱be̱ye̱ se̱ do̱ṅ a e̱to so akroṅ no Iesu de nné ke̱se bo̱o̱m' se̱: Eli, Eli, lama sabaktani? e̱ne se̱: *Me Nyame, me Nyame, de̱ṅ nti na woagyaw me? *Dẅ. 22,2.

47. Na wo̱ṅ a wogyina ho̱ no mu bi tee no, wosee se̱: Oyi refre̱ Elia.

48. Na nte̱m ara wo̱ṅ mu biakõ tuu mmirika ko̱faa posaw de bo̱o̱ *nsã nyinyãnyinyã mu, na o̱de tuaa demere ano de mã o̱nõme. *Dẅ.69,22.

49. Na wo̱ṅ a aka no se: Gyae na ye̱ṅfẅe̱ se̱ Elia be̱ba abegye no ana?

50. Na Iesu de nné ke̱se tẽe̱em bio no, ogyāa ne hoṅhom mu.

51. Na fẅe̱, aso̱redaṅ mu *ntama a etẅa mu no no mu tew abieṅ fi soro de-besii fam, na asase wosoe, na abotaṅ pāpaee, *2 Mos.26,33. Heb.10,19.20.

52. na aboda buebuee, na nnipa kroṅkroṅ a e̱dedae no amũ bebĕrē nyaṅnyaṅe,

53. na ne nyaṅ *akyi no wofii adi fii wo̱ṅ aboda mu ko̱o̱ kũro kroṅkroṅ no mu koyiyii wo̱ṅhõ kyere̱kyere̱e̱ nnipa bebĕrē. *Asmf.26,28.

54. Na asrāfo-ha-mu-panyiṅ nė wo̱ṅ a wo̱kã no hõ re̱ẅe̱ṅ Iesu no hũu asasewoso nė nne̱ema a e̱ye̱e no, wosuroe pī se: Ampa ara, Onyame ba ni!

55. Na mmā bebĕrē wo̱ ho̱ a wogyina akyirikyiri fẅe̱e, wo̱ṅ na wodii Iesu akyi fi Galilea som no; Luk.8,2.3.

56. wo̱ṅ mu na Maria Magdalēne, nė Maria, Iakobo nė Iose ne nã, nė Sebedeo mma no nã wo̱.

(ṅ.57-61. Mark.15,42—47. Luk.23,50-55. Ioh.19,38-42.)

57. Na eduu *aṅẅummere no, o̱defo bi a ofi Arimatea a wo̱fre̱ no Iosef a o̱no ara nso ye̱ Iesu sũani bae; *2 Mos.34,25.

58. o̱no na o̱ko̱o̱ Pilato ṅkye̱ṅ ko̱sĕre̱e̱ Iesu amũ no. E̱no na Pilato hye̱e se̱ wómfa amũ no mmã no.

59. Na Iosef faa amũ no de ṅẅera fitā bobo̱w hõ,

60. na *o̱de ko̱too naṅkasa da foforo a o̱mā wo̱tẅae o̱botaṅ mu mu, na opirew o̱bo kokũrō hĭnii o̱da no ano ko̱e. *Ies. 53,9.

61. Na Maria Magdalēne nė Maria biakõ no wo̱ ho̱ tete da no ntenteṅso.

62. Na ade kyĕe a e̱ye̱ da a edi ahõboaboa da no akyi no, aso̱fo-mpanyiṅ nė Farisifo behyiaa Pilato ṅkye̱ṅ se:

63. Awurade, ye̱akae se̱, o̱dādāfo no te ase no, o̱kãe se̱: *Nnansã na ményaṅ. *ṅ.40.12,40.

64. Enti hye̱ na wo̱ṅko̱ẅe̱ṅ o̱da no yiye ṅkodu da a e̱to so abie̱sã no so, na n'asũafo ammeẅia no anadẅo, na wo̱anse o̱maṅ no se̱: Wanyaṅ afi awufo mu, na aṅkã akyiri nnādā be̱seṅ kaṅ de.

65. Pilato see wo̱ṅ se̱: Munnye asrāfo; moṅko̱ ṅko̱ẅe̱ṅ se̱nea mobetumi.

66. Na wo̱ko̱e de asrafo no ko̱ẅe̱ṅ o̱da no *so̱o̱ o̱bo no ano. *Dan.6,17.

## Ti 28.

(ṅ.1—10. Mark.16,1—10. Luk.24,1—10. Ioh.20,1—18.)

Na homeda no sãe a da a edi nnaawotẅe kaṅ no anim rebuebue no, Maria Magdalēne nė Maria biakõ no bae se̱ wo̱be̱fẅe̱ o̱da no.

2. Na fẅe̱, asase wosoe pī; nȧ Awurade bo̱fo fi soro sĭāṅ bae bepirew o̱bo no fii da no ano, na o̱trãa so.

3. Na ne hõ te se̱ anyinam, na n'atade hoa se̱ nsukyere̱ma. 17,2. Asmf.1,10.

4. Na ne hõ hũ nti aẅe̱ṅfo no hõ popoe, na wo̱daṅ se̱ awufo.

5. Na o̱bo̱fo no buae see mmā no se̱: Mo de, munnsuro; nȧ minim se̱ mofẅefẅe̱ Iesu a wo̱bo̱o̱ no ase̱ṅdua mu no.

6. Onni ha; nȧ wanyaṅ, *se̱nea o̱kãe no. Mommĕra mme̱fw̃e̱ nea †Awurade dae ho̱! *12,40; 16,21; 17,23; 20,19. †Asmf.2,36.
7. Na mȯṅko̱ nte̱m ṅkose n'asũafo se̱ wanyaṅ afi awufo mu: na fw̃e̱, odi mo anim ako̱ *Galilea; e̱ho̱ na mobehũ no; fw̃e̱, mase mo. *26,32.
8. Na wofii adi nte̱m fi da no hõ de hũ nė anigye ke̱se tutuu mmirika se̱ wo̱ko̱kã akyere̱ n'asũafo.
9. Na wo̱reko̱ ako̱kã akyere̱ n'asũafo no, na fw̃e̱, Iesu hyiaa wo̱ṅ se: Memã mo amo! Na wo̱bae besusoo n'anaṅ koto so̱ree no.
10. E̱no na Iesu se wo̱ṅ se̱: Munnsuro; mȯṅko̱ ṅko̱kã ṅkyere̱ *me nuanom se̱ wȯ̱ṅko̱ Galilea, na e̱ho̱ na wo̱behũ me. *Heb.2,11.
11. Na wo̱reko̱ no, fw̃e̱, asrāfo no mu binom baa kũro no mu be̱kãa nea e̱ye̱e ṅhĩnā kyere̱e̱ aso̱fo-mpanyiṅ no.
12. Na wo̱-nė mpanyimfo no hyiae na wotuu agyina no, wo̱mãa asrāfo no sika bebĕrē
13. se: Mȯṅkã se̱: anadw̃o a ye̱dae no na n'asũafo bae bew̃iaa no. 27,64.
14. Na se̱ eyi du amrado asõm a, ye̱betu n'asõ, na ye̱ammã moansuro.
15. Na wogyee sika no ko̱ye̱e se̱nea wo̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ no. Na ase̱m yi tĕre̱e Iudafo mu de-abedu nne̱.
16. Na asũafo dubiakõ no siim *ko̱o̱ Galilea, bepo̱ a Iesu kyere̱e̱ wo̱ṅ no so. *ṅ. 7.
17. Na wohũu no no, wo̱koto so̱ree no; na ebinom gyee akyinnye.
18. Na Iesu bae be̱kasa kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: *Wo̱de o̱soro nė asase so tumi ṅhĩnā amã me. *11,27. Ef.1,20—22.
19. Enti *mȯṅko̱ ṅko̱ye̱ amaṅamaṅ ṅhĩnā m'asũafo: mȯmmo̱ wo̱ṅ asu ṅhye̱ Agya nė O̱ba nė Hoṅhom kroṅkroṅ diṅ mu, *Mark.16,15.16.
20. na moṅkyere̱kyere̱ wo̱ṅ se̱ wȯnni nea mahye̱ mo ṅhĩnā so. Na fw̃e̱, *me nė mo wo̱ ho̱ nna ṅhĩnā debe̱ko̱ akosi w̃iase aw̃iei. Amen. *18,20.

---

# ASE̱MPA NO,

## SE̱NEA MARKO KYERE̱W MÃE.

---

### Tĩ 1.

Iesu Kristo, Nyame ba, ase̱mpa no mfiase.

(ṅ.2—8. Mat.3,1—12. Luk.3,1—18. Ioh.1,19—30.)

2. Se̱nea wo̱akyere̱w adiyifo no mu se̱: *"Fw̃e̱, meresoma me bo̱fo madi wo anim a o̱besiesie wo kwaṅ adi wo anim." *Mal.3,1. Mat.11,10.
3. "Obi nnė tĕe̱m sareso se̱: munsiesie Awurade kwaṅ! mȯmmã n'atempo̱ṅ ntĕe̱!" Ies.40,3.
4. Iohane bae be̱bo̱o̱ asu sareso, na o̱kãa adw̃enesakra asubo̱ a e̱de ko̱ bone fafiri mu.
5. Na Iudea asase ṅhĩnā nė Ierusalemfo fi ko̱o̱ ne ṅkye̱ṅ, na wo̱kãa wo̱ṅ bone mã o̱bo̱o̱ wo̱ṅ ṅhĩnā asu asubo̱nteṅ Iordan mu.
6. Na Iohane fura yoma-ṅhwĩ ntama na ṅhõma-abo̱so bo̱ n'aseṅ, na odi mmoadabi nė wuram wo.
7. Na o̱kãe se̱: Nea ne hõ ye̱ deṅ seṅ me di m'akyi reba, mense̱ se̱ mekoto mesãṅ ne mpaboa hãma.
8. Me de, mebo̱ mo asu nsu mu, na o̱no de, o̱be̱bo̱ mo asu Hoṅhom kroṅkroṅ mu.

(ṅ.9—11. Mat.3,13—17. Luk.3,21.22. Ioh.1,31—34.)

9. Na e̱bae se̱ nna no mu no Iesu fi Galilea *Nasaret bae, na Iohane bo̱o̱ no asu Iordan mu. *Luk.2,51.
10. Na nte̱m ara ofii nsu no mu bae no, ohũi se̱ o̱soro pāpaee, na Hoṅhom sĩãṅe se̱ abȯro̱nõma baa no so.

11. Na e̱né bi fi soro bae se: Wone me do̱-ba a o̱so̱ m'ani! 9,7.

(ṅ.12.13. Mat.4,1—11. Luk.4,1—13.)

12. Na nte̱m ara Hoṅhom no tŵẽe no ko̱o̱ sareso.

13. Na o̱wo̱ sareso ho̱ adaduanaṅ, na Satan so̱o̱ no fŵe̱e, na o̱-nė mmoa wo̱ ho̱, na abo̱fo be̱som no.

(ṅ.14.15. Mat.4,12—17. Luk.4,14.15.)

14. Na woyii Iohane mãe akyi no, Iesu baa Galilea be̱kãa Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni hõ ase̱mpa kyere̱e̱,

15. na ose: *E̱bere no aŵie du, na Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni abe̱ṅ: monsakra mo adŵene, na múnnye ase̱mpa no nni! *Gal.4,4.

(ṅ.16—20. Mat.4,18—22. Luk.5,1—11.)

16. Na o̱nennam Galilea po hõ no, ohũu Simon nė ne nua Andrea se̱ wo̱regu asau e̱po no mu; nȧ wo̱ye̱ apofofo.

17. Na Iesu see wo̱ṅ se̱: Mómmedi m'akyi, na me̱mã moaye̱ nnipa yifo.

18. Na wogyaʷ wo̱ṅ asau nte̱m ara bedii n'akyi.

19. Na ofi ho̱ ko̱o̱ n'anim kakra no, ohũu Sebedeo ba Iakobo nė ne nua Iohane se̱ wo̱ṅ nso wo̱ bonto mu retuatua wo̱ṅ asau mu.

20. Na nte̱m ara na o̱fre̱e̱ wo̱ṅ, na wogyaʷ wo̱ṅ agya Sebedeo nė apãfo bonto no mu bedii n'akyi.

(ṅ.21—28. Luk.4,31—37.)

21. Na wo̱koduu Kapernaum. Na nte̱m ara homeda no o̱ko̱o̱ hyiadaṅ mu ko̱kyere̱kyere̱e̱.

22. Na ne kyere̱ *ye̱e̱ wo̱ṅ ahõdŵiri; nȧ o̱kyere̱ wo̱ṅ se̱ nea o̱wo̱ tumi, na e̱nyé se̱ kyere̱wfo no. *Mat.7,28.29.

23. Na onipa bi wo̱ wo̱ṅ hyiadaṅ no mu a o̱wo̱ hoṅhom-fĩ, na o̱tẽe̱em

24. se: Gyae, *de̱ṅ na ye̱-nė wo Iesu Nasarẽni wo̱ ye̱? wobae se̱ wobe̱se̱e ye̱ṅ? minim wo nipa-kõ, wone †Nyaṅkõpo̱ṅ hõtefo? *5,7. †Dŵ.16,10.

25. Na Iesu tẽe̱tẽe̱e no se̱: Mũa wo ano na fi no mu ko̱!

26. Na hoṅhom-fĩ no tŵẽe no, na o̱de nné ke̱se tẽe̱m, na ofii no mu ko̱e. 9,26.

27. Na e̱ye̱e wo̱ṅ ṅhĩnã ahõdŵiri mã wobisabisaa wo̱ṅhõ se̱: De̱ṅ ni? kyere̱ foforo be̱ṅ ni, se̱ o̱de tumi hye̱ ahoṅhomfĩ po na wotie no?

28. Na ne hõ ase̱m fii ho̱ nte̱m tĕre̱ʷ ko̱o̱ Galilea a atŵa hõ ahyia ṅhĩnã mu.

(ṅ.29—34. Mat.8,14—17. Luk.4,38—41.)

29. Na nte̱m ara wofii hyiadaṅ mu ho̱ no, wo̱ko̱o̱ Simon nė Andrea fi, wo̱-nė Iakobo nė Iohane.

30. Na Simon n'ase da ho̱ yare atiridii; na nte̱m ara na wo̱kã ne hõ ase̱m kyere̱ no.

31. Na o̱bae besoo ne nsa mãa no so, na atiridii no gyaa no nte̱m ara, na o̱som wo̱ṅ.

32. Na eduu aṅŵummere a oŵia ko̱to̱e no, wo̱de wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ nye̱ wo̱ṅ deṅ nė adaemonefo ṅhĩnã baa ne ṅkye̱ṅ;

33. na kũro no ṅhĩnã behyiaa o̱poṅ ano.

34. Na o̱saa nnipa bebĕrẽ a o̱yare ahoro pĩ mmã wo̱ṅ hõ nye̱ wo̱ṅ deṅ ayare, na otuu adaemone bebĕrẽ, na *wammã adaemone no kwaṅ se̱ wo̱ṅkasa, efise̱ wonim no. *Luk.4,41. Asmf.16,17.18.

(ṅ.35—39. Luk.4,42—44.)

35. Na ano̱patutu a ade nnyã ṅkyẽe no, o̱so̱re fii adi, na o̱ko̱o̱ sareso bãbi ko̱bo̱o̱ mpae ho̱.

36. Na Simon nė wo̱ṅ a wo̱kã no hõ no tiʷ no;

37. na wohũu no no, wose no se̱: Nnipa ṅhĩnã fŵefŵe̱ wo.

38. Na ose wo̱ṅ se̱: Mómmã ye̱ṅko̱ ṅkũro a e̱deda hõ no so, na méṅko̱kã ase̱m no e̱ho̱ nso; nȧ eyi nti na mifi mebae.

39. Na o̱kekã ase̱m kyere̱ wo̱ wo̱ṅ hyiaadaṅ mu Galilea ṅhĩnã mu, na otutu adaemone.

(ṅ.40—45. Mat.8,2—4. Luk.5,12—16.)

40. Na o̱kwatani bi reba ne ṅkye̱ṅ be̱sĕre̱ no, na o̱koto no se no se̱: Se̱ wope̱ a, wobetumi amã me hõ afi!

41. Na Iesu yam hyehyee no, na o̱tẽe̱e ne nsa kãa no, na ose no se̱: Mepe̱, wo hõ mfi!

42. Na o̱kãa sã no, nte̱m ara na kwata no fii no hõ, na ne hõ fii.

43. Na *o̱hye̱e no dennẽnneṅ no, o̱mã ofii adi nte̱m ara, *3,12; 7,36.

44. na ose no se̱: Fŵe̱, ṅkã ase̱m bi ṅkyere̱ obiara, na ko̱ na fa wohõ ko̱kyere̱ o̱so̱fo, na wo ahõfi nti ko̱mã *nea Mose hye̱e no, na ényе̱ adanse mmã wo̱ṅ. *3Mos.14,2—32.

45. Na o̱no de, ofii adi no, ofii ase kekãe pī na o̱mãa ase̱m no tĕre̱e, na enti ontumi ṅko̱ kũro bi mu faṅṅ bio; na o̱trãa sareso ho̱nom, na wofii mmā-ṅhīnā baa ne ṅkye̱ṅ.

## Ti 2.

(ṅ.1—12. Mat.9,1—8. Luk.5,17—26.)

Na nna bi akyi no o̱baa Kapernaum bio. Na wo̱tee se̱ o̱wo̱ fie,

2. na nte̱m ara na nnipa pī behyiae, na enti wo̱nséṅ o̱poṅ ano ho̱ mpo; na o̱kãa ase̱m kyere̱e̱ wo̱ṅ.

3. Na ebinom de obi a o̱yare dŵo̱ko̱ a nnipa bānaṅ so no baa ne ṅkye̱ṅ.

4. Na ṅkũrofoku no nti wontumi mme̱ṅ no no, wo̱koyii o̱daṅ a o̱wo̱ mu no atifĭ, na wotuu mu tokũru de ke̱te̱ a o̱dŵo̱koni no da so no faa mu gyāgyaa no too mu.

5. Na Iesu hũu wo̱ṅ gyidi no, ose dŵo̱koni no se̱: O̱ba, wo̱de wo bone afiri wo!

6. Na kyere̱wfo no mu binom wo̱ ho̱ a wo̱tete ho̱ na wosusuu wo̱ṅ kõma mu se̱:

7. E̱de̱ṅ na oyi kã sā abususe̱m yi? hena na o̱betumi de bone afiri se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ṅkõ? Ies.43,25.

8. Na nte̱m ara a Iesu hũi ne hoṅhom mu se̱ wosusu sā [wo̱] wo̱ṅ mu no, osee wo̱ṅ se̱: E̱de̱ṅ na musususu yinom mo kõma mu?

9. Nea e̱wo̱ hĕ na e̱ye̱ mmere̱w, se̱ wo̱bese dŵo̱koni no se̱: wo̱de wo bone afiri wo, anase̱ wo̱bese se̱: so̱re, yi wo ke̱te̱ na nante?

10. Na nea e̱be̱ye̱ na moahũ se̱ onipa ba no wo̱ ahõo̱deṅ asase so se̱ o̱de bone firi nti: ose dŵo̱koni no se̱:

11. Mise wo se̱: so̱re, fa wo ke̱te̱ na ko̱ wo fi!

12. Na o̱so̱ree nte̱m ara, na oyii ne ke̱te̱ fii adi fi wo̱ṅ ṅhīnā anim ko̱e; na e̱mãa wo̱ṅ ṅhīnā hõ dŵiri wo̱ṅ, na wo̱hye̱e̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam se: Yeṅhũu sā bi da! (ṅ.13—17. Mat.9,9—13. Luk.5,27—32.)

13. Na ofii adi bio ko̱o̱ mpoano; na ṅkũrofoku no ṅhīnā baa ne ṅkye̱ṅ, na o̱kyere̱kyere̱e̱ wo̱ṅ.

14. Na o̱retŵam no, ohũu Lewi, Alfeo ba, se̱ o̱te atõgyei, na ose no se̱: Di m'akyi! Na o̱so̱re dii n'akyi.

15. Na e̱bae se̱ o̱te adidii [wo̱] ne fi no, tõgyefo nė nneboneye̱fo bebĕrē nė Iesu nė n'asũafo be̱trãa adidii; nȧ wo̱dõsõ, na wodii n'akyi.

16. Na kyere̱wfo nė Farisifo no hũu no se̱ o̱-nė tõgyefo nė nneboneye̱fo redidi no, wosee n'asũafo no se̱: E̱de̱ṅ na o̱-nė tõgyefo nė nneboneye̱fo didi na wo̱nõm yi?

17. Na Iesu tee no, ose wo̱ṅ se̱: Wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ ye̱ deṅ no, eṅhĭa wo̱ṅ yaresafo, na wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ nye no. Mamme̱fre̱ nnipa-trēnē na mebe̱fre̱e̱ nneboneye̱fo se̱ wo̱nsakra wo̱ṅ adŵene.

(ṅ.18—22. Mat.9,14—17. Luk.5,33—38.)

18. Na Iohane asũafo nė Farisifo tā di mmuada; na wo̱ba bese no se̱: E̱de̱ṅ nti na Iohane nė Farisifo asũafo di mmuada, na wo asũafo de, wonni mmuada?

19. Na Iesu see wo̱ṅ se: Ayeforokunu nė wo̱ṅ wo̱ ho̱ yi, ayeforohyia mma betumi adi mmuada? e̱bere a ayeforokunu wo̱ wo̱ṅ ṅkye̱ṅ no de, wontumi nni mmuada.

20. Na nna bi be̱ba a wo̱be̱fa ayeforokunu no afi wo̱ṅ ṅkye̱ṅ, na e̱no na wo̱bedi mmuada nna no mu.

21. Obi mfa o̱tam-momono siṅ ntā atade dedaw mu; na anye̱ sā a, ne ntāmu foforo no tu fi dedaw no mu, na ne ntetewe no asõ.

22. Na obi mfá bobesã [wīn] foforo ṅṅu ṅhõma-ṅkotoku dedaw mu; na anye̱ sā a, nsã foforo no be̱pae ṅkotoku no mu, na nsã no afŵie agugu, na ṅkotoku no ase̱e; na e̱se̱ se̱ wo̱de nsã foforo gu ṅkotoku foforo mu.

(ṅ. 23—28. Mat.12,1—8. Luk.6,1—5.)

23. Na e̱bae se̱ o̱ko̱faa afu mu homeda bi, na n'asũafo no reko̱ no, wofii ase pempaṅ mme̱tem no ŵee.

24. Na Farisifo no see no se̱: Fŵe̱, e̱de̱ṅ na wo̱ye̱ nea enni hõ kwaṅ homeda?

25. Na osee wo̱ṅ se̱: Munnyã ṅkaṅ nea, ehĭaa Dawid na o̱ko̱m dee no nė wo̱ṅ a wo̱kã no hõ no, o̱ye̱e no pe̱ṅ e̱?

26. *se̱nea o̱ko̱o̱ Onyaṅkõpo̱ṅ fi, o̱so̱fopanyiṅ Abyatar bere so, na o̱kodii kyere̱abodõ a obiara nni †ne di hõ kwaṅ se̱ aso̱fo ṅkõ, na o̱mãa wo̱ṅ a wo̱-nė no nam no bi nso? *1Sam.21,7. †3Mos.24,9.

27. Na osee wo̱ṅ se̱: Onipa nti na wo̱ye̱e̱ homeda, na e̱nyé homeda nti na wo̱ye̱e̱ onipa. 5Mos.5,14.

28. Na enti onipa ba no ye̱ homeda nso wura.

## Ti 3.

(ṅ.1—6. Mat.12,9—14. Luk.6,6—11.)

Na okoo hyiadaṅ mu bio. Na onipa
bi wo ho a ne nsa awu;
2. na wowẅeṅ no se obesa no yare
homeda ana, *na* woakotõtõ n'ano.
3. Na ose onipa a ne nsa awu no se:
Sore gyina mfinimfini!
4. Na ose woṅ se: Ewo hõ kwaṅ se
wobeye yiye ana bone homeda? se wo-
begye okăra anase wobekum no? Na
womũaa woṅ ano.
5. Na ode *abufu fẅee woṅ hyiae, na
woṅ kõma deṅ nti eyee no yaw, na ose oni-
pa no se: Tẽe wo nsa! Na otẽee; na ne nsa
no saṅ yee yiye se biakõ no. *Ioh. 11,33.
6. Na Farisifo no fii adi no, ntem ara
wo-nė *Herodefo kotuu no hõ agyina se-
nea wobesee no. *Mat. 22,16.

(ṅ.7—12. Mat.12,15.16. Luk. 6,17—19.)

7. Na Iesu nė n'asũafo no tẅẽe woṅ-
hõ koo mpoano; na nnipaku pī fi Ga-
lilea dii n'akyi, Mat. 4,25.
8. na woṅ a wofi Iudea nė Ierusalem
nė Idumea nė Iordan agya, nė woṅ a wo-
wo Tiro nė Sidon fãm, nnipaku pī, wotee
nneema a oye no, wobaa ne ṅkyeṅ.
9. Na osee n'asũafo no se obonto ke-
tewa bi ntẅeṅ no ṅkũrofoku no nti, na
woaṅhĩahĩa no hõ.
10. Nȧ osaa nnipa pī ayare, na enti
woṅ a oyare abo woṅ ṅhĩnā, wokyeree
no so se wobeso no mu.
11. Na ahoṅhom-fĩ nso hũ no a, wo-
fẅefẅe n'anim ase na wotẽem se: *Wone
Nyaṅkõpoṅ ba! *Luk. 4,41.
12. Na otẽetẽee woṅ pī se wonnyi no
adi. 1,34.

(ṅ.13—19. Mat.10,1—4. Luk.6,12—16.)

13. Na okoo bepo so; na ofree woṅ
a ono ara pe, na wobaa ne ṅkyeṅ.
14. Na oyii dumieṅ se wóṅkã ne hõ na
onsoma-woṅ aseṅkã,
15. na woanyã ayaresa nė adaemonetu
hõ ahõodeṅ.
16. Na Simon na otoo ne diṅ Petro;
17. nė Iakobo, Sebedeo ba, nė Iohane,
Iakobo ne nua; na otoo woṅ diṅ Boan-
erges, ene opranā mma; Luk. 9,54.
18. nė Andrea, nė Filipo nė Bartolo-
meo, nė Mateo nė Toma, nė Iakobo, Alfeo
ba, nė Tadeo, nė Simon Kanāni,
19. nė Iuda Iskariot a oyii no mãe no.
20. Na woba ofie. Na ṅkũrofoku be-
hyia bio, na enti wontumi nnidi po.
21. Na ne hõ nnipa no fi bae se wobeso
no mu; nȧ wosee se: N'ani nni nehõ so.

(ṅ.22—30. Mat. 12,24—32. Luk. 11,15—22; 12,10.)

22. Na kyerewfo a wofi Ierusalem bae
no see se: Owo Beelsebul, na adaemone
panyiṅ so na onam tu adaemone.
23. Na ofree woṅ baa ne ṅkyeṅ no,
obubuu mme see woṅ se: Ebeye deṅ na
Satan betumi atu Satan?
24. Na se ahenni nė nehõ di mpāpae-
mu a, ahenni no ntumi nnyina.
25. Na se ofi nė nehõ di mpāpaemu a,
ofi no ntumi nnyina.
26. Na se Satan sore naṅkasa so na odi
mpāpaemu a, ontumi nnyina na wadu ase.
27. Obi ntumi ṅko ohõodeṅfo fi ṅkofow
n'afide, gye se okyere ohõodeṅfo no kaṅ,
ansã na wafow ne fi.
28. Nokware mise mo se, wode nnipa
mma bone ṅhĩnā nė abususem ṅhĩnā a
wobekã no befiri woṅ;
29. na nea obekã abususem atia Hoṅ-
hom kroṅkroṅ no, onnyã fafiri da, na dā
afobu da no so.
30. Efise wokãe se: Owo hoṅhom-fĩ. ṅ.22.

(ṅ.31—35. Mat.12,46—50. Luk. 8,19—21.)

31. Enna ne nã nė ne nuanom ba begyina
mfikyiri soma koo ne ṅkyeṅ kofree no.
32. Na ṅkũrofoku tete no hõ. Na wose
no se: Fẅe, wo nã nė wo nuanom fẅe-
fẅe wo mfikyiri.
33. Na obuaa woṅ se: Hena ne me nã
ana me nuanom?
34. Na otẅaa n'ani fẅee woṅ a wotete
no hõ no hyiae se: Fẅe, me nã nė me
nuanom ni!
35. Nȧ obiara a obeye nea Onyaṅkõpoṅ
pe no, ono ara ne me nua nė me nuawa
nė me nã.

## Ti 4.

(ṅ.1—20. Mat.13,1—23. Luk.8,4—15.)

Na ofii ase kyerekyeree bio mpoano; na
ṅkũrofoku pī hyia baa ne ṅkyeṅ, na enti
okoo bonto mu kotrãa ase epo ani; na
ṅkũrofoku no ṅhĩnā wo mpoano [wo] fam.

2. Na o̱kyere̱kyere̱e̱-wo̱ṅ nne̱e̱ma pī
mmebu mu, na osee wo̱ṅ ne kyere̱ no
mu se̱:
3. Múntie: Fw̃e̱, ogufo fii adi kogui.
4. Na e̱bae se̱ o̱regu no, ebi koguu
kwaṅkye̱ṅ; na w̃im nnõma bae be̱soso̱e.
5. Na ebi koguu abo so nea enni do̱te
pī; na nte̱m ara na efifii, nà do̱te no mu
nno̱ ntia;
6. na ow̃ia fii no, ekisãe, na se̱ enni
ntini nti, ewui.
7. Na ebi koguu nso̱e mu; na nso̱e no
nyiṅi, na emĩaa no, na ansow aba.
8. Na ebi koguu asase pa mu; na
e̱sow aba a enyiṅi na e̱tĕre̱e na e̱sowe,
ebi aduasã, ebi aduosĩa, ebi o̱ha.
9. Na osee se̱: Nea o̱wo̱ asõ betie no,
mã ontie!
10. Na e̱kaa o̱no ṅkõ no, wo̱ṅ a wo̱wo̱
no hõ nè dumie̱ṅ no bisaa no be̱ no ase.
11. Na osee wo̱ṅ se̱: Mo de, wo̱de amã
mo se̱ múṅhũ Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni ahintase̱m
no; na wo̱ṅ a wo̱wo̱ *akyiri de, wo̱kyere̱
wo̱ṅ ne ṅhĩnā mmebu mu; *1 Kor. 5,12.
12. *na* ohũ de wo̱ahũ, na wo̱aṅhũ, na
o̱te nso wo̱ate, na wo̱ante ase, na da bi
wo̱annaṅ wo̱ṅhõ na wo̱amfa wo̱ṅ bone
amfiri wo̱ṅ. Ies. 6,9.10.
13. Na ose wo̱ṅ se̱: Munnim be̱ yi? na
ebe̱ye̱ de̱ṅ na mobehũ mme̱ ṅhĩnā?
14. Ogufo no gu ase̱m.
15. Na eyinom ne wo̱ṅ a wo̱wo̱ kwaṅ-
kye̱ṅ no: [wo̱] nea wogu ase̱m no, na
wonyã te a, nte̱m ara Satan ba na o̱beyi
ase̱m a wo̱agu no fi wo̱ṅ kõma mu.
16. Na eyinom nso ne wo̱ṅ a egu wo̱ṅ
so abo so no: wo̱ṅ a wonyã te ase̱m no
a, nte̱m ara wo̱de anigye gye,
17. na wonni ntini [wo̱] wo̱ṅ mu, na
wo̱wo̱ ho̱ mã e̱kye̱ kakra; na akyiri no,
se̱ ahõhĩa anase̱ o̱tã ba ase̱m no nti a,
nte̱m ara na e̱to wo̱ṅ hintidua.
18. Na eyinom ne wo̱ṅ a egu wo̱ṅ so
nso̱e mu no: wo̱ne wo̱ṅ a wo̱te ase̱m no,
19. na o̱bãra yi mu dadw̃eṅ-nè-haw nè
ahõnyãde nnãdã nè nne̱e̱ma a e̱kã hõ no
hõ ako̱nno̱ ko̱ mu, na emĩa ase̱m no, na
e̱nsow aba. 10,23.24.
20. Na eyinom ne wo̱ṅ a eguu wo̱ṅ so
asase pa mu no: wo̱ṅ a wo̱te ase̱m no
na wogye, na wo̱sow aba, ebi aduasã, na
ebi aduosĩa, na ebi o̱ha.

(ṅ. 21—25. Luk. 8,16—18.)

21. Na osee wo̱ṅ se̱: So wo̱de kanea ba
se̱ wo̱de besi koro ana mpa ase? e̱nyé
se̱ wo̱de besi kaneadua so? Mat. 5,15.
22. Nà biribi nni kokoam a wo̱renyi
adi, na wo̱aṅhinta biribi a e̱renna adi.
Mat. 10,26 Luk. 12,2.
23. Se̱ obi wo̱ asõ a o̱de betie a, mã ontie!
24. Na osee wo̱ṅ se̱: Móṅfw̃e̱ nea mote
no. Susukora kõ a mode susu no, wo̱de
besusu amã mo, na mo a mote no, wo̱-
be̱kã mo hõ. Mat. 7,2.
25. Nà nea o̱wo̱ no, wo̱be̱mã no; na nea
onni no, nea o̱wo̱ po wo̱begye ne nsam.
Mat. 13,12.
26. Na osee se̱: Se̱nea Onyaṅkõpo̱ṅ ahe-
nni te ni: e̱te se̱ onipa gu aba wo̱ fam,
27. na o̱da na onyaṅ anadw̃o nè aw̃ia,
na aba no fifi na enyiṅ, na onnim se̱nea
e̱ye̱e. Iak. 5,7.
28. Nà asase aṅkasa sow aba, e̱ye̱
ahabaṅ kaṅ, na afei aye̱ be̱tem, na afei
aye̱ aw̃i a abeṅ be̱tem no mu.
29. Na se̱ enyã sow aba no a, nte̱m
ara o̱soma mã wo̱de kantaṅkraṅkyĩ ko̱,
efise̱ tw̃abere no adu.

(ṅ. 30—34. Mat. 13,31.32.34. Luk. 13,18.19.)

30. Na osee se̱: De̱ṅ hõ na ye̱de Nyaṅ-
kõpo̱ṅ ahenni be̱to? anase̱ be̱ be̱ṅ na
ye̱bebu wo̱ hõ?
31. E̱te se̱ sinapi fua a wodua no fam a
e̱ye̱ aba a e̱wo̱ asase so ṅhĩnã mu ketewa;
32. na wodua a, enyiṅ, na e̱ye̱ ke̱se seṅ
faṅ ṅhĩnã, na eyiyi abã ake̱se, na w̃im
nnõma tumi trã ne ṅw̃ini ase.
33. Na mme̱ a e̱tete sẽ pĩ na o̱de kãa
ase̱m kyere̱e̱ wo̱ṅ, se̱nea wotumi tie.
34. Na waṅkwati be̱ aṅkasá aṅkyere̱
wo̱ṅ; na e̱ka wo̱ṅ ṅkõ a, o̱kyere̱ n'asũa-
fo no ne ṅhĩnã ase.

(ṅ. 35—41. Mat. 8,18.23—27. Luk. 8,22—25.)

35. Na da no ara, eduu aṅw̃ummere no,
ose wo̱ṅ se̱: Mómmã yentw̃a ṅko̱ asuo-
gya nohõã.
36. Na wogyaa ṅkũrofoku no kwaṅ no,
wo̱faa no se̱nea o̱wo̱ bonto mu no; na
abonto ṅketewa bi nso kã no hõ.
37. Na mframa ke̱se bo̱o̱ hũ; na asoro̱kye
bubu be̱fw̃ee bonto no mu, na e̱reye̱ aye̱ mã.

38. Na o̱no de, o̱wo̱ bonto no to na wada
sumĩ so. Na wonyaṅ no, na wose no se̱:
Kyere̱kyere̱fo, wuṅṅw̃eṅ se̱ ye̱reyera yi?
39. Na o̱so̱re tẽe̱tẽe̱ mframa no, na osee
po no se̱: Mũa wo ano ye̱ komm! Na
mframa no gyaee, na e̱ye̱e̱ diṅṅ.
40. Na osee wo̱ṅ se̱: E̱deṅ na moye̱
ahũfo sẽ? e̱ye̱ de̱ṅ na munni gyidi?
41. Na wosuroe ke̱se, na wosisee wo̱ṅhõ
se̱: Onipa be̱ṅ ara ni a mframa nė pò pó
tie no yi?

## Ti 5.

(ṅ.1—21. Mat.8,28—34. Luk.8,26—40.)

Na woduu po no agya Gadarafo asase so.
2. Na ofii bonto mu no, nte̱m ara na onipa
bi a o̱wo̱ hoṅhom-fĩ fi aboda mu hyiaa no;
3. o̱no na o̱de aboda mu aye̱ ne trã-
bere; na obiara ntumi mfa ṅkonsoṅ-
konsoṅ po ṅkyere no,
4. na wonyãa no mpokyere̱ nė ṅkon-
soṅkonsoṅ ṅṅui, na watetew ṅkonsoṅ-
konsoṅ no, na wabubu mpokyere̱ no mu;
na obiara ntumi ṅṅw̃udw̃o no.
5. Na dā anadw̃o nė aw̃ia o̱wo̱ aboda mu
nė mmepo̱ mu tẽe̱m, na o̱de abo bobo̱ nehõ.
6. Na ohũu Iesu fi akyirikyiri no,
otutu mmirika, na o̱be̱koto no,
7. na o̱de nnė ke̱se tẽe̱m se: E̱de̱ṅ na
me nė wo Iesu, Nyaṅkõpo̱ṅ a o̱wo̱ soro-
soro ba, wo̱ ye̱? mekã Onyaṅkõpo̱ṅ se̱
ṅhaw me! 1,24.
8. Nà wase no se̱: Wo hoṅhom-fĩ, fi
nipa no mu!
9. Na obisaa no se̱: Wo diṅ de de̱ṅ?
Na obuae se̱: Me diṅ de Legio; efise̱
ye̱ye̱ bebĕrē.
10. Na o̱sĕre̱e̱ no pī se̱ o̱mmpam no
mmfi asase no so.
11. Nso mprakoku ke̱se wo̱ bepo̱ no hõ
ho̱ redidi.
12. Na adaemone no ṅhĩnā sĕre̱e̱ no se̱:
Soma-ye̱ṅ mprako no mu na yéṅko̱ wo̱ṅ mu!
13. Na Iesu mãa wo̱ṅ kwaṅ nte̱m ara.
Na ahoṅhom-fĩ no fii adi ko̱o̱ mprako no
mu, na kuw no ṅhĩnā bo̱o̱ kirididi sĩãṅ
o̱botaṅ kũroṅkũroṅ no koguu po no mu,
nso wo̱be̱ye̱ se̱ mpennu, na wowuwui po
no mu.
14. Na wo̱ṅ a wo̱fw̃e̱ mprako no gũaṅe,
na wo̱ko̱kãe kũro nė ṅkurā no mu. Na
wofii adi se̱ wo̱ko̱fw̃e̱ dekõde a aye̱ no.
15. Na wo̱ba Iesu ṅkye̱ṅ, na wo̱behũ
daemoneni a o̱wo̱ Legio no se̱ o̱te ho̱ fura
ntama, na n'adw̃enem atew; na wosuroe.
16. Na wo̱ṅ a wohũi no kãe se̱nea e̱ye̱e̱
o̱daemoneni no nė mprako no hõ ase̱m
kyere̱e̱ wo̱ṅ.
17. Na wofii ase sĕre̱e̱ no se̱ ómfi wo̱ṅ
ahye so ṅko̱.
18. Na osii bonto no mu no, nea kaṅ
o̱ye̱ o̱daemoneni no sĕre̱e̱ no se̱ o̱be̱trã
ne ṅkye̱ṅ.
19. Na Iesu ammã no kwaṅ, na ose no
se̱: Ko̱ wo fi wo-abusũafo ṅkye̱ṅ, na
ko̱kã-wo̱ṅ nnee̱ma a Awurade aye̱ wo nė
mmo̱bo̱ a ohũu wo no.
20. Na osiim ko̱e, na o̱kofii ase kãa nnee̱-
ma ake̱se a Iesu ye̱ mãa no no wo̱ *Deka-
poli; na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ṅhĩnā ṅwoṅwã. *7,31
21. Na Iesu nam bonto no mu tw̃aa po
no baa asuogya bio no, ṅkũrofoku pī be-
hyiaa no hõ; na o̱wo̱ mpoano.

(ṅ.22—43. Mat.9,18—26. Luk.8,41—56.)

22. Na fw̃e̱, hyiadaṅ mu panyiṅ biakõ
a wo̱fre̱ no Iairo bae, na ohũu no no,
o̱fw̃e ne naṅ ase;
23. na o̱sĕre̱e̱ no pī se: Me babea regyam:
se̱ bĕra be̱fa *wo nsa gu no so, na ne hõ
'nye̱ no deṅ na ónnyã ṅkwã! *7,32.
24. Na o̱-nė no siim ko̱e; na ṅkũrofoku
pī di n'akyi, na wo̱kyeree no so.
25. Na o̱bā bi a mogya tu no mu mfri-
hyia dumieṅ,
26. na ohũu amane pī ayaresafo bebĕrē
nsam, na wafw̃ere n'ahõde ṅhĩnā, na anye̱
no yiye biara, na mmom e̱ye̱ no ke̱se:
27. o̱tee Iesu ṅkã no, o̱bae befii n'akyi
ṅkũrofoku no mu be̱kãa n'atade.
28. Nà osee se̱: Se̱ mekã n'atade ṅkõ
a, me hõ be̱ye̱ me deṅ.
29. Na nte̱m ara na ne mogya abura no
woe, na o̱tee ne hõnam mu se̱ ne yare no asã.
30. Na nte̱m ara na Iesu hũi ne mu
se̱ ahõo̱deṅ bi afi no mu no, o̱daṅ nehõ
ṅkũrofoku no mu kãe se̱: E̱hena na o̱kãa
m'atade? Luk.6,19.
31. Na asũafo no see no se̱: Wuhũ se̱
ṅkũrofoku no kyere wo so, na wuse:
hena na o̱kãa me?

32. Na o̱tw̃aa n'ani se̱ o̱behũ nea o̱ye̱e̱
ade no.
33. Na o̱bā no de suro nė ahõpopo nim
nea aye̱ wo̱ no mu no bae be̱fw̃ee n'anim,
na o̱kãa no ne nokware ṅhĩnā.
34. Na osee no se̱: O̱babea, wo gyidi
agye wo; ko̱ asomdw̃oe mu, na wo yare
no 'nnyae, na wo hõ nye̱ wo deṅ!
35. O̱da so rekasa no, ebinom fi hyia-
daṅ mu panyiṅ no fi bae besee se̱: Wo
babea no awu; e̱de̱ṅ na woda so haw
kyere̱kyere̱fo no?
36. Na nte̱m ara na Iesu tee ase̱m a
wo̱rekã no no, ose hyiadaṅ mu panyiṅ
no se̱: Nsuro, na gye di ara!
37. Na wammã obiara anni n'akyi se̱ Petro
nė Iakobo nė Iohane, Iakobo ne nua no.
38. Na odu hyiadaṅ mu panyiṅ no fi,
na o̱behũ gyegyēgye nė wo̱ṅ a wo̱resũ
na wo̱reye̱ hō pī.
39. Na o̱hye̱ṅ ho̱ no, osee wo̱ṅ se̱:
E̱de̱ṅ na moye̱ gyegyēgye na musũ?
Abofrā no *ṅwui, na o̱da. *Ioh. 11,11.
40. Na wo̱serew no. Na o̱pam wo̱ṅ ṅhĩnā
no, o̱fa abofrā no n'agya nė ne nã nė wo̱ṅ
a wo̱kã no hõ no ko̱ nea abofrā no da ho̱.
41. Na oso abofrā no nsa se no se̱:
Talita, kūmi! ase ne se̱: Ababā, *mise
wo se̱: nyaṅ! *Luk. 7,14.
42. Na nte̱m ara na ababā no so̱ree na
o̱nantee; nȧ wadi mfrihyia dumieṅ. Na
wo̱ṅ hõ dw̃iri wo̱ṅ ke̱se.
43. Na o̱băraa wo̱ṅ pī se̱ wo̱mmmã obiara
nnte yi; na o̱kãe se̱ wǿmmã no biribi nni.

## Ti 6.

(ṅ. 1—6. Mat. 13,53—58. Luk. 4,15—30.)

Na ofii ho̱ ko̱e, na o̱ko̱o̱ n'agya kũro
mu; na n'asũafo no dii n'akyi.
2. Na homeda dui no, ofii ase kyere̱-
kyere̱e hyiadaṅ mu; na nnipa pī a wo̱tee
hõ dw̃iri wo̱ṅ se: *E̱hě na oyi konyãa
nnee̱ma yi? na nyansa be̱ṅ ne nea wo̱de
amã no yi, se̱ o̱de ne nsa ye̱ sā ahõo̱denne
yi? *Ioh. 7,15.
3. E̱nyé̱ odw̃umfo no ni, Maria ba no,
Iakobo nė Iose nė Iuda nė Simon nua no?
na e̱nyé̱ ne nuabeanom na wo̱wo̱ ye̱ṅ
ṅkye̱ṅ ha yi no? Na waye̱ wo̱ṅ hintidua.
4. Na Iesu see wo̱ṅ se̱: Nĩdi mmó odi-
yifo, na gye n'agya kũrom nė n'abusũafo
mu nė ne fi ṅkõ.
5. Na wantumi anye̱ ahõo̱denne biara
wo̱ ho̱, gye se̱ o̱de ne nsa guu ayarefo
kakrā bi so saa wo̱ṅ ayare.
6. Na wo̱ṅ gye a wonnye nni nti e̱ye̱e̱
no ṅwoṅwã. Na okyiṅkyinii ṅkũro no so
hyiae na o̱kyere̱kyere̱.

(ṅ. 7—13. Mat. 10,1.9—15. Luk. 9,1—6.)

7. Na o̱fre̱e̱ dumieṅ no baa ne ṅkye̱ṅ,
na ofii ase somaa wo̱ṅ *bānu bānu, na o̱mãa
wo̱ṅ ahoṅhom-fĩ so ahõo̱deṅ. *Luk. 10,1.
8. Na o̱hye̱e̱ wo̱ṅ se̱ wo̱mmfa biribiara
nntu kwaṅ se̱ pōma ṅkõ: wo̱mmfa kotoku
ana aduaṅ ana wo̱ṅ abo̱so mu ko̱bere;
9. na wǿṅhye̱ mpaboa; na moṅṅhyé̱
ntade abieṅ abieṅ.
10. Na osee wo̱ṅ se̱: Bābiara a mobe̱-
hye̱ṅ ofi bi mu no, e̱ho̱ na móntrā ṅkodu
se̱ mobefi ho̱ ako̱.
11. Na wo̱ṅ a wo̱rennye mo na wo̱rentie
mo ase̱m no, se̱ mufi ho̱ reko̱ a, mompōro-
pōro mo naṅase mfutuma nni wo̱ṅ adanse.
Nokware mise mo se̱, atemmuda no e̱be̱-
fanim Sodom nė Gomora aseṅ kũro no.
12. Na wo̱ko̱e ko̱kãe se̱ wo̱nsakra wo̱ṅ
adw̃ene.
13. Na wotutu adaemone bebĕrē, na
wo̱de *ṅṅo sraa ayarefo pī saa wo̱ṅ a-
yare. *Iak. 5,14.15.

(ṅ. 14—29. Mat. 14,1—12. Luk. 9,7—9; 3,19.20.)

14. Na o̱hene Herode tee, (nȧ ne diṅ
atĕre̱w,) na osee se̱: Iohane a o̱bo̱o̱ asu
no anyaṅ afi awufo mu, na eyi nti na
ahõo̱denne yi ye̱ no mu adw̃uma.
15. Na ebinom se: E̱ye̱ Elia; na ebi-
nom se: E̱ye̱ odiyifo anase̱ o̱te se̱ adi-
yifo no mu biakõ.
16. Na Herode tee no, o̱kãe se̱: Iohane
a mitw̃aa ne ti no ni, o̱no na wanyaṅ
afi awufo mu.
17. Nȧ o̱no Herode asoma abeso Iohane
mu na wakyere no ato afiase ne nua
Filipo yere Herodia nti, se̱ waware no.
18. Nȧ Iohane ase Herode se: Wunni hõ
kwaṅ se̱ woware *wo nua yere. *3 Mos. 18,16.
19. Na Herodia de no hye̱e̱ ne yam,
na o̱pe̱ se̱ okum no, na ontumi.
20. Nȧ Herode suro Iohane, nȧ onim
no se̱ o̱ye̱ o̱barima trēnē nė kroṅkroṅ;

na obu no, na otie no a o̱ye̱ nne̱e̱ma pī, na o̱de fe̱w tie no.

21. Na da a e̱se̱ dui a Herode dii n'awoda na o̱tow poṅ mãa n'atitiri nė n'asafohene nė Galilea mpanyimfo,

22. na Herodia no ara babea bae be̱sawe, na o̱so̱o̱ Herode nė wo̱ṅ a wo̱-nė no te adidii no ani no: o̱hene see ababã no se̱: Bisa me biribiara a wope̱, na me̱mã wo.

23. Na o̱kãa no ntam se̱: Ade biara a wobebisa me no, me̱mã wo de-akosi m'ahenni fã! Est.5,3.6.

24. Na ofii adi kosee ne nã se̱: De̱ṅ na mė́ṅkobisa? Na o̱kãe se̱: Iohane suboni ti!

25. Na nte̱m ara o̱ye̱e̱ nehõ hare baa o̱hene ṅkye̱ṅ bebisaa no se̱: Mepe̱ se̱ wode Iohane suboni ti to tafõroboto mu mã me mprempreṅ.

26. Na e̱ye̱e̱ o̱hene yaw pī, na ne ntam nė wo̱ṅ a wo̱-nė no te adidii no nti o̱mpe̱ se̱ o̱kãme no.

27. Na nte̱m ara o̱hene somaa o̱brafo hyee se̱ wó̱mfa ne ti mmĕra.

28. Na o̱ko̱e kotw̆aa ne ti afiase ho̱ na o̱de ne ti too tafõroboto mu bae, na o̱de mãa ababã no; na ababã no de ko̱mãa ne nã.

29. Na n'asũafo tee no, wo̱bae be̱faa n'akonsiṅ, na wo̱de ko̱too o̱boda bi mu.

30. Na asomafo no boaboa wo̱ṅhõ ano ba Iesu ṅkye̱ṅ, na wo̱be̱kãa no ne ṅhīnã nė nea wo̱ye̱e nė nea wo̱kyere̱kyere̱e̱. Luk.9,10.

31. Na osee wo̱ṅ se̱: Moaṅkasa mommĕra mme̱sĕṅ ṅko̱ sareso fã bãbi, na moṅko̱home kakra. Nȧ wo̱ṅ a wo̱bae nė wo̱ṅ a wo̱ko̱e ye̱ pī, na wonnyã adagye nnidi po.

(ṅ.32-44. Mat.14,13 21. Luk.9,11-17. Ioh.6,1—13.)

32. Na wosiim nam bonto mu ko̱o̱ sareso fã bãbi.

33. Na ṅkŭrofo aku-aku no hũu wo̱ṅ se̱ wo̱reko̱, na pī hũu no; na wo̱nam fam fi ṅkŭro no ṅhīnã mu tutuu mmirika ko̱o̱ ho̱, na wotw̆aa wo̱ṅ hõ, na wo̱boaboaa wo̱ṅhõ ano baa ne ṅkye̱ṅ.

34. Na Iesu sii fam no, ohũu ṅkŭrofoku pī, na ne *yam hyehyee no mãã wo̱ṅ se̱ wo̱te se̱ ṅṅuaṅ a wonni fw̆e̱fo; na ofii ase kyere̱kyere̱e̱ wo̱ṅ nne̱e̱ma pī. *Mat.9,36.

35. Na adekyĕe ye̱ aw̆ie mu-tw̆a no, n'asũafo no baa ne ṅkye̱ṅ besee se̱: E̱ha ye̱ sareso, na adekyĕe ye̱ aw̆ie mu-tw̆a; 8,1—9.

36. gyã wo̱ṅ kwaṅ na wó̱ṅko̱ ṅkurã nė ṅkŭro a atw̆a hõ ahyia mu ṅko̱to̱ abodõ; nȧ wonní biribi a wodi.

37. Na obuae see wo̱ṅ se̱: Mo ara mómmã wo̱ṅ biribi nni! Na wose no se̱: Yė́ṅko̱ ṅko̱toto̱ denare ahannu abodõ na ye̱mfa mmã wonni ana?

38. Na ose wo̱ṅ se̱: Abodõ ahẽ na mowo̱? mó̱ṅko̱ ṅko̱fw̆e̱! Na wo̱kohũi no, wose: Anum nė mpatã abieṅ.

39. Na o̱hye̱e̱ wo̱ṅ se̱ wó̱mmã wo̱ṅ ṅhīnã ntrãtrã ase aku-aku, sare momono no so.

40. Na wo̱trãtrãa ase aku-aku, o̱ha o̱ha nė aduonum aduonum.

41. Na o̱faa abodõ anum nė mpatã abieṅ no, na *o̱fw̆e̱e̱ o̱soro hyiraa so, na obubuu abodõ no, na o̱de mãa n'asũafo nó se̱ wó̱mfa ntoto wo̱ṅ anim; na o̱kyekye̱e̱ mpatã abieṅ no mu mãa wo̱ṅ ṅhīnã. *7,34.

42. Na wo̱ṅ ṅhīnã didii na wo̱mēmēe;

43. na wo̱tasee mproprowa ṅkyere̱ṅkye̱ dumieṅ mãmã, nė mpatã no nso bi.

44. Na wo̱ṅ a edii abodõ no ano si mmarima mpemnum.

(ṅ.45—56. Mat.14,22—36. Ioh.6,15—21.)

45. Na nte̱m ara na opĭapĭaa n'asũafo no se̱ wó̱ṅko̱ obonto mu, na wonni n'anim ṅko̱ asuogya nohõã Betsaida fãm, na ónnyã ṅkŭrofoku no kwaṅ ansã.

46. Na o̱mã wo̱ko̱e no, o̱ko̱o̱ bepo̱ so mpaebo̱.

47. Na eduu aṅw̆ummere no, obonto no wo̱ po mfinimfini, na o̱no ṅkõ wo̱ fam.

48. Na ohũu wo̱ṅ se̱ wo̱rebere̱ ahare mu; nȧ mframa hyiaa wo̱ṅ. Na e̱be̱ye̱ anadw̆o dasu a e̱to so anaṅ mu no, o̱nam po ani ba wo̱ṅ ṅkye̱ṅ, na o̱pe̱ atw̆a wo̱ṅ hõ.

49. Na wohũu no se̱ o̱nam po ani no, wosusui se̱ e̱ye̱ o̱samaṅ, na wo̱tĕe̱tĕe̱em;

50. nȧ wo̱ṅ ṅhīnã hũu no, na wo̱ṅ bo tui. Na nte̱m ara o̱-nė wo̱ṅ kasae, na ose wo̱ṅ se̱: Mómmã mo bo nto̱ mo yam: e̱ye̱ me; munnsuro!

51. Na o̱ko̱o̱ wo̱ṅ ṅkye̱ṅ obonto no mu, na *mframa no gyaee. Na wo̱ṅ hõ dw̆iri wo̱ṅ pī boroo so [wo̱] wo̱ṅ mu, na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ṅwoṅwã. *4,39.

52. Nȧ wo̱aṅhũ abodõ no hõ nyansa; na wo̱ṅ kõma apĭrim.

53. Na wotw̆ae no, woduu Genesaret asase so, na wosii fam.

54. Na wofii bonto no mu no, nte̱m ara na wohũu no,

55. na wo̱de mmirika kokyinii ṅkũro a atw̃a hõ ahyia ṅhĩnā mu, na wofii ase soaa wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ nye, ke̱te̱ so, de baa bābiara a wo̱tee se̱ o̱wo̱ no.

56. Na bābiara a o̱ko̱o̱ ṅkũro anase̱ amampo̱ṅ anase̱ ṅkurā mu no, wo̱de ayarefo be̱totoo gũa so, na wo̱sẽre̱e̱ no se̱ ómmā *wo̱ṅkā n'atade ano ṅṅw̃ow ṅkõ; na dodo a wo̱kãa no no, wo̱ṅ hõ ye̱e̱ yiye. * 5,27.28.

## Ti 7.

(ṅ. 1—23. Mat. 15,1—20.)

Na Farisifo nė kyere̱wfo bi a wofi Ierusalem bae behyiaa ne ṅkye̱ṅ.

2. Na wohũu n'asũafo bi se̱ wo̱de nsahunu, e̱ne se̱ nsa a wo̱aṅhohoro, di abodõ no, wonũnũu wo̱ṅ. Luk. 11,38.

3. (Nȧ Farisifo nė Iudafo ṅhĩnā, se̱ wo̱aṅhohoro wo̱ṅ nsa yiye a, wonnidi, na wokura mpanyimfo atetese̱m mu;

4. na se̱ wofi gũa so ba na wo̱aṅhohoro wo̱ṅhõ a, wonnidi; na nne̱e̱ma pĩ kekā hõ a wogyee se̱ wo̱bekura mu, ṅkũruwa nė mpo̱re nė ko̱berese̱ṅ nė adidi-hõ-nnae hõ hohoro.)

5. E̱nna Farisifo nė kyere̱wfo no bisa no se̱: E̱de̱ṅ nti na wo asũafo no mfá mpanyimfo atetese̱m so na wo̱ṅhohoro wo̱ṅ nsa ansā na wodidi yi?

6. Na obuae see wo̱ṅ se̱: *Iesaia hye̱e̱ mo nyãtw̃omfo hõ ṅko̱m yiye, se̱nea wo̱akyere̱w se: "O̱maṅ yi de wo̱ṅ anofafa di me nĩ, na wo̱ṅ kõma de, atw̃ẽ afi me hõ ako̱ akyirikyiri. *Ies. 29,13.

7. Na wo̱so̱re me kwa, na wo̱kyere̱kyere̱ nse̱m a nnipa ahyehye̱."

8. Nȧ moagyaw Onyaṅkõpo̱ṅ ahye̱de kura nnipa atetese̱m mu, mpo̱re nė ṅkũruwa hõ hohoro, nė nne̱e̱ma pĩ a e̱kekā hõ a e̱te se̱ yi na moye̱.

9. Na osee wo̱ṅ se̱: Mopa Onyaṅkõpo̱ṅ ahye̱de yiye *na* moadi mo atetese̱m so.

10. Na *Mose kāe se̱: "Di wo agya nė wo nā nĩ," nė: "nea o̱dome n'agya anase̱ ne nā no, owu na mā oṅwu." *2 Mos. 20,12; 21,17.

11. Na mo de, muse: Se̱ onipa bi se n'agya anase̱ ne nā se̱: Korban (e̱ne se̱ aye̱ye̱de) ne ade a aṅkā wode benyā me hõ mfaso no a, —

12. na mommá o̱nye̱ biribi mmā n'agya anase̱ ne nā bio,

13. na mode mo atetese̱m a mode bae no mmá Onyaṅkõpo̱ṅ ase̱m ntim; na nne̱e̱ma a e̱te se̱ yinom pĩ na moye̱.

14. Na o̱fre̱e̱ ṅkũrofoku no ṅhĩnā baa ne ṅkye̱ṅ see wo̱ṅ se̱: Mo ṅhĩnā muntie, na monte ase.

15. Biribiara nni nipa hõ a e̱ko̱ no mu a e̱betumi *agu no hõ fĩ, na nea efi no mu ba no, e̱no na egu nipa hõ fĩ. *Asmf. 10,14.15.

16. Se̱ obi wo̱ asõ a o̱de betie a, mā ontie!

17. Na ofii ṅkũrofoku no ṅkye̱ṅ baa ofie no, n'asũafo no bisaa no be̱ no ase.

18. Na ose wo̱ṅ se̱: Mo nso monte ase se̱? muṅhũ se̱ ade biara a efi nipa hõ na e̱ko̱ no mu no ntumi ṅṅu no hõ fĩ?

19. efise̱ e̱ṅkó̱ ne kõmam, na e̱ko̱ yafunum, na efi adi gu duasee mu tew aduaṅ ṅhĩnā hõ.

20. Na osee se̱: Nea efi nipa mu ba no, e̱no na egu nipa hõ fĩ.

21. Nȧ ne mu, e̱ne nnipa kõmam, na adw̃emmone fi ba, ayerefase̱m, aguamānse̱m, awudise̱m,

22. aw̃ifose̱m, aniberese̱m, amumo̱ye̱, nsisi, ahofw̃i, aniwabone, abususe̱m, ahantaṅ, ṅkwaseaese̱m.

23. Nnebone yi ṅhĩnā fi mu na e̱ba, na egu nipa hõ fĩ.

(ṅ. 24—30. Mat. 15,21—28.)

24. Na o̱so̱re fii ho̱ ko̱o̱ Tiro nė Sidon fãm. Na o̱ko̱o̱ ofi bi mu, na o̱mpé̱ se̱ obiara te; nanso ontumi ṅhinta.

25. Nȧ o̱bā bi a ne babea wo̱ hoṅhom-fĩ ate ne ṅkã, na o̱bae be̱fw̃ee ne naṅ ase;

26. (nso o̱bā no ye̱ Helani na n'awo mu o̱ye̱ Siro-foinĩkeni;) na o̱sẽre̱e̱ no se̱ óntu daemone no mfi ne babea mu.

27. Na Iesu see no se̱: Mã mma mmẽ ansā; nȧ e̱nyé̱ fe̱ se̱ wo̱fa mma aduaṅ tow mā akrãmaṅ-mma.

28. Na obuae na ose no se̱: E̱wom, Awurade; nȧ o̱po̱ṅ ase akrãmaṅ-mma nso di mmofrā no mproprowa bi!

29. Na osee no se̱: Ase̱m yi nti ko̱; o̱daemone no afi wo babea no mu!

30. Na o̱ko̱o̱ ne fi no, o̱kohũi se̱ o̱daemone no afi adi, na ne babea no da mpa so.

31. Na ofii Tiro nė Sidon ahye so bio baa Galilea po hõ faa Dekapoli ahye so.
Mat. 15,29—31.

32. Na wo̱de ositifo a o̱po dodo bĕre̱ no na wo̱sĕre̱ no se̱ ómfa ne *nsa nto no so. *5,23.

33. Na o̱faa no fii ṅkŭrofoku no mu ko̱o̱ ṅkye̱ṅ de ne nsatea hyehye̱e̱ n'asõm, na *o̱too ntasu de kãa ne te̱kre̱ma, *8,23.

34. na *o̱fw̆e̱e̱ o̱soro guu ahome, na ose no se̱: Hefata! e̱ne se̱: bue! *6,41. Ioh. 11,41.

35. Na nte̱m ara na n'asõ buei, na ne te̱kre̱ma hãma no sãṅe, na o̱kasa yiye.

36. Na o̱bãraa wo̱ṅ se̱ wo̱ṅṅkã ṅṅkyere̱ obiara; nso o̱bãraa wo̱ṅ dodo mmom na wo̱kã no dodo. 1,43—45.

37. Na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ahõdw̆iri boroo so, na wose: Waye̱ ade ṅhĩnā yiye; o̱mã asitifo te ase̱m, na o̱mã mmumu kasa!

## Ti 8.

(ṅ. 1—10. Mat. 15,32—39.)

Nna no mu no, ṅkŭrofoku no dō̱sõ na wonni biribi a wodi no, Iesu fre̱e̱ n'asŭafo bae see wo̱ṅ se̱:

2. Me yam hyehye me mã ṅkŭrofoku yi, efise̱ wo̱atrã me ṅkye̱ṅ atoa so nnansã ni, na wonni biribi a wodi. 6,34—44.

3. Na se̱ migyā wo̱ṅ kwaṅ mã wodi mmuada ko̱ fie a, wo̱be̱toto̱ piti o̱kwaṅ mu; nȧ wo̱ṅ mu binom fi akyirikyiri na e̱bae.

4. Na n'asŭafo no buaa no se̱: E̱hĕ fã na obi betumi amã eyinom abodō a wo̱bedi amĕ sareso ha?

5. Na obisaa wo̱ṅ se̱: Abodō ahĕ na mowo̱? Na wose: Asoṅ.

6. Na o̱hye̱e̱ ṅkŭrofoku no se̱ wó̱ntrãtrã fam. Na o̱faa abodō asoṅ no daa ase bubui, na o̱de mãa n'asŭafo no se̱ wó̱mfa ntoto wo̱ṅ anim; na wo̱de totoo ṅkŭrofoku no anim.

7. Na wo̱wo̱ mpatā kakrā bi; na ohyiraa so kãe se̱ wó̱mfa ntoto wo̱ṅ anim nso.

8. Na wodii mĕe; na wo̱tasee mpro-prowa a e̱kae no ṅkyere̱ṅkye̱ asoṅ.

9. Na wo̱ṅ a wodii no be̱ye̱ se̱ mpem-naṅ. Na ogyaa wo̱ṅ kwaṅ.

10. Na nte̱m ara o̱-nė n'asŭafo no sii bonto mu, na o̱baa Dalmanuta fãm.

(ṅ. 11—21. Mat. 16,1—12.)

11. Na Farisifo no fi bae, na wofii ase bisabisaa no nse̱m fw̆efw̆e̱e̱ ne ṅkye̱ṅ se̱ṅkyere̱ne fi soro so̱o̱ no fw̆ee.

12. Na oguu ahome ne hoṅhom mu se: E̱de̱ṅ na nne̱-mma yi fw̆efw̆e̱ se̱ṅkyere̱ne yi? nokware mise mo se̱: wo̱remfa se̱ṅ-kyere̱ne mmã nne̱-mma yi.

13. Na ogyaw wo̱ṅ sii bonto mu bio ko̱o̱ asuogya nohõã.

14. Na wo̱ṅ w̆ere̱ fii se̱ wo̱fa abodō, na wonni biribi wo̱ṅ ṅkye̱ṅ obonto no mu, se̱ abodō biakō pe̱.

15. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Móṅfw̆e̱, móṅfw̆e̱ mohõ yiye *Farisifo mmo̱kaw nė †Herode mmo̱kaw hõ! *Luk. 12,1. †Mark. 3,6.

16. Na wosusu sisee wo̱ṅhõ se̱: Se̱ yenni abodō ntia!

17. Na Iesu hŭi no, ose wo̱ṅ se̱: E̱de̱ṅ na mususu se̱ munni abodō? *munnyã ṅhŭi na montee ase e̱? mo kõma da so apĭrim? *6,52.

18. Mowo̱ ani na muṅhú, na mowo̱ asõ na monté, na moṅkae yi?

19. Mibubuu abodō anum no memãa mpem-num no, mproprowa ṅkyere̱ṅkye̱ mã ahĕ na motasee? Wose no se̱: Dumieṅ. 6,41—44.

20. Na mibubuu asoṅ no memãa mpem-naṅ no, mproprowa ṅkyere̱ṅkye̱ mã ahĕ na motasee? Na wose: Asoṅ. ṅ. 6—9.

21. Na osee wo̱ṅ se̱: E̱ye̱ de̱ṅ na monte ase yi?

22. Na oduu Betsaida. Na wo̱de nifurae-fo bi bĕre̱ no, na wo̱sĕre̱ no se̱ *ónso no mu. *6,56.

23. Na osoo nifuraefo no nsa de no fii kŭro no mu, na o̱too ntasu guu n'ani so de ne nsa guu no so bisaa no se̱ ohŭ ade ana? 7,32.33. Ioh. 9,6.

24. Na o̱mãa n'ani so se: Mihŭ nnipa te se̱ nnua nennam.

25. Afei o̱de ne nsa guu n'ani so bio, na o̱mã o̱mãa n'ani so; na ne hõ saṅe, na ohŭu ne ṅhĩnā haṅṅ.

26. Na o̱mã o̱ko̱o̱ ne fi se: Ṅko̱ kŭro no mu, nanso *ṅkã ṅkyere̱ obiara kŭro no mu. *7,36.

(ṅ. 27—ti 9,1. Mat. 16,13—28. Luk. 9,18—27.)

27. Na Iesu nė n'asŭafo no fii adi ko̱o̱ Kaesarēa Filipi ṅkŭro mu. Na o̱kwaṅ mu no obisaa n'asŭafo no se̱: Nnipa kã se̱ mene hena?

28. Na wobuae se̱: Iohane suboni; na ebinom se: Elia; na ebinom se: adiyifo no mu biakõ. 6,15.

29. Na ose wo̱ṅ se̱: Na mo de, musemene hena? Na Petro rebua se no se̱: Wone Kristo no.

30. Na o̱bãraa wo̱ṅ se̱ wo̱ṅṅkã ne hõ ase̱m ṅṅkyere̱ obiara. 9,9.

31. Na ofii ase kyere̱kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱nea e̱se̱ se̱ onipa ba no behũ amane pī, na mpanyimfo nė aso̱fo-mpanyiṅ nė kyere̱wfo no apa no, na wo̱akum no, na ne nnansã so waso̱re;

32. na o̱kãa ase̱m no pefẽ. Na Petro faa no fii ase kãa n'anim.

33. Na o̱daṅ nehõ fw̃e̱e̱ n'asũafo no kãa Petro anim se: Fi me so, Satan, se̱ wuṅṅw̃eṅ Nyaṅkõpo̱ṅ de, na nnipa de na wudw̃eṅ.

34. Na o̱fre̱e̱ ṅkũrofoku no nė n'asũafo no bae see wo̱ṅ se̱: Obiara a o̱pe̱ se̱ odi m'akyi no, mã o̱mpa nehõ akyi, na o̱mfa n'ase̱ṅdua, na onni m'akyi.

35. Nȧ obiara a o̱pe̱ se̱ ogye ne kãra no, e̱befi ne nsa; na nea ne kãra befi ne nsa me nė ase̱mpa no nti no, o̱begye no. Mat.10,39.

36. Nȧ se̱ onipa nyã w̃iase ṅhĩnā na o̱fw̃ere ne kãra a, mfaso be̱ṅ na o̱benyã?

37. anase̱ de̱ṅ na onipa be̱mã de asene ne kãra?

38. Na obiara a n'ani bewu me nė me nse̱m hõ, nne̱-mma awarese̱efo nė nnebone-ye̱fo yi mu no, o̱no nso hõ na e̱beye̱ onipa ba no aniwu e̱da a o̱de n'agya anuonyam na o̱-nė abo̱fo kroṅkroṅ no be̱ba no. Mat.10,38.

## Ti 9.

Na osee wo̱ṅ se̱: Nokware mise mo se̱, wo̱ṅ a wogyina ha mu binom wo̱ ho̱ a wo̱reṅkã owu ṅfw̃e̱ de-be̱ko̱ akosi se̱ wo̱behũ Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni se̱ e̱de tumi reba ansã.

(ṅ. 2—13. Mat.17,1—13. Luk.9,28—36.)

2. Na e̱no akyi nnansĩa no Iesu fa Petro nė Iakobo nė Iohane, na o̱de wo̱ṅ ṅkõ ko̱ bepo̱ tenteṅ bi so fã bãbi. Na o̱sakrae wo̱ṅ anim,

3. na n'atade hãraṅ fitafitã se̱ nsukyere̱ma, na asase so o̱tansifo bi ntumi ṅhoa no sa.

4. Na Elia nė Mose yii wo̱ṅhõ adi kyere̱e̱ wo̱ṅ, na wo̱-nė Iesu be̱kasae.

5. Na Petro rebua se Iesu se̱: Rabbi, eye mã yeṅ se̱ ye̱trã ha, na mã ye̱mmo̱ asese abie̱sã, wo de biakõ, na Mose de biakõ, na Elia de biakõ.

6. Nȧ onnim nea o̱rekã; nȧ wosuro sê̱.

7. Na omunuṅkum bi bae be̱kataa wo̱ṅ so, na e̱né bi fi munuṅkum no mu se: *Oyi ne me do̱-ba; o̱no na muntie no! *1,11. 2Pet.1,17.

8. Na amonom ho̱ ara, wotw̃itw̃aa wo̱ṅ ani no, wo̱aṅhũ obiara bio se̱ Iesu ṅkõ nė wo̱ṅ.

9. Na wo̱resĩãṅ bepo̱ no no, o̱bãraa wo̱ṅ se̱ wo̱ṅṅkã nea wohũi no ṅṅkyere̱ obiara, gye se̱ onipa ba no aso̱re afi awufo mu ansã. 8,30.

10. Na wo̱mãa ase̱m no kaa wo̱ṅ tirim, na wobisabisaa wo̱ṅhõ se̱ awufo mu so̱re no ne de̱ṅ? —

11. Na wobisaa no se̱: Se̱ kyere̱wfo se: e̱se̱ se̱ Elia ba ansã?

12. Na obuae see wo̱ṅ se̱: *Elia ba ansã mmom na wabe̱sese̱w nne̱ema ṅhĩnā de; na nea †wo̱akyere̱w onipa ba no hõ se̱ o̱behũ amane pī na wo̱abo̱ no anyampã no e̱? *Mal.3,23. †Ies.53,3.

13. Na *mise mo se̱: Elia aba dedaw, na wo̱aye̱ no nea wo̱pe̱ ṅhĩnā, se̱nea †wo̱akyere̱w no hõ no. *Mat.11,14. †1 Ah.19,2.10.

(ṅ.14—29. Mat.17,14—21. Luk.9,37—42.)

14. Na oduu asũafo no ṅkye̱ṅ no, ohũu ṅkũrofoku pī [wo̱] wo̱ṅ hõ nė kyere̱wfo se̱ wo̱-nė wo̱ṅ bisabisa wo̱ṅhõ nse̱m.

15. Na nte̱m ara a ṅkũrofoku no ṅhĩnā hũu no no, wo̱ṅ hõ dw̃iri wo̱ṅ, na wo̱de mmirika bae bekyiaa no.

16. Na obisaa kyere̱wfo no se: De̱ṅ ase̱m na mo nė wo̱ṅ bisabisa mohõ?

17. Na ṅkũrofoku no mu biakõ buae se̱: Kyere̱kyere̱fo, mede me babaniṅ a o̱wo̱ hoṅhom mumu mebẽre̱e̱ wo;

18. na bãbiara a eso no mu no, e̱tw̃ẽ no, na n'ano po ahuru, na o̱tw̃ere ne sẽ, na o̱fo̱ṅ. Na misee wo asũafo se̱ wóntu no, na wo̱antumi.

19. Na o̱rebua no se̱: O nne̱-mma a wonni gyidi! méntrã mo ṅkye̱ṅ ṅkodu dabe̱ṅ? méṅhye̱ mehõ de̱ṅ menso mo mu ṅkodu dabe̱ṅ? mómfa no mmẽre̱ me!

20. Na wo̱de no bĕre̱e̱ no. Na ohũu no no, nte̱m ara na hoṅhom no tw̆ẽtw̆ẽe no, na o̱fw̆ee ase, na opirepirewe, na n'ano po ahuru.

21. Na obisaa n'agya se̱: Nna ahẽ ni a eyi ye̱e̱ no? Na ose: Efi ne mmofraase;

22. na e̱tã kã no to gya nė nsu mu se̱ e̱be̱se̱e̱ no; na se̱ wobetumi aye̱ biribi a, hũ ye̱ṅ mmo̱bo̱ na boa ye̱ṅ!

23. Na Iesu see no se̱: Se̱ wutumi gye di a: *nneе̱ma ṅhĩnã betumi aye̱ amã nea ogye di! *11,23.

24. Na nte̱m ara na abofra no agya de nusu tẽe̱e̱m se: Migye midi, Awurade, boa me gye a *minnye minni no! *Luk.17,5.

25. Na Iesu hũi se̱ ṅkũrofoku no de mmirika reba no, o̱tẽe̱tẽe̱e̱ hoṅhom-fĩ no se̱: Wo hoṅhom-fĩ nė sitifo, mehye̱ wo se̱: fi no mu, na nsaṅ ṅko̱ no mu bio!

26. Na e̱tẽe̱e̱m na e̱tw̆ẽtw̆ẽe no pĩ fii no mu. Na o̱ye̱e se̱ owufo mã nnipa pĩ nso se: wawu. 1,26.

27. Na Iesu soo ne nsa mãa no so, na o̱so̱ree.

28. Na oduu fie no, n'asũafo no bisaa no wo̱ fã se: Se̱ ye̱ṅ de ye̱antumi antu no?

29. Na osee wo̱ṅ se: Sã ade yi baṅ de, wontumi mfa biribiara so ntu no se̱ mpaebo̱ nė mmuada so.

(ṅ. 30—32. Mat. 17,22.23. Luk. 9,43—45.)

30. Na wofii ho̱nom no, wo̱kotw̆aam Galilea; na o̱mpe̱ se̱ obi te.

31. Nȧ o̱kyere̱kyere̱e̱ n'asũafo no, na osee wo̱ṅ se̱: Wo̱de onipa ba no be̱hye̱ nnipa nsa na wo̱akum no, na wokum no a, ne nnansã so o̱be̱so̱re. 8,31; 10,32—34.

32. Na *wo̱ntė ase̱m no ase, na wosuro se̱ wo̱bebisa no. *Luk. 18,34.

(ṅ. 33—50. Mat. 18,1—9. Luk. 9,46—50.)

33. Na *o̱baa Kapernaum. Na o̱wo̱ ofie no, obisaa wo̱ṅ se̱: De̱ṅ na musuu kekãe mo mu o̱kwaṅ mu no? *Mat.17,24.

34. Na womũaa wo̱ṅ ano; nȧ o̱kwaṅ mu no wo̱kekãe wo̱ṅ mu se̱ hena na o̱be̱ye̱ ke̱se.

35. Na o̱trãa ase fre̱e̱ dumieṅ no, na ose wo̱ṅ se̱: Se̱ obi pe̱ kaṅ adi a, mã onni wo̱ṅ ṅhĩnã akyi na o̱nye̱ wo̱ṅ ṅhĩnã somfo. 10,44.

36. Na o̱faa abofrã bi de no gyinaa wo̱ṅ mfinimfini, na *o̱ye̱e̱ no atũ see wo̱ṅ se̱: *10,16.

37. Obiara a o̱begye sã mmofrã yi mu biakõ me diṅ mu no, wagye me; na obiara a o̱begye me no, e̱nyė́ me na wagye me, na nea o̱somaa me no na wagye no. Mat. 10,40.

38. Na Iohane buaa no se̱: Kyere̱kyere̱fo, ye̱ahũ obi se̱ o̱de wo diṅ retu adaemone, na onni ye̱ṅ akyi; na ye̱băraa no, efise̱ onni ye̱ṅ akyi. 4 Mos. 11,27.28.

39. Na Iesu se: Mommmăra no; nȧ *obi nni ho̱ a o̱de me diṅ be̱ye̱ ahõo̱denne na o̱betumi akã me hõ ase̱mmone nte̱m *1 Kor. 12,3.

40. Nȧ nea o̱nye̱ biribi ntia ye̱ṅ no, na o̱wo̱ ye̱ṅ afã. Mat. 12,30.

41. Nȧ obiara a o̱be̱mã-mo nsu kũruwa mã anõm me diṅ mu se̱ moye̱ Kristo dea no, nokware mise mo se̱, n'akatua remmo̱ no. Mat. 10,42.

42. Na obiara a o̱be̱to ṅketewa yi a wogye me di no mu biakõ hintidua no, eye mã no mmom se̱ wo̱de w̆iyammo se̱ṅ ne ko̱ṅ mu na wo̱de no ko̱to po mu.

43. Na se̱ wo nsa to wo hintidua a, tw̆a; eye mã wo se̱ wode basiṅ be̱ko̱ ṅkwã mu, seṅ se̱ wowo̱ nsa abieṅ de be̱ko̱ amanehunukũrom, ogya a erennum da no mu, Mat. 5,30.

44. nea wo̱ṅ aboã ṅwu na ogya no nnum. Ies. 66,24.

45. Na se̱ wo naṅ to wo hintidua a, tw̆a; eye mã wo se̱ wode nansiṅ be̱ko̱ ṅkwã mu, seṅ se̱ wowo̱ naṅ abieṅ na wo̱de wo be̱to amanehunukũrom, ogya a erennum da no mu,

46. nea wo̱ṅ aboã ṅwu na ogya no nnum. ṅ. 44.

47. Na se̱ wo aniwa to wo hintidua a, tu; eye mã wo se̱ wode anikoro be̱ko̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni mu, seṅ se̱ wowo̱ aniwa abieṅ na wo̱de wo be̱to gya amanehunukũrom, Mat. 5,29.

48. nea wo̱ṅ aboã ṅwu na ogya no nnum. ṅ. 44.46.

49. Na wo̱de ogya be̱hye̱ nnipa ṅhĩnã ṅkyene, na wo̱de *ṅkyene begu afo̱re ṅhĩnã mu. *3 Mos. 2,13.

50. Ṅkyene ye; na se̱ ṅkyene de̱w nte mu bio a, de̱ṅ na mode be̱to mu? Mú́nnyã ṅkyene moaṅkasa mu, na mú́nnyã asomdw̆oe [wo̱] mo mu! Mat. 5,13. Luk. 14,34. Kol. 4,6.

## Ti 10.

(n̉. 1—12. Mat. 19,1—9.)

Na osore *fii ho faa Iordan agya nohõã baa Iudea ahye so; na n̉kũrofo aku-aku nam so ba ne n̉kyen̉ bio, na senea oye dā no, okyerekyeree won̉ bio. *9,33.

2. Na Farisifo no bae bebisaa no se obarima wo hõ kwan̉ se okõ ne yere ana? wode so no afw̃e.

3. Na obuae see won̉ se: Den̉ na Mose hyee mo no?

4. Na wose: Mose mãa okwan̉ se wón̉kyerew okõ-n̉hõma mmã no na wonnyā no. 5 Mos. 24,1. Mat. 5,31.32.

5. Na Iesu buae see won̉ se: Mo kõmaden̉ nti na okyerew sā ahyede yi mãa mo;

6. na adebo mfiase no Onyan̉kõpon̉ yee won̉ obarima nė obā. 1 Mos. 1,27.

7. "Eyi nti onipa begyaw n'agya nė ne nã, na ode nehõ akobo ne yere hõ,

8. na won̉ bānu akoye hõnan̉-koro"; en'de na wonyé bānu bio, na woye hõnan̉-koro. 1 Mos. 2,24.

9. Na enti nea Onyan̉kõpon̉ de abom' no, mmã onipa nntetew mu.

10. Na owo ofie no, n'asũafo no bisaa no asem no ara hõ bio.

11. Na ose won̉ se: Obiara a obekõ ne yere na waware foforo no, wasee aware obā no hõ; Luk. 16,18.

12. na se obā nso kõ ne kunu na oware foforo a, wasee aware.

(n̉. 13—16. Mat. 19,13—15. Luk. 18,15—17.)

13. Na wode mmofrā bĕree no se ómfa ne nsa n̉kã won̉; na n'asũafo no kãa won̉ a wode won̉ bae no anim.

14. Na Iesu hũi no, anye no abodw̃o, na osee won̉ se: Mómmã mmofrā no kwan̉ na wommĕra me n̉kyen̉, na munnsiw won̉ kwan̉; nė eyinom sē na Onyan̉kõpon̉ ahenni ye won̉ dea.

15. Nokware mise mo se: obiara a orennye Onyan̉kõpon̉ ahenni se abofrā no, oren̉ko mu korā. Mat. 18,3.

16. Na oyee won̉ atū de ne nsa guu won̉ so hyiraa won̉. 9,36.

(n̉. 17—31. Mat. 19,16—30. Luk. 18,18—30.)

17. Na ofii adi koo kwan̉ so no, obi tutuu mmirika bekoto n'anim bisaa no se: Kyerekyerefo pa, den̉ na ménye na manyā dā n̉kwā?

18. Na Iesu see no se: Eden̉ na wofre me papa? obiara nyé papa gye obiakõ, one Nyan̉kõpon̉.

19. Wunim mmăra-nsem no: *"Nsee aware; nni awu; mmo kron̉; nni adansekrum; nsisi; di wo agya nė wo nã nĭ." *2 Mos. 20,12—17.

20. Na obuae see no se: Kyerekyerefo, eyinom n̉hĭnā mifi me mmofraase na midii so.

21. Na Iesu fw̃ee n'anim, na odo no, na osee no se: Aka wo ade biakõ: ko na koton̉ nea wowo n̉hĭnā, na fa mã ahĭafo, na wobenyā ademude osoro; na bĕra *befa asen̉dua di m'akyi! *8,34. Mat. 10,38.

22. Na asem no nti omunãe de aw̃ereho koe; nė owo ade bebĕrē.

23. Na Iesu dannan̉ n'ani se n'asũafo no se: Se moahũ den̉ a eye mã won̉ a wowo ade se wobeko Nyan̉kõpon̉ ahenni mu?

24. Na ne nsem no yee asũafo no ahõdw̃iri. Na Iesu rebua se won̉ bio se: Mma, se moahũ den̉ a eye mã won̉ a wode won̉hõ *to ade so se wobeko Nyan̉kõpon̉ ahenni mu! *Dw. 62,11. 1 Tim. 6,17.

25. Eye mmerew se yoma befa pāne aniwa mu sen̉ se odefo beko Nyan̉kõpon̉ ahenni mu.

26. Na eyee won̉ ahõdw̃iri boroo so, na wosisee won̉hõ se: En'de hena na wobetumi agye no n̉kwã?

27. Na Iesu fw̃ee won̉ anim se: Nnipa fãm de, entumi nye, na enyé Onyan̉kõpon̉ fãm, nė Onyan̉kõpon̉ fãm de, ade n̉hĭnā betumi aye.

28. Na Petro fii ase see no se: Fw̃e, yeagyaw ade n̉hĭnā na yeabedi wo akyi.

29. Iesu buae se: Nokware mise mo se, obi nni ho a wagyaw ofi, ana nuabarimanom, ana nuabeanom, ana agya, ana enã, ana oyere, ana mma, ana nsase, me nė asempa no nti,

30. na orennyā no mmohõ ha mpren̉ wo bere yi mu, afi nė nuabarimanom nė nuabeanom nė nãnom nė mma nė nsase, otā mu, nė w̃iase a ereba no mu dā n̉kwã.

31. Na adikan̉fo pī beka akyiri, na akyikafo abedi kan̉.

(n̉. 32—34. Mat. 20,17—19. Luk. 18,31—34.)

32. Na wonam kwan̉ so de reko Ierusalem; na Iesu di won̉ anim, na eyee won̉ ahõdw̃iri, na woredi n'akyi no na

wosuro. Na ofaa dumieṅ no bio fii ase kãa
woṅ nneema a *ebeba no so se: *9.31.
33. Fw̌e, yereko Ierusalem, na wobeyi
onipa ba no ahye asofo-mpanyiṅ nė kye-
rewfo nsa, na woabu no kumfo, na wo-
ayi no amã w̌iase amaṅamaṅ-mu-fo:
34. na woagoru no hõ, na woakã no
mpire, na woafefe ntasu agu no so, na
woakum no; na ne nnansã so wasore bio.
(ṅ. 35—45. Mat. 20,20—28.)
35. Na Sebedeo mma Iakobo nė Iohane
baa ne ṅkyeṅ se: Kyerekyerefo, yepe se
biribiara a yesĕre wo no, woye mã yeṅ.
36. Na osee woṅ se: Deṅ na mope se
mėnye memmã mo?
37. Na wosee no se: Nea mã yeṅ ne se:
mã yeṅ mu biakõ ntrã wo nifã na obiakõ
ntrã wo beṅkum, wo anuonyam mu!
38. Na Iesu see woṅ se: Munnim nea
mubisa. Mobetumi se monõm *kŭruwa a
menõm no na wode †asubo a wode bo
me asu no bo mo asu? *14,36. †Luk. 12,50.
39. Na wosee no se: Yebetumi. Na Iesu
see woṅ se: Kŭruwa a menõm no de,
*mobenõm, na asubo a wode bo me asu
no, wode bebo mo asu; *Asmf. 12,2. Adiy. 1,9.
40. na me nifã nė me beṅkum trã de,
enyė me de a mede memã, na wode bemã
woṅ a woasiesie amã woṅ.
41. Na edu no tee no, Iakobo nė Iohane
asem no anye woṅ abodw̌o.
42. Na Iesu free woṅ bae se woṅ se: Mu-
nim se woṅ a wobu woṅ se wodi w̌iase
amaṅamaṅ so no di woṅ so wura, na woṅ
mu akese no di woṅ so tumi. Luk. 22,25—27.
43. Na erenye sa wo mo mu; na obiara
a ope se obeye mo mu kese no, obeye
mo somfo; 9,35.
44. na obiara a ope se obedi mo kaṅ
no, obeye mo ṅhĩnã akoa.
45. Nȧ onipa ba no nso amma se
wónsom no, na obesome, na ode
ne kăra aye agyede amã nnipa pĩ.
(ṅ. 46—52. Mat. 20,29—34. Luk. 18,35—43.)
46. Na woduu Ieriko. Na o-nė n'asũafo
no nė ṅkŭrofoku bebĕrē refi Ieriko ako
no, Timeo ba Bartimeo, onifuraefo no, te
kwaṅkyeṅ resĕresĕre ade.
47. Na ote se eye Iesu Nasareni no, ofii
ase tẽeem se: Dawid ba Iesu, hũ me mmobo!
48. Na nnipa pĩ kãa n'anim se ómmũa
n'ano; na mmom otẽeem bebĕrebe se:
Dawid ba, hũ me mmobo!
49. Na Iesu gyinae kãe se wómfre no.
Na wofre onifuraefo no se no se: Mã wo
bo nto wo yam, sore, ofre wo!
50. Na otow ne ntama gui sore baa
Iesu ṅkyeṅ.
51. Na Iesu rebua se no se: Deṅ na
wope se mėnye wo? Na onifuraefo no
see no se: Rabbuni, se miṅhũ ade!
52. Na Iesu see no se: Ko, wo gyidi
agye wo! Na ntem ara ohũu ade, na
odii n'akyi okwaṅ no so.

## Tĭ 11.

(ṅ. 1—10. Mat. 21,1—9. Luk 19,29-38. Ioh. 12,12-16.)
Na wobeṅ Ierusalem, Betfage nė Be-
tania wo ṅnobepo hõ no, osomaa n'asũafo
no mu bānu,
2. na ose woṅ se: Móṅko kŭro a eda
mo anim no mu; na ntem ara mudu mu a,
mobehũ afũrumba a woasã no a onipa bi
ntrãa no so da: mónsãṅ no mfa no mmĕra.
3. Na se obi se mo se: Edeṅ na moye
eyi? a, munse se: Ne hõ hĭa Awurade;
na ntem ara obemã wode no aba ha. 14,14.
4. Na wokoe, na wokohũu afũrumba
no se osã opoṅ ano wo mfikyiri, ehõ
kwaṅ no so, na wosãṅ no.
5. Na woṅ a wogyina ho no mu bi see
woṅ se: Mosãṅ afũrumba no aye deṅ?
6. Na wosee woṅ senea Iesu hyee woṅ
no, na womãa woṅ kwaṅ.
7. Na wode afũrumba no bĕree Iesu, na
wode woṅ ntama guu no so; na otrãa no so.
8. Na bebĕrē de woṅ ntama sesew
okwaṅ no so, na ebinom tw̌itw̌aa nnubã
de sesew okwaṅ no so.
9. Na woṅ a wodi anim nė woṅ a wodi
akyiri tẽeem se: "Hosiana! ṅhyira ne nea
onam Awurade diṅ mu reba! Dw̌. 118,25.26.
10. ṅhyira ne yeṅ agya Dawid ahenni
a ereba no! hosiana wo sorosoro!"
(ṅ. 11-24. Mat. 21,12—22. Luk. 19,45-48.)
11. Na Iesu kohyeṅ Ierusalem nė aso-
refi. Na ofw̌ee nneema ṅhĩnã na ade reye
asã no, o-nė dumieṅ no fi koo Betania.
12. Na ade kyẽe na wofi Betania reba
no, okom dee no.

13. Na ohũu brodoma bi wo akyiri se ahabaṅ wo so no, okoo ho se ebia obehũ biribi wo so ana? na oduu hõ no, waṅhũ fŵē se ahabaṅ ṅkõ; nȧ brodoma bere nnui e.

14. Na Iesu buae see no se: Obiara renni wo so aba bio da! Na n'asũafo no tee. ṅ.20.

15. Na woduu Ierusalem. Na Iesu kohyeṅ asorefi no, ofii ase pam woṅ a wotoṅ na woto asorefi ho; na obutuu sikasesãfo apoṅ nė woṅ a wotoṅ mmõronõma ṅkoṅṅũa,

16. na wammã okwaṅ se obi nsoa ade mfa asorefi ho.

17. Na okyerekyeree see woṅ se: Woaṅkyerew se *"wobefre me fi asorefi amã amaṅamaṅ ṅhĩnã?" na mo de, †mode aye "adŵotŵafo tũ." *Ies. 56,7. †Ier. 7,11.

18. Na asofo-mpanyiṅ nė kyerewfo no tee, na wofŵefŵee senea wobesee no; nȧ wosuro no, efise ne kyere ye ṅkũrofoku no ṅhĩnã ahõdŵiri.

19. Na ade sãe no, ofii kũro mu ho.

20. Na anopatutu a woretŵam no, wohũi se brodoma no apo fi ne ntini ase. ṅ.14.

21. Na Petro kaee se no se: Rabbi, fŵe brodoma a wodomee no no apo!

22. Na Iesu rebua se no se: Múnnyã Onyaṅkõpoṅ gyidi;

23. nȧ nokware mise mo se, *obiara a obese bepo yi se: Mã wohõ so kofŵe po mu! na onnye akyinnye ne kõma mu, na obegye adi se nea ose no beye, — biribiara a obekã no, ebeye amã no. *Mat. 17,20.

24. Eyi nti mise mo se: *Ade biara a mobesẽre mo mpaebo mu no, múnnye nni se mobenyã, na ebeye amã mo. *Mat. 7,7. Ioh. 14,13.

25. Na se mugyina ho rebo mpae, na mo nė bi wo asem bi a: mómfa mfiri, na mo agya a owo soro no nso m'fa mo mfomso mfiri mo. Mat. 5,23.

26. Na se *momfá mfiri a, mo agya a owo soro no nso mfa mo mfomso mfiri mo. *Mat. 6,14.15.

(ṅ. 27—33. Mat. 21,23—27. Luk. 20,1—8.)

27. Na woba Ierusalem bio. Na onennam asorefi no, asofo-mpanyiṅ nė kyerewfo nė mpanyimfo no ba ne ṅkyeṅ,

28. na wose no se: Tumi beṅ na wode ye nneema yi? na hena na omãa wo tumi yi se ye eyinom?

29. Na Iesu buae see woṅ se: Me nso mebisa mo asem biakõ, na múmmua me, na makyere mo tumi kõ a mede meye eyinom:

30. Iohane asubo no, efi soro anase efi nnipa? múmmua me!

31. Na wosusu kekãe woṅ mu se: Se yese 'efi soro' a, obese se: en'de edeṅ nti na moannye no anni?

32. na se yese 'efi nnipa' a, — wosuroo omaṅ no; nȧ woṅ ṅhĩnã buu Iohane se oye odiyifo ampa.

33. Na wobuae se Iesu se: Yennim. Na Iesu nso buae se woṅ se: Me nso meṅkã tumi kõ a mede meye eyinom meṅkyere mo.

## Ti 12.

(ṅ. 1—12. Mat. 21,33—46. Luk. 20,9—19.)

Na ofii ase nam mmebu mu kyeree woṅ se: Onipa bi *yee bobetũro, na ogyee hõ baṅ hyiae, na otuu mu nsã-ntŵeri, na otoo mu abantenteṅ, na ode fem akuafo bi, na ogyaw ho koo bãbi. *Ies. 5,1.2.

2. Na bere no dui no, osomaa akoa koo akuafo no ṅkyeṅ se óṅkogye bobetũrom aduaba no bi akuafo no ṅkyeṅ.

3. Na wofaa no fŵee no, na womã onam nsa-nsa koe.

4. Na bio osomaa akoa foforo koo woṅ ṅkyeṅ; na ono nso wopãa no abo boboo no afe, na womã ode aniwu koe.

5. Na bio osomaa ofoforo; na ono de, wokum no; nė afoforo pĩ nso, wofŵee binom, na wokum binom.

6. Na afei owo oba biakõ nso a odo no; na akyiri no osomaa ono nso koo woṅ ṅkyeṅ se: Wobefere me ba.

7. Na akuafo no de, wosisee woṅhõ se: Oyi ne odedifo no; momměra mmã yeṅkum no, na apegyade no aye yeṅ de.

8. Na wofaa no kum no, na *wotŵẽe no fii bobetũrom ho kyenee. *Heb. 13,12.

9. Enti edeṅ na bobetũro wura no beye? Obeba abesee akuafo no, na ode bobetũro no amã afoforo.

10. Nso moṅkáṅ kyerew yi peṅ e, se "obo a abantofo apa no, eno ara na abeye tŵea tibo; Dŵ. 118,22.23.

11. Awurade na omãa eyi yee, na eye ṅwoṅwã yeṅ ani so"?

12. Na wofŵefŵee se wokyere no, na wosuroo ṅkũrofoku no; nȧ wohũi se,

be̱ a obui no, o̱de wo̱ṅ. Na wogyaw no siim ko̱e.

(ṅ.13—17. Mat.22,15—22. Luk.20,20—26.)

13. Na wo̱soma Farisifo nė *Herodefo mu bi ba ne ṅkye̱ṅ se̱ wó̱mmeyi no ase̱m mu. *3,6.

14. Na wo̱bae no, wose no se̱: Kyere̱kyere̱fo, yenim se̱ woye̱ o̱nokwafo, na womfa obiara hõ biribi; nà woṅfw̃e̱ nnipa anim, na wokyere̱kyere̱ Onyaṅkõpo̱ṅ kwaṅ nokwareso; e̱wo̱ hõ kwaṅ se̱ woyi Kaesare tow anase̱ dabi? yé̱mmã, anase̱ ye̱mmmã?

15. Na ohũu wo̱ṅ nyãtw̃om no, osee wo̱ṅ se̱: E̱de̱ṅ na moso̱ me fw̃e̱? Mómfa denare mmẽre̱ me na meṅfw̃e̱!

16. Na wo̱de bae. Na ose wo̱ṅ se̱: Hena mfonini nė kyere̱w ni? Na wosee no se̱: Kaesare dea.

17. Na Iesu buae see wo̱ṅ se̱: Mónnaṅ *Kaesare de mmã Kaesare, nė Nyaṅkõpo̱ṅ de mmã Onyaṅkõpo̱ṅ! Na ne hõ ye̱e̱ wo̱ṅ ṅwoṅwã. *Rom.13,7.

(ṅ.18—27. Mat.22,23—33. Luk.20,27—38.)

18. Na Sadukifo a wose owuso̱re nni ho̱ no baa ne ṅkye̱ṅ bebisaa no se̱:

19. Kyere̱kyere̱fo, Mose *kyere̱w mãa ye̱ṅ se̱: se̱ obi nua wu na ogyaw yere na wannyaw mma a, ne nua no ṅ'ware ne yere no, na o̱ṅwo mma mmã ne nua. *5Mos.25,5.6.

20. Nso nuanom bãsoṅ wo̱ ho̱, na nea odi kaṅ waree yere; na owui, wannyaw mma.

21. Na nea o̱to so abieṅ no waree no, na owui: na o̱no nso wannyaw mma. Na nea o̱to so abie̱sã nso sãara.

22. Na bãsoṅ no ṅhĩnã waree no, na wo̱annyaw mma. Na wo̱ṅ ṅhĩnã akyi no o̱bã no nso wui.

23. Na enti o̱so̱re mu no, se̱ wonyã so̱re a, wo̱ṅ mu hena na e̱be̱ye̱ ne yere? nà wo̱ṅ bãsoṅ no aware no.

24. Na Iesu buae see wo̱ṅ se̱: E̱nyé̱ eyi nti na mofom so, se̱ munnim kyere̱wnse̱m nė Nyaṅkõpo̱ṅ ahõo̱deṅ nso yi?

25. Nà wonyã so̱re fi awufo mu a, wo̱ṅware, nso wo̱mmã aware, na wo̱te se̱ abo̱fo wo̱ soro.

26. Na awufo hõ de, se̱ wo̱benyaṅ no, moṅkaṅe *Mose ṅhõma mu, wo̱ wura no hõ, se̱nea Onyaṅkõpo̱ṅ see no se̱: "Mene Abraham Nyaṅkõpo̱ṅ nė Isak Nyaṅkõpo̱ṅ nė Iakob Nyaṅkõpo̱ṅ" no e̱? *2Mos.3,2.6.

27. O̱nyé̱ awufo Nyaṅkõpo̱ṅ, na ateasefo Nyaṅkõpo̱ṅ. Na enti mo de, mofom so pĩ.

(ṅ.28-34. Mat.22,34—40. Luk.20,39.40; 10,25-28.)

28. Na kyere̱wfo no mu biakõ a o̱tee se̱ wogye akyinnye na ohũi se̱ wabua wo̱ṅ yiye no bae bebisaa no se̱: Mmăra-ase̱m a edi ne ṅhĩnã kaṅ ne nea e̱wo̱ hẽ?

29. Na Iesu buaa no se̱: Nea edi mmăranse̱m no ṅhĩnã kaṅ ne: *"Israel, tie, Awurade ye̱ṅ Nyaṅkõpo̱ṅ ne Awurade koro; *5Mos.6,4.5.

30. na do̱ Awurade wo Nyaṅkõpo̱ṅ fi wo kõma ṅhĩnã mu nė wo kăra ṅhĩnã mu nė wo adw̃ene ṅhĩnã mu nė wo ahõo̱deṅ ṅhĩnã mu." Eyi ne mmăra-ase̱m a edi kaṅ.

31. Na nea e̱to so abieṅ a e̱te se̱ no ne: *"Do̱ wo yo̱ṅkõ se̱ wohõ." Mmăra-ase̱m bi nni ho̱ a e̱kye̱ṅ yinom. *3Mos.19,18.

32. Na o̱kyere̱wfo no see no se̱: W̃ie̱, kyere̱kyere̱fo, woakã no nokwareso se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ye̱ biakõ na obi nni ho̱ se̱ o̱no ṅkõ;

33. na se̱ wobe̱do̱ no afi kõma ṅhĩnã nė adw̃ene ṅhĩnã nė kăra ṅhĩnã nė ahõo̱deṅ ṅhĩnã mu, na se̱ wobe̱do̱ wo yo̱ṅkõ se̱ wohõ, *seṅ o̱hye-afo̱re nė mogya-afo̱re ṅhĩnã. *1Sam.15,22.

34. Na Iesu hũi se̱ obuaa no nyansam no, osee no se̱: Wo nė Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni ntam *ṅware! — Na obi antumi ammisa no ase̱m bi bio. *Asmf.26,27—29.

(ṅ 35—37. Mat.22,41—46. Luk.20,41—44.)

35. Na Iesu rekyere̱kyere̱ aso̱refi mu no, obuae se̱: E̱deṅ na kyere̱wfo no kã se̱ Kristo ye̱ Dawid ba?

36. Nà *Dawid aṅkasa nam †Hoṅhom kroṅkroṅ mu kãe se̱: "Awurade see me wura se̱: trã me nifã fa kosi se̱ mede wo atamfo me̱ye̱ wo naṅ ntiaso!" *Dw.110,1. †2Sam.23,2.

37. E̱n'de Dawid aṅkasa fre̱ no wura; na efi hẽ na o̱ye̱ ne ba? Na ṅkŭrofo pĩ no ara de fe̱w tiee no.

(ṅ.38—40 Mat.23. Luk.20,45—47.)

38. Na osee wo̱ṅ ne kyere̱ mu se̱: Móṅfw̃e̱ yiye wo̱ kyere̱wfonom a wo̱pe̱ ntade tenteṅ mu nante nė gũa so ṅkyia

39. nė mpanyiṅ-ṅkoṅṅũa hyia-adaṅ mu nė mpanyiṅ-trãbea adidii ase hõ;

40. wo̱ṅ na wo̱mene akunafo adaṅ na wo̱bo̱ mpae tenteṅ kyere̱; wo̱ṅ ara na wo̱benyã afobu a e̱boro so.

(ṅ. 41—44. Luk. 21,1—4.)
41. Na Iesu ko̱trāa *tō-adaka nten-
teṅso no, ofw̃e̱e se̱nea ṅkūrofo no de
sika regu tō-adaka no mu; na adefo pī
de bebĕrē beguu mu. *2 Ah. 12,10.
42. Na o̱bā kunafo hĭani bi bae, na o̱de
ko̱bere abieṅ a e̱beye̱ niwodu beguu mu.
43. Na o̱fre̱e̱ n'asūafo no bae see wo̱ṅ
se̱: Nokware mise mo se̱: okunafo hĭani
yi de pī abegu mu seṅ wo̱ṅ a wo̱de bi
beguu tō-adaka no mu ṅhĭnā.
44. Na wo̱ṅ ṅhĭnā fi nea wo̱wo̱ na aboro
wo̱ṅ so no mu na wo̱de bi abegu mu; na
oyi de, ofi ne hĭa mu de nea o̱wo̱ ṅhĭnā,
n'asetrā ṅhĭnā, na o̱de abegu mu. 2 Kor. 8,12.

## Tī 13.

(Mat. 24. Luk. 21,5—36.)
Na o̱refi aso̱refi ho̱ no, n'asūafo no mu
biakō se no se̱: Kyere̱kyere̱fo, fw̃e̱ abo
biakō nė abaṅ biakō!
2. Na Iesu buae see no se̱: Woahū
abaṅ ake̱se yi? wo̱rennyaw o̱bo o̱bo so a
wo̱reṅṅw̃iri ṅṅu fam.
3. Na o̱te ṅṅobepo̱ so aso̱refi ntenteṅso
no, Petro nė Iakobo nė Iohane nė An-
drea bisaa no [wo̱] fā se̱:
4. Kyere̱ yeṅ dakō a eyinom be̱ye̱, na eyi-
nom ṅhĭnā rebe̱bam' a, seṅkyere̱ne ne deṅ?
5. Na Iesu buaa wo̱ṅ fii ase kāe se̱:
Móṅfw̃e̱ na obi annādā mo;
6. nà nnipa bebĕrē be̱ba me diṅ so
se: mene no, na wo̱abe̱dādā pī.
7. Na se̱ mote kō nė akōse̱m a, mom-
mmā mo bo nntu; nà etw̃a se̱ e̱ba, na
aw̃iei no nnyā nnui e̱.
8. Na o̱maṅ beso̱re o̱maṅ so nė ahe-
nni ahenni so, na asasewoso be̱ba mmea-
mmea, na o̱ko̱m nė sakasaka be̱ba. Eyi-
nom ne awokō-yaw asefi.
(ṅ. 9—13. Mat. 10,17—22. Luk. 21,12—17.)
9. Na mo de, móṅfw̃e̱ mohō so; nà
wo̱beyi mo ako̱ mpanyimfo gūam', na
wo̱afw̃e-mo hyia-adaṅ mu, na me nti
wo̱de mo begyina amradofo nė ahene
anim de adi wo̱ṅ adanse.
10. Na etw̃a se̱ wo̱kā ase̱mpa no kyere̱
amaṅamaṅ ṅhĭnā ansā. 16,15.
11. Na se̱ wo̱de mo reko̱ ako̱mā a, muṅṅ-
ṅw̃eṅṅw̃eṅ nea mobe̱kā hō ansā, nanso
muṅṅṅw̃eṅ so; na nea wo̱de be̱mā mo
do̱ṅ no ara mu no, e̱no na móṅkā; nà
e̱nyé̱ mo na mokasa, na e̱ye̱ Hoṅhom
kroṅkroṅ no.
12. Na onua beyi nua amā owu, na agya
ayi o̱ba amā, na mma aso̱re agyanom nė
nānom so, na wo̱amā wo̱akum wo̱ṅ.
13. Na me diṅ nti nnipa ṅhĭnā benyā
mo ntaṅe. Na nea o̱be̱trā mu akodu ase
no, o̱no na wo̱begye no.
14. Na se̱ muhū amamfōye̱ *akyide no
a odiyifo Daniel kāe no se̱ egyina nea
e̱nse̱ no, (†nea o̱kaṅ no, mā o̱nte ase!)
e̱no na wo̱ṅ a wo̱wo̱ Iudea ṅ́ṅūaṅ ṅko̱
mmepo̱ so; *Dan. 9,27. †Dan. 12,4.10.
15. na nea o̱wo̱ o̱daṅ atifĭ no nnsĭāṅ
mmma o̱daṅ mu, nanso o̱ṅṅhye̱ṅ mu
mmme̱fa biribi ne daṅ mu;
16. na nea o̱wo̱ afuw mu no nnsaṅ
n'akyi mmme̱fa ne ntama.
17. Na wo̱ṅ a wo̱afa afuru nė wo̱ṅ a
wo̱mā nufu, nna no mu, nnue!
18. Na mómmo̱ mpae, *na* mo agūaṅ no
amma awo̱bere mu.
19. Na nna no be̱ye̱ *ahōhĭahĭa a efi
ade a Onyaṅkōpo̱ṅ bo̱e no mfiase e̱mmae
sā da de-bedu nne̱ na e̱remma da. *Dan. 12,1.
20. Na se̱ Awurade antw̃a nna no so
tiā a, aṅkā wo̱rennye hōnam biara; na
wo̱ṅ a wo̱apaw wo̱ṅ a o̱paw wo̱ṅ no nti
watw̃a nna no so tiā.
21. Na e̱no na se̱ obi se mo se̱: fw̃e̱,
Kristo wo̱ ha! anase̱: fw̃e̱, o̱wo̱ ho̱! a,
munnnye nnni.
22. Na atŏro-kristo nė atŏro-adiyifo be̱-
so̱re, na wo̱beye̱ nseṅkyere̱ne nė ṅkonyā,
se̱, e̱betumi a, wo̱be̱dādā wo̱ṅ a wo̱apaw
wo̱ṅ no nso.
23. Na mo de, móṅfw̃e̱; fw̃e̱, mase mo
ne ṅhĭnā ansā.
24. Na nna no mu no, ahōhĭahĭa no
akyi no, ow̃ia beduru sūm, na o̱sram
remmā ne haṅṅ,
25. na o̱soro nsoroma betutu afw̃e ase,
na o̱soro ahōo̱deṅ awoso.
26. Na e̱no na wo̱behū onipa ba no se̱
o̱de ahōo̱deṅ ke̱se nė anuonyam reba
amunuṅkum mu.
27. Na e̱no na o̱beso̱ma *n'abofo, na
wo̱ako̱boaboa wo̱ṅ a wo̱apaw wo̱ṅ no ano

afi mframa anaṅ no mu, afi asase ano
akopem soro ano. *Mat.13,41.
28. Múnsũa brodoma hõ be. Se n'abã
nyã ye fromfrom na erefefe ahabaṅ a,
muhũ se ahõhurubere abeṅ;
29. sãara na mo nso, se muhũ se eyi-
nom ye a, múṅhũ se abeṅ adu apoṅ ano.
30. Nokware mise mo se: awo-ntoatoaso
yi rentẅam, gye se eyinom ṅhĭnā aye ansã.
31. Osoro nė asase betẅam, na
me nsem de, erentẅam da.
32. Na da no nė doṅ no de, obi nnim,
abofo a wowo soro nso nnim, oba no
nso nnim, se agya no.
33. Móṅfẅe, moṅẅeṅ, na mommo mpae;
nà munnim da-kõ a bere no du.
34. Ete se *onipa a watu kwaṅ a-
gyaw ne fi na wamã ne ṅkoa tumi, na
wamã woṅ ṅhĭnā woṅ adẅuma mmiakõ-
mmiakõ, na wahye opoṅanofẅefo se
óṅẅeṅ. *Mat.25,14. Luk.19,12.
35. Enti móṅẅeṅ; nà munnim dakõ a
ofi-wura no beba, anadẅofã anase odasum
anase akokoboṅe anase anopa: Luk.12,38.
36. na wammefi mo mpofirim ammehũ
mo se moda.
37. Na nea mise mo yi, mise
[nnipa] ṅhĭnā: móṅẅeṅ!

## Ti 14.

(ṅ.1.2. Mat.26,1—5. Luk.22,1.2.)

Na aka nnanu na tẅam nė apiti afãhye
adu no, na asofo-mpanyiṅ nė kyerewfo
no fẅefẅee senea wobeye akyere no
nyansam na woakum no.
2. Na wose: Enyé afãhye no mu, na
anitane amma omaṅ mu.

(ṅ.3—9. Mat.26,6—13. Ioh.12,1—8.)

3. Na owo Betania, Simon kwatani fi
na ote adidii no, obā bi a okura alabastre-
toā a ṅno hũãmhũãm a ne bo ye deṅ wo
mu bae, na oboo toā no fẅie guu n'atifĭ.
4. Na ebinom wo ho a enye woṅ
abodẅo wo woṅ mu, na wose: Woseee
ṅno hũãmhũãm yi yee deṅ?
5. aṅkã wobetumi atoṅ ṅno hũãmhũãm
yi agye beboro denare ahasã na wode amã
ahĭafo. Na wokasaa no hõ huhũhuhũ.
6. Na Iesu se: Múnnyā no; edeṅ na
mohaw no? waye me hõ adẅuma pa.
7. Nà *mowo ahĭafo mo ṅkyeṅ dā, na
dabiara a mope no mutumi ye woṅ yiye;
na me de, munni me dā. *5Mos.15,11
8. Waye nea ewo ne nsam; wadi kaṅ
asra me nipadua ako sie mu.
9. Nokware mise mo, bābiara a wo-
bekã asempa yi ẅiase ṅhĭnā no, nea obā
yi aye nso, wobekã de aye no ṅkae.

(ṅ.10.11. Mat 26,14—16. Luk 22,3—6.)

10. Na Iuda Iskariot, dumieṅ no mu
biakõ, siim koo asofo-mpanyiṅ no ṅkyeṅ
se obeyi no amã woṅ.
11. Na wotee no, eyee woṅ fe, na wo-
hyee no bo se wobemã no sika, na ofẅe-
fẅee senea obenyã okwaṅ ayi no amã
bere a ese mu.

(ṅ.12—16. Mat.26,17—19. Luk.22,7—13.)

12. Na apiti da a edi kaṅ a wokum tẅam-
guaṅ no, n'asũafo no se no se: Ehẽ na wo-
pe se yéṅkosiesie na woakodi tẅam no?
13. Na osoma n'asũafo no mu bānu, na ose
woṅ se: Móṅko kũro no mu; na onipa bi
a oso nsukũruwa behyia mo; múnni n'akyi,
14. na bābiara a obehyeṅ no, múnse
ofiwura no se: Kyerekyerefo se: Ehẽ
na ahohodaṅ a me nė m'asũafo no bedi
mu tẅam no wo? 11,3.
15. Na obekyere mo abansoro asa kese
bi a woahyehye mu na woasiesie mu;
eho na munsiesie mmã yeṅ.
16. Na n'asũafo no siim koe, na wo-
duu kũro no mu, na wohũi senea osee
woṅ no, na wosiesiee tẅam no.

(ṅ.17-25. Mat.26,20-29. Luk.22,14-23. Ioh.13,21-26.)

17. Na edu aṅẅummere no, ono nė
dumieṅ no bae.
18. Na wote ho rededi no, Iesu kãe
se: Nokware mise mo se, mo mu biakõ
a o-nė me didi na obeyi me amã.
19. Na eyee woṅ aẅereho, na wofii
ase see no mmiakõ-mmiakõ se: Eye me?
na ofoforo se: Eye me?
20. Na obuae see woṅ se: Eye dumieṅ
no mu biakõ a o-nė me to nsa abeyeã mu.
21. Onipa ba no reko senea woakyerew
no hõ de; nanso onipa a obeyi onipa ba
no amã no nnue! se woṅwoo sã onipa
no a, aṅkã eye mã no.
22. Na woredidi no, Iesu faa
abodō hyiraa so bubui, na ode

mãã wọn se: Múnnye nni; eyi ne
me hõnam. 1 Kor. 11,23—25.
23. Na ọfaa kŭruwa no daa ase
de mãa wọn, na wọn ǹhĩnā nõm bi.
24. Na osee wọn sẹ: Eyi ne me
mogya a ẹyẹ apãm foforo de a
bebĕrē nti wọrefŵie agu.
25. Nokware mise mo sẹ, merennõm
bobe-aba no bi bio de-bẹkọ akosi da no a
mẹnõm no foforo Onyaǹkõpọn ahenni mu.
(ǹ. 26—31. Mat. 26,30—35. Luk. 22,31—34.39.)
26. Na wọtoo *ayeyidŵom no, wofii
adi kọọ ǹǹobepọ so. *Dw. 113—118.
27. Na Iesu se wọn sẹ: Me hõ bẹyẹ
mo ǹhĩnā hintidua anadŵo yi; efisẹ wọ-
akyerew sẹ: *"Mẹbọ oguaǹfŵẹfo no na
ǹǹuaǹ no abọ apetẽ." *Sak. 13,7.
28. Na *me sọre akyi no medi mo
anim makọ Galilea. *16,7.
29. Na Petro see no sẹ: Sẹ ẹbẹyẹ wọn
ǹhĩnā hintidua a, me de, ẹrenyẹ me.
30. Na Iesu *se no sẹ: Nokware mise
wo sẹ, ẹnẹ anadŵo yi akokọ remmọn
mprennu na woapa me mprẹnsã. *Ioh. 13,38.
31. Na ọno de, ọkasaa mmom boroo so
sẹ: Sẹ ẹsẹ sẹ me nė wo wu po a, me-
rempa wo da! Na săara na wọn ǹhĩnā
nso see
(ǹ. 32—42. Mat. 26,36—46. Luk. 22,40—46.)
32. Na woduu akurā bi a wọfrẹ họ
Getsemane, na ose n'asŭafo no sẹ: Món-
trã ha, na meǹkọbọ mpae ansã. Ioh. 18,1.
33. Na ọfa Petro nė Iakobo nė Iohane
kã ne hõ, na ne hõ fii ase yeraw no, na
ọyẹẹ duruduru.
34. Na ose wọn sẹ: *Aŵerẹho ahyẹ
me kăra so de-kọ wu mu; móntrã ha,
na móǹŵẹn. *Ioh. 12,27.
35. Na ọkọọ n'anim kakra kọkoto fam,
na ọbọọ mpae sẹ, sẹ ẹbetumi a, ọdọn
no ntŵa no hõ ǹkọ;
36. na ose: Abba, agya! wutumi ade
ǹhĩnā yẹ; fa *kŭruwa yi tŵa me hõ kọ;
nanso ẹnyé nea mepẹ, na nea wopẹ. *10,38.
37. Na ọba behũ wọn sẹ wọda; na ose
Petro sẹ: Simon, nna na woda yi? wo-
antumi aǹŵẹn dọǹfŵere biakõ?
38. Móǹŵẹn na mommọ mpae, na
moaǹkọ sọfŵẹ mu. Hoǹhom pẹ de,
na hõnam na ẹyẹ mmerẹw.
39. Na osiim kọe bio kọbọọ mpae kãa
asẹǹkoro no ara.
40. Na ọsan bae behũu wọn sẹ wọda
bio; nà wọn aniwa ayẹ duru, na wonnim
nea wọde bebua no.
41. Na ọbae ne mprẹnsã so, na ose wọn
sẹ: Mónna nea aka yi na moǹhome ẹ!
Ẹdọsõ! dọn no adu; fŵẹ, wọreyi onipa
ba no ahyẹ nneboneyẹfo nsa!
42. Monsọre mmã yẹǹkọ; fŵẹ, nea oyi
me mã no abẹn!
(ǹ. 43-54. Mat. 26,47-58. Luk. 22,47-55. Ioh. 18,2-18.)
43. Na ntẹm ara, ọda so rekasa no,
Iuda a ọyẹ dumien no mu biakõ bae, na
ǹkŭrofoku bebĕrē kurakura ǹkrante nė
mmā fi asọfo-mpanyin nė kyerẹwfo nė
mpanyimfo no ǹkyẹn kã no hõ.
44. Na nea oyii no mãe no amã wọn
sẹǹkyerẹne sẹ: Nea mefew n'ano no, ọne
no, moǹkyere no, na moǹfŵẹ no yiye
mfa no ǹkọ.
45. Na odui no, ntẹm ara na ọbaa ne
ǹkyẹn se: Rabbi, rabbi! na ofew n'ano.
46. Na wọde wọn nsa kosusoo no mu
kyeree no.
47. Na wọn a wogyina họ no mu bi-
akõ tŵẽe ne ǹkrante de bọọ ọsọfopanyin
akoa tŵaa n'asõ.
48. Na Iesu buae see wọn sẹ: Mufi
baa me so sẹ odŵotŵafo so na mukura
ǹkrante nė mmā bẹkyere me yi;
49. dā mewọ mo ǹkyẹn asorefi me-
kyerẹkyerẹe no, moaǹkyere me; na sẹ
kyerẹw-nsẹm no mmĕram' ntia!
50. Na wọn ǹhĩnā gyaw no gŭaǹe.
51. Na abĕrante biakõ bi di n'akyi a
ofura ǹŵera de akata n'adagya so; na
mmĕrante no kyeree no;
52. na ogyaw ǹŵera no fii wọn ǹkyẹn
gŭaǹ adagya mu.
53. Na wọde Iesu kọọ ọsọfopanyin no
ǹkyẹn, na asọfo-mpanyin nė mpanyimfo
nė kyerẹwfo ǹhĩnā behyiae ne ǹkyẹn.
54. Na Petro dii n'akyi wọ akyirikyiri
koduu ọsọfopanyin no abaǹ mu, na ọ-nė
asomfo no kọtrãa họ to gya.
(ǹ. 55-65. Mat. 26,59—68. Luk. 22,63-71. Ioh. 18,19-24.)
55. Na asọfo-mpanyin nė bagŭafo no
ǹhĩnā fŵefŵẹẹ Iesu hõ adanse sẹ wọ-
bekum no, na wọannyã bi.

56. Nȧ nnipa pī dii no hõ adansekrum, na wo̱ṅ adanse no anse̱.
57. Na ebinom so̱re dii no hõ adansekrum se:
58. Ye̱ate se̱ ose: *Medw̃iri aso̱redaṅ a wo̱de nsa aye̱ yi, na nnansã mu me̱to bi a wo̱amfa nsa anye̱. *Ioh.2,19.
59. Na e̱no mpo wo̱ṅ adanse no anse̱.
60. Na o̱so̱fopanyiṅ no so̱re gyinaa mfinimfini bisaa Iesu se̱: Wummua bi? e̱de̱ṅ na eyinom di wo hõ adanse yi?
61. Na *omũaa n'ano na wammua bi. Na o̱so̱fopanyiṅ no bisaa no bio, na ose no se̱: Wone Kristo, nea wohyira no no ba no ana? *15,5. Ies.53,7.
62. Na Iesu kãe se̱: Mene no; na mobehũ onipa ba no se̱ o̱te ahõo̱de̱ṅ nifã na o̱de soro amunuṅkum reba.
63. Na o̱so̱fopanyiṅ no sunsũanee ne ntade mu se: De̱ṅ hĩa na ehĩa ye̱ṅ adansefo bio?
64. moate n'abususe̱m no; mofw̃e̱ no de̱ṅ? Na wo̱ṅ ṅhĩnã buu no fo̱ se̱ owu se̱ no. Ioh.19,7.
65. Na ebinom fii ase hĩnam no so ntasu, na wo̱kataa n'ani na wo̱boboo̱ no akutruku, na wose no se̱: Hye̱ ṅko̱m! na asomfo no boboo̱ no asõto̱re.
(ṅ.66-72. Mat.26,69-75. Luk.22,56 62. Ioh.18,17.25-27.)
66. **N**a Petro wo̱ fam adiwo ho̱ no, o̱so̱fopanyiṅ no mmãwa mu biakõ reba,
67. na ohũu Petro se̱ o̱to gya no, ogye̱ṅ no se: Wo nso nȧ Nasareni Iesu no na e̱nam!
68. Na o̱saṅe se̱: Minnim na mente nea wokã yi ase po. Na ofii adi ko̱o̱ apatam, na akoko̱ boṅe.
69. Na abãwa no hũu no bio, na ofii ase see wo̱ṅ a wogyina ho̱ no se̱: Oyi fi wo̱ṅ mu bi.
70. Na o̱saṅe bio. Na e̱kye̱e̱ kakra no, wo̱ṅ a wogyina ho̱ no see Petro bio se̱: Ampa ara wufi wo̱ṅ mu; nȧ woye̱ Galileani, na wo kasa se̱ ho̱ de.
71. Na ofii ase dii nsew na o̱kekãa ntam se̱: Minnim onipa a morekã ne hõ ase̱m yi.
72. Na nte̱m ara na akoko̱ boṅe ne mprennu so. Na Petro kaee ase̱m a *Iesu see no se̱: Akoko̱ remmo̱ṅ mprennu, na woapa me mpre̱nsã. Na ókaee no, osũi. *ṅ.30.

## Tĩ 15.

**N**a nte̱m ara, e̱reko̱ ano̱pa no, aso̱fompanyiṅ nȧ mpanyimfo nȧ kyere̱wfo nȧ bagũafo no ṅhĩnã tuu agyina, na wo̱kyeree Iesu de no ko̱e ko̱hye̱e̱ Pilato nsa. Mat.27,1.2. Luk.22,66; 23,1. Ioh.18,28.
(ṅ.2-19. Mat.27,11-30. Luk.23,2-25. Ioh.18,29-19,16.)
2. Na Pilato bisaa no se̱: Wone Iudafo hene ana? Na obuae see no se̱: Wokã.
3. Na aso̱fo-mpanyiṅ no tõtõo n'ano pī.
4. Na Pilato bisaa no bio se: Wummua fw̃ē? fw̃e̱ nne̱e̱ma pī a wodi wo hõ adanse yi!
5. Na Iesu *mmua fw̃ē mã e̱ye̱e̱ Pilato ṅwoṅwã. *14,61. Ies.53,7.
6. Nso dã afãhye̱ no mu no ogyã o̱deduani biakõ biara a wo̱sĕre̱ no mã wo̱ṅ.
7. Na obi wo̱ ho̱ a wo̱fre̱ no Barabba a wo̱agu no nȧ wo̱ṅ a wo̱atw̃ĕ mansõ a wo̱adi awu mansõtw̃ē no mu mpokyere̱.
8. Na ṅkũrofoku no boom' kofii ase sĕre̱e̱ no se̱ ónye̱ se̱nea o̱ye̱ wo̱ṅ dã.
9. Na Pilato buaa wo̱ṅ se̱: Mope̱ se̱ minnyã Iudafo hene no memmã mo?
10. Nȧ ohũi se̱ nitaṅ nti na aso̱fompanyiṅ no yii no mãe. Ioh.11,48.
11. Na aso̱fo-mpanyiṅ no hwãnyaṅ ṅkũrofoku no mu se̱ wómmã onnyã Barabba mmã wo̱ṅ mmom.
12. Na Pilato buae see wo̱ṅ bio se̱: E̱de̱ṅ na mope̱ se̱ ménye̱ nea wo̱fre̱ no Iudafo hene no?
13. Na wo̱tēe̱em bio se: Bo̱ no ase̱ṅdua mu!
14. Na Pilato see wo̱ṅ se̱: Nȧ de̱ṅ bone na waye̱? Na wo̱tēe̱em mã e̱boroo so se̱: Bo̱ no ase̱ṅdua mu.
15. Na Pilato pe̱ se̱ o̱pene ṅkũrofoku no de nti, ogyaa Barabba mãa wo̱ṅ; na Iesu de, o̱fw̃ee no mpire no, oyii no mãe se̱ wó̱ṅko̱bo̱ no ase̱ṅdua mu.
16. Na asrãfo no de no ko̱o̱ abaṅ a e̱ye̱ amrado abaṅ no adiwo ho̱, na wo̱fre̱fre̱ asrãfoku no ṅhĩnã boa ano.
17. Na wo̱hye̱ no atade ko̱kō̱ bi, na wo̱ṅwene nso̱e-haṅkare soa no,
18. na wofii ase kyiakyiaa no se: Iudafo hene, mo!
19. na wo̱de demere pãa n'atifī, na wohĩnam no so ntasu, na wo̱de wo̱ṅ naṅkroma sisii fam so̱ree no.
(ṅ.20-41. Mat.27,31-56. Luk.23,26-49. Ioh.19,16-30.)
20. **N**a wow̃iee ne hõ fe̱wdi no, woyii atade ko̱kō̱ no, na wo̱de naṅkasa atade

 

hyee no. Na wode no koe se wokobo no asendua mu.

21. Na wohyee Simon Kirēneni bi a oretẘam a ofi afu mu reba a oye Aleksandro nė *Rufo n'agya se onsoa n'asendua. *Rom. 16,13.

22. Na wode no koduu bābi a wofre ho Golgata, ne ṅkyerease ne nitiri-so.

23. Na *womãa no bobesā [wīn] a wode mire afram se ónnõm; na wannõm. *Dẘ.69,22.

24. Na woboo no asendua mu no, wokyekyee ne ntade mu boo so ntonto fẘefẘee onīkõ nė ne de a ómfa. Dẘ.22,19.

25. Na eye doṅ a eto so abiesā mu na woboo no asendua mu.

26. Na wokyerew ne hõ asem wo so se: Iudafo hene ni.

27. Na woseṅ adẘotẘafo bānu kãa no hõ, obiakõ wo ne nifã, na obiakõ wo ne beṅkum;

28. na *kyerew a ese: "Woakaṅ no afra amumoyefo" no baam'. *Ies.53,12.

29. Na woṅ a woretẘam no kãa no abususem woso woṅ ti se: Ao, *wo a wudẘiri asoredaṅ na woto no nnansā ni! *14,58.

30. gye wohõ, na fi asendua no hõ si fam!

31. Sãara na asofo-mpanyin nė kyerewfo de dii few wo woṅ mu se: Ogyee binom, na ontumi nnye nehõ!

32. Afei mā Kristo, Israel hene no, mfi asendua hõ nsi fam, na yéṅhū na yennye nni! Na woṅ a woboo wo-nė no asendua mu no nso yaw no. Mat.16,1.4.

33. Na doṅ a eto so asĭa dui no, esũm duruu asase ṅhīnā so kosii doṅ a eto so akroṅ so.

34. Na doṅ a eto so akroṅ no mu no Iesu de nné kese boom' se: *Eli, Eli, lama sabaktani? ne ṅkyerease ne: Me Nyame, me Nyame, edeṅ nti na woagyaw me? *Dẘ.22,2.

35. Na woṅ a wogyina hõ no mu bi tee no, wosee se: Fẘe, orefre Elia.

36. Na obiakõ tuu mmirika de posaw koboo nsā nyinyānyinyā mu de tuaa demere ano de mãa onõme se: Munnyae mmā yeṅfẘe se Elia beba abeyi no ana?

37. Na Iesu de nné kese tēeem no, ogyaw mu.

38. Na asoredaṅ mu ntama a etẘa mu no mu tew abieṅ fi soro besii fam.

39. Na asrāfo-ha-mu-panyiṅ a ogyina ho ne ntenteṅso hũi se otēeem sā na ogyāa mu no, ose: Ampa ara, onipa yi ye Onyaṅkõpoṅ ba!

40. Na mmā bi nso wo ho a wogyina akyirikyiri fẘee, woṅ mu na Maria Magdalēne nso nė Maria, Iakobo kũmā nė Iose ne nã, nė Salome wo, Luk.8,2.3.

41. (woṅ nso na, owo Galilea no, wodii n'akyi na wosom no,) nė mmā binom pī a wo-nė no baa Ierusalem no.

(ṅ.42 47. Mat.27,57-61. Luk.23,50-55. Ioh.19,38-42.)

42. Na enyã duu aṅẘummere na eye ahõsiesie da a ene da a edi homeda anim nti no,

43. Iosef a ofi Arimatea, ogũasemni a owo diṅ a ono nso tẘeṅ Nyaṅkõpoṅ ahenni no nam nnam so koo Pilato ṅkyeṅ, na okosēree Iesu amũ no.

44. Na eyee Pilato ṅwoṅwã se wawu dedaw; na ofree asrāfo-ha-mu-panyiṅ no bisaa no se owui akye ana?

45. Na asrāfo-ha-mu-panyiṅ no kã kyeree no no, ode amũ no kyee Iosef.

46. Na otoo ṅẘera bi, na oyii no bobow no ṅẘera no mu, na ode no kotoo da a woatẘa no obotaṅ mu bi mu, na opirew obo hinii da no ano.

47. Na Maria Magdalēne nė Maria, Iose ne nả, fẘee nea wode no toe.

## Tī 16.

(ṅ.1-8. Mat. 28,1-8. Luk.24,1-12. Ioh.20,1-10.)

Na homeda no tẘaam no, Maria Magdalēne nė Maria, Iakobo ne nā, nė Salome too nnuhũām se wode reba abesra no.

2. Na da a edi nnaawotẘe kaṅ no anopahema wobaa oda no so, na oẘia apue.

3. Na wosisee woṅhõ se: Hena na obepirew obo no afi da no ano amã yeṅ?

4. Na womãa woṅ ani so no, wohũi se obo no apirew; nả esõ kokũrō.

5. Na wokoo oda no mu no, wohũu abĕrante bi se ote nifā so hye atade tenteṅ fitā, na woboboo piriw.

6. Na ose woṅ se: Mommmo piriw; mofẘefẘe Iesu Nasarēni no a woboo no asendua mu; wanyáṅ, onni ha; fẘe nea wode no toe!

7. Na móṅko ṅkokā ṅkyere n'asũafo nė Petro se odi mo anim ako Galilea; eho na mobehũ no, senea osee mo no. 14,28

8. Na wofii adi ntem ara gũaṅ fii da
no hõ; na ahõpopo nė ahõdŵiri akã
wo̱ṅ; na wo̱anse obi fŵẽ; nà wosuro.
9. Na o̱so̱ree da a edi nnaawotŵe kaṅ
ano̱pa-tutu no, oyii nehõ kyere̱e̱ Maria
Magdalēne a otuu *adaemone asoṅ fii no
mu no kaṅ. *Luk.8,2. Ioh.20,11—18.
10. Na o̱ko̱e ko̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ a wo̱-nė
no trãe a wo̱ṅ ŵere̱ ahow na wo̱resũ no.
11. Na wo̱ṅ de, wo̱tee se̱ o̱te ase na
wahũ no, wo̱annye anni.
12. Eyinom akyi no oyii nehõ adi su-
baṅ foforo mu kyere̱e̱ wo̱ṅ mu bānu a
we̱nam reko̱ akurã. Luk.24,13—35.
13. Na wo̱ṅ nso siim be̱kã kyere̱e̱ ṅkae
no; na wo̱ṅ nso, wo̱annye wo̱ṅ anni.
(ṅ.14-18. Luk.24,36-49. Ioh.20,19-23.)
14. Akyiri no a dubiakõ no te adidii
no, *oyii nehõ kyere̱e̱ wo̱ṅ, na o̱kãa wo̱ṅ
anim wo̱ṅ gye a wonnye nni no nė wo̱ṅ
kõma denneṅ nti, se̱ wo̱annye wo̱ṅ a wohũu
no se̱ waso̱re no anni. *1 Kor.15,5.
15. Na osee wo̱ṅ se̱: Móṅko̱ ŵiase
ṅhĩnã ṅko̱kã ase̱mpa no ṅkyere̱
abo̱de ṅhĩnã. Mat.28,18—20.
16. Nea ogye di na wo̱abo̱ no asu
no, wo̱begye no ṅkwã; na nea on-
nye nni no, wo̱bebu no fo̱. Asmf.2,38.
17. Na nse̱ṅkyere̱ne yi bedi wo̱ṅ a wo̱-
begye adi akyi: me diṅ mu na wo̱betu
*adaemone, wo̱be̱kasa †kasa foforo,
*Asmf.16,18. †Asmf.2,4.11; 10,46.
18. wo̱be̱mã *awo̱ so, na se̱ wo̱nõm awu-
duru biara a, e̱nye̱ wo̱ṅ fŵẽ; wo̱de †wo̱ṅ
nsa begu ayarefo so, na wo̱ṅ hõ aye̱ wo̱ṅ
yiye. *Luk.10,19. Asmf.28,3—6. †Iak.5,14.15.
(ṅ.19 Luk.24,50—53. Asmf.1,4—11.)
19. Na afei, Awurade nė wo̱ṅ kasae a-
kyi no, wo̱faa no ko̱o̱ o̱soro, na *o̱ko̱trãa
Onyaṅkõpo̱ṅ nifã. *Dŵ.110,1. Asmf.7,55.
20. Na wo̱ṅ de, wofii ho̱ ko̱e ko̱kãa
ase̱m mmã-ṅhĩnã, nso Awurade nė wo̱ṅ
*ye̱e̱ adŵuma, na o̱de nse̱ṅkyere̱ne a edi
so no hye̱e̱ ase̱m no deṅ. *Heb.2,4.

# ASE̱MPA NO,

## SE̱NEA LUKA KYERE̱w MÃE.

### Ti 1.

Esĩane se̱ nnipa pĩ afa se̱ wo̱be̱kyere̱
nneema a aye̱ wo̱ ye̱ṅ mu no atoatoa so
2. se̱nea wo̱ṅ a wofi mfiase de wo̱ṅ
aniwa hũi na wo̱som ase̱m no hõ de mãa
ye̱ṅ no nti:
3. e̱ye̱e̱ me se̱ eye se̱ me nso, mekofi
ase mefŵefŵe̱ ne ṅhĩnã pe̱pēpe̱ a, me̱-
kyere̱w no mmiakõ-mmiakõ mabĕre̱ wo,
*Teofilo pa, *Asmf.1,1.
4. *na* woahũ nse̱m a wo̱akyere̱kyere̱
wo no nokware.
5. Iudea hene Herode bere so no o̱so̱fo
bi wo̱ ho̱ a wo̱fre̱ no Sakaria a ofi *Abia
asafoku mu; na ne yere ye̱ Aaron mmabea
mu bi a wo̱fre̱ no Elisabet. *1 Kron.24,10.
6. Na wo̱ṅ bānu ṅhĩnã tẽe̱ Onyaṅkõ-
po̱ṅ anim di Awurade ahye̱de nė trẽnẽde
ṅhĩnã so a e̱hõ nni ase̱m.
7. Na wonni ba, efise̱ Elisabet ye̱
o̱boniṅ, na wo̱ṅ bānu ṅhĩnã anyiṅ.
8. Na e̱bae se̱ adu n'asafoku so na o̱reye̱
n'aso̱fodŵuma Onyaṅkõpo̱ṅ anim no,
9. se̱nea aso̱fodŵuma no te no, eduu
no so se̱ o̱ko̱ Awurade aso̱redaṅ mu
*ko̱hyew hũãm. *2 Mos.30,7.
10. Na o̱rehyew hũãm no, na o̱maṅ no nni-
paku no ṅhĩnã gyina adiwo rebo̱ mpae.
11. Na Awurade bo̱fo beyii nehõ kyere̱e̱
no gyina hũãm-afo̱remuka no nifã.
12. Na Sakaria hũu no no, ne bo tui,
na ehũ kãa no.
13. Na o̱bo̱fo no kã kyere̱e̱ no se̱:
Nsuro, Sakaria, na wo̱ate wo adesĕre̱,
na wo yere Elisabet be̱wo babaniṅ amã
wo, na woato ne diṅ Iohane.
14. Na e̱beye̱ wo anigye nė ahõsãṅ,
na n'awo nti nnipa bebĕrẽ ani begye.

15. Nȧ o̱be̱ye̱ ke̱se Awurade anim, na o̱rennõm bobesã [wīn] anase̱ nsã biara, na Hoṅhom kroṅkroṅ be̱ye̱ no mã afi ne nã yam po. Atem.13,4.5.

16. Na o̱be̱daṅ Israel mma mu bebērē aba Awurade wo̱ṅ Nyaṅkõpo̱ṅ ṅkye̱ṅ.

17. Na o̱nam Elia hoṅhom nė n'ahõo̱deṅ mu bedi n'anim ako̱daṅ agyanom kõma aba wo̱ṅ mma hõ nė asõo̱deṅfo aba trẽnẽfo adw̆ene mu, na wasiesie o̱maṅ a wo̱aboaboa wo̱ṅhõ, de amã Awurade. Mat.17,11—13. Mal.3,1.23.24.

18. Na Sakaria kã kyere̱e̱ o̱bo̱fo no se̱: De̱ṅ hõ na mehũ yi? nȧ *maye̱ akwakorā, na me yere nso, nna bebĕrē afa ne ti so. *1 Mos.18,11.

19. Na o̱bo̱fo no buae see no se̱: Mene *Gabriel a migyina Onyaṅkõpo̱ṅ anim, na †wo̱asoma me se̱ memme̱kasa meṅkyere̱ wo, na meṅkã wo nse̱mpa yi. *Dan.8,16. †Heb.1,14.

20. Na fw̆e̱, wobe̱to̱ mumu na worentumi ṅkasa de-akosi da a eyinom be̱ye̱, esĭane se̱ woannye me nse̱m a e̱be̱ba mu [wo̱] ne bere mu anni ntia.

21. Na o̱maṅ no retw̆e̱ṅ Sakaria; na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ṅwoṅwã se̱ wakye̱ aso̱redaṅ mu ho̱ sã.

22. Na ofii adi no, ontumi ṅkasa ṅkyere̱ wo̱ṅ; na wohũi se̱ wakohũ biribi aso̱redaṅ mu ho̱; na o̱no de, o̱de ne nsa nyamaa wo̱ṅ, na o̱ṅkasa ara.

23. Na e̱bae se̱ ne som nna w̆iee du no, ofii ho̱ ko̱o̱ ne fi.

24. Na nna no akyi no ne yere Elisabet ninse̱ṅe, na o̱de nehõ hintae asram anum se:

25. Se̱nea Awurade aye̱-me nna a wabe̱fw̆e̱ me se̱ o̱beyi *m'ahohora afi nnipa mu no mu ni. *1 Mos.30,23.

26. Na o̱sram a e̱to so asĭa no mu no Onyaṅkõpo̱ṅ somaa o̱bo̱fo Gabriel ko̱o̱ Galilea kũro bi a wo̱fre̱ no Nasaret mu,

27. ababā bi a wo̱de no amã o̱barima bi a wo̱fre̱ no Iosef a ofi Dawid abusũa mu aware ṅkye̱ṅ; na ababā no diṅ de Maria. 2,5. Mat.1,16.18.

28. Na o̱bo̱fo no baa ne ṅkye̱ṅ se: Wo a wo̱adom wo, mo! Awurade kã wo hõ, wo a wo̱ahyira-wo mmā mu!

29. Na ohũu no no, ne bo tui n'ase̱m no hõ, na odw̆eṅ ne tirim se̱ eyi be̱ye̱ ṅkyia be̱ṅ?

30. Na o̱bo̱fo no see no se̱: Nsuro, Maria: nȧ woanyā Onyaṅkõpo̱ṅ anim dom.

31. Na fw̆e̱, *wobe̱yem na woawo babaniṅ, na †woato ne diṅ Iesu. *Ies.7,14. †Mat.1,21—23.

32. O̱be̱ye̱ ke̱se, na wo̱afre̱ no nea o̱wo̱ o̱sorosoro ba; na Awurade Nyaṅkõpo̱ṅ de *n'agya Dawid aheṅṅũa be̱mã no: *2 Sam.7,12.13.

33. na o̱bedi Iakob fi so hene dāpem, na n'ahenni no to rentw̆a da.

34. Na Maria kã kyere̱e̱ o̱bo̱fo no se̱: Minnim barima biara, eyi be̱ye̱ de̱ṅ na aba?

35. Na o̱bo̱fo no buae see no se̱: *Hoṅhom kroṅkroṅ be̱ba wo so na nea o̱wo̱ sorosoro ahõo̱deṅ abe̱kata wo so; enti nso na ade kroṅkroṅ a wobe̱wo no, wo̱be̱fre̱ no Onyaṅkõpo̱ṅ ba. *Mat.1,18.20.

36. Na fw̆e̱, wo busũani Elisabet nso ayem babaniṅ ne mmerewabere mu; na nea wo̱fre̱ no boniṅ no, eyi ne ne sram a e̱to so asĭa.

37. Efise̱ Onyame fãm de, ase̱m biara nni ho̱ a e̱rentumi nye̱. 1 Mos.18,14.

38. Na Maria se: Fw̆e̱, Awurade afănā ne me; é̱nye̱ me se̱nea wo ase̱m se! Na o̱bo̱fo no gyaw no ho̱ ko̱e.

39. Na nna no mu ara Maria so̱re ko̱o̱ mmepo̱ so Iuda kũro bi mu nte̱mnte̱m,

40. na o̱ko̱o̱ Sakaria ofi kokyiaa Elisabet.

41. Na e̱bae se̱ Elisabet tee Maria ṅkyia no, akokoā no hurui *ne yam; na Hoṅhom kroṅkroṅ hye̱e̱ Elisabet mã, *ṅ. 15.

42. na o̱de nnė ke̱se tẽe̱em se: *Wo̱ahyira-wo mmā mu, na wo̱ahyira woyam aba! *ṅ. 28.

43. Na e̱hẽ na eyi fi ba mã me se̱ me wura ne nã ba me ṅkye̱ṅ yi?

44. Na fw̆e̱, wo ṅkyia tw̆aa m'asõm ara pe̱, akokoā no de ahõsāṅ huruhurui me yam.

45. Na *ṅhyira ne wo a woagye adi, nȧ nse̱m a Awurade amã wo̱abe̱kã wo no be̱bam'. *11,28.

46. Na Maria kăe se̱: Me kăra kamfo Awurade, 1 Sam.2,1—10.

47. na m'agyeṅkwã Onyaṅkõpo̱ṅ hõ na me hoṅhom hõ asāṅ no;

48. efise̱ *wafw̆e̱ n'afănā fam asetrā mu. Nȧ fw̆e̱, efi nne̱ awo-ntoatoaso ṅhĩnā be̱fre̱ me †ṅhyira, *Dw̆.113,6.7. †Luk.11,27.

49. efise otumfoo no aye me adekese;
na ne diṅ ne kroṅkroṅ,
50. na ne mmoborohunu bà awontoa-
toaso a edidi so so mã woṅ a wosuro
no. Dw̃. 103,13.17.
51. Ode ne basa aye ahõodenne; wa-
pansam woṅ a woye ahantaṅ woṅ kõma
adw̃ene mu. 2 Sam. 22,28.
52. Watu atumfo afi woṅ ṅheṅṅũa so,
na wamã woṅ a wowo fam so. Dw̃. 147,6.
53. Ode nnepa ahye woṅ a okom de
woṅ mã, na wagya ahõnyãfo kwaṅ ya-
fumpaṅ mu. Dw̃. 34,11; 107,9.
54. Waso n'abofra Israel mu, se ode
bekae ne mmoborohunu
55. (senea okã kyeree yeṅ agyanom) amã
Abraham nè n'asefo dã. 1 Mos. 17,7; 18,18.
56. Na Maria trãa ne ṅkyeṅ beye se
asram abiesã; na osaṅ baa ne fi.
57. **N**a Elisabet bere a orebewo no
dui, na owoo babaniṅ.
58. Na n'afipãmfo nè n'abusũafo tee
senea Awurade ahũ no mmobo kese no,
na wo-nè no ani gyei.
59. Na ebae se *ne nnaawotw̃e so no
wobae se wobetw̃a abofra no tw̃etia,
na wofree no Sakaria senea n'agya diṅ
te no. *1 Mos. 17,12.
60. Na ne nã buae se: Dabi, na wómfre
no Iohane. ṅ. 13.
61. Na wókã kyeree no se: Obiara nni
wo abusũa mu a wofre ne diṅ sa.
62. Na wonyamanyama kyeree n'agya
senea ope se wómfre no.
63. Na obisaa kyerewpoṅ ketewa bi
kyerew so se: Ne diṅ ne Iohane. Na
eyee woṅ ṅhĩnã ṅwoṅwã.
64. Na n'ano nè ne tekrema buee amo
nom ho ara, na okasa yii Nyaṅkõpoṅ aye.
65. Na ehũ kãa woṅ a wotete woṅ hõ
ṅhĩnã, na wokekãa nsem yi ṅhĩnã Iudea
mmepo so ṅkũro ṅhĩnã mu.
66. Na woṅ a wotee ṅhĩnã de siee woṅ
kõmam se: Abofrã yi beye deṅ ara?
Na Awurade nsa wo no so.
67. Na n'agya Sakaria de, Hoṅhom
kroṅkroṅ ahye no mã, na ohyee ṅkom se:
68. Ṅhyira ne Awurade, Israel Nyaṅ-
kõpoṅ no, efise *wabefw̃e na wagye ne
maṅ, *7,16.
69. na wamã ṅkwãgye-abeṅ so amã
yeṅ n'abofra Dawid fi, Dw̃. 132,17.
70. (senea ode n'adiyifo kroṅkroṅ a
wowo ho fi tetēte no ano kãe no):
71. se wónnye yeṅ mfi yeṅ atamfo nè
woṅ a wokyi yeṅ ṅhĩnã nsam,
72. se obeye mmoborohunu-ade de amã
yeṅ agyanom na wakae n'apãm kroṅ-
kroṅ no, 1 Mos. 17,7. 3 Mos. 26,42.
73. ntam a okã kyeree yeṅ agya Abra-
ham se 1 Mos. 22,16.17. Mik. 7,20.
74. obemã woayi yeṅ afi yeṅ atamfo nsam,
*na* ehũ nni mu a, yeasom no Tit. 2,12.14.
75. ahõtew nè trẽnē mu wo n'anim,
yeṅ asetrã nna ṅhĩnã.
76. Na wo, abofrã yi, wobefre
wo nea owo sorosoro odiyifo; nà
*wobedi Awurade anim kaṅ ako-
siesie n'akwaṅ, *Mat. 3,3.
77. se wode ṅkwãgye nimdee bemã ne
maṅ, woṅ bone fafiri mu a Ier. 31,34.
78. efi yeṅ Nyaṅkõpoṅ mmoborohunu
a emãa ne yam hyehyee no mu, eno nti
na adekyēe a efi soro abefw̃e yeṅ,
4 Mos. 24,17. Ies. 60,1.2. Mal. 4,2.
79. se ebehyereṅ amã woṅ a wotete sũm
mu nè wu sunsuma ase, na watẽetẽe yeṅ
naṅ ako asomdw̃oe kwaṅ so. Ies. 9,1.
80. Na abofrã no nyiṅi, na oyee deṅ
hoṅhom mu; na owo *sareso de-koduu
da a ode nehõ kokyeree Israel. *Mat. 3,1.

## Ti 2.

**N**a ebae se nna no mu mmãra bi fi
Kaesare Augusto ṅkyeṅ bae se wóṅkaṅ
w̃iase ṅhĩnã ṅkyerew.
2. Ene okaṅ a wokaṅe na wokyerewe
kaṅ bere a Kirenio di Siria amrado no.
3. Na nnipa ṅhĩnã koo woṅ aṅkasa
kũrom se wóṅkyerew woṅ diṅ.
4. Na Iosef nso fi Galilea, Nasaret
kũrom, siim koo Iudea, Dawid kũro a
wofre no Betlehem mu (nà ofi Dawid fi
nè abusũa mu ntia)
5. se wóṅkyerew no nè ne siyere Maria
a oyem. 1,27.
6. Na ebae se wowo ho no, ne nna
a ese se obewo no dui,
7. na *owoo n'abakaṅ barima, na ode
ntamã kyekyeree no, na ode no too mmoa-

adidide mu, nà wonnyã o̱kwaṅ ahoho-
daṅ mu ntia. *Mat.1,25.
8. Na ṅṅuaṅfẘe̱fo wo̱ asase no ara so
da wuram reẘe̱ṅ wo̱ṅ mmoaku anadẘo.
9. Na fẘe̱, Awurade bo̱fo begyinaa wo̱ṅ
ṅkye̱ṅ, na Awurade anuonyam hăraṅ tẘaa
wo̱ṅ hõ hyiae, na ehũ ke̱se kãa wo̱ṅ.
10. Na o̱bo̱fo no kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱:
Munnsuro, nà fẘe̱, mede anigye
ke̱se ase̱mpa a e̱be̱ye̱ o̱maṅ ṅhĩnã
dea merebĕre̱ mo,
11. se̱ nne̱ wo̱awo agyeṅkwã a
o̱ne Kristo Awurade no, amã mo
wo̱ Dawid kŭrom.
12. Na eyi ne mo seṅkyere̱ne: mobehũ
akokoã a wo̱de ntamã akyekyere no, se̱
o̱da mmoa-adidide mu.
13. Na mpofirim àra *o̱soro asafo be-
bĕrē be̱kãa o̱bo̱fo no hõ yii Nyaṅkõpo̱ṅ
aye̱ se̱: *Dan.7,10.
14. Anuonyam wo̱ sorosoro mã
Onyaṅkõpo̱ṅ, na asomdẘoe wo̱
asase so, aniso̱ wo̱ nnipa mu.
19,38. Ies.57,19. Ef.2,14.17
15. Na e̱bae se̱ abo̱fo no fii wo̱ṅ ṅkye̱ṅ
ko̱o̱ soro no, ṅṅuaṅfẘe̱fo no kekã kyere̱-
kyere̱e̱ wo̱ṅhõ se̱: Mómmã ye̱ṅko̱ Betle-
hem, na ye̱ṅko̱fẘe̱ ase̱m a aba a Awu-
rade ayi akyere̱ ye̱ṅ yi e̱!
16. Na wo̱baa no ntemso, na wo̱behũu
Maria nè Iosef nè akokoã no se̱ o̱da
mmoa-adidide no mu.
17. Na wohũu no no, wo̱kãa abofra
no hõ ase̱m a wo̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ no mã
e̱tĕre̱e. ṅ.10—12.
18. Na wo̱ṅ a wo̱tee ṅhĩnã, nea ṅṅuaṅ-
fẘe̱fo no kã kyere̱e̱ wo̱ṅ no ye̱e̱ wo̱ṅ
ṅwoṅwã.
19. Na Maria de, o̱de nse̱m yi ṅhĩnã
siei, na odẘeṅ so ne kõma mu. ṅ.51.
20. Na ṅṅuaṅfẘe̱fo no saṅ ko̱e hye̱e̱
Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam na woyii no aye̱,
nea wo̱tee na wo̱kohũi se̱nea wo̱kã kye-
re̱e̱ wo̱ṅ no ṅhĩnã ntia.
21. Na nnaawotẘe a wo̱betẘa abofra
no tẘetia dui no, wo̱too ne diṅ Iesu,
se̱nea o̱bo̱fo no too no ansã na wo̱reyem
no yafunu mu no. 1,31.59.
22. Na wo̱ṅ ahõdẘira nna dui se̱nea
*Mose mmăra se no, wo̱de no ko̱o̱ Ie-
rusalem se̱ wo̱de no kogyina Awurade
anim, *3 Mos.12.
23. se̱nea wo̱akyere̱w Awurade mmăra
mu se̱: "o̱barima biara a o̱bebue ya-
funu anó no, wo̱be̱fre̱ no kroṅkroṅ amã
Awurade," 2 Mos.13,2.
24. na wo̱ako̱bo̱ afo̱re se̱nea wose Awu-
rade *mmăra mu no: "ntrukuku abieṅ
anase̱ mmõro̱nõma-mma abieṅ." *3 Mos.12,8.
25. Na fẘe̱, o̱barima bi wo̱ Ierusalem a
wo̱fre̱ no Simeon, na onipa yi tẽe̱ na o̱fe̱re
ade, o̱retẘe̱ṅ *Israel aẘere̱kyekye, na
Hoṅhom kroṅkroṅ wo̱ no so. *Ies.40,1; 49,13.
26. Na Hoṅhom kroṅkroṅ no ayi akyere̱
no se̱ o̱reṅhũ wu gye se̱ wahũ Awurade
Kristo no ansã.
27. Na o̱nam Hoṅhom no so baa aso̱refi
ho̱; na abofrã Iesu ne nã nè n'agya de
no bae se̱ wo̱rebe̱ye̱ se̱nea mmăra no te
amã no no,
28. o̱faa no too n'abasa so, na ohyiraa
Onyaṅkõpo̱ṅ se:
29. Awurade, afei wugya wo a-
koa o̱kwaṅ se̱nea wo ase̱m se
asomdẘoe mu, 1 Mos.46,30.
30. efise̱ m'ani ahũ wo ṅkwãgye a
31. woasiesie amaṅ ṅhĩnã anim,
32. o̱kanea a e̱be̱mã amaṅamaṅ so
atew, nè wo maṅ Israel anuo-
nyam. Ies.42,6; 49,6.
33. Na nea wo̱kãa [wo̱] no hõ no ye̱e̱
n'agya nè ne nã ṅwoṅwã.
34. Na Simeon hyiraa wo̱ṅ, na o̱kã
kyere̱e̱ ne nã Maria se̱: Fẘe̱, oyi na
wo̱de no asi ho̱ amã Israel mu bebĕrē
*asefẘe nè so̱re, nè se̱ṅkyere̱ne a wo̱be̱-
kasa atia no, *Ies.8,14. Mat.21.44. 1 Kor.1,23.
35. (na wo nso, ṅkrante befẘiro wo
aṅkasa kăra mu,) *na* kõma bebĕrē mu
adẘene ayi adi.
36. Na odiyifo bā bi a wo̱fre̱ no Hana
a o̱ye̱ Fanuel ba a ofi Aser abusũaku
mu wo̱ ho̱, wanyiṅ, na ofi ne mmabābere
mu nè ne kunu trãa ho̱ mfrihyia asoṅ;
37. na o̱ye̱ okunafo a wadi be̱ye̱ se̱
mfrihyia aduo̱wotẘe-anaṅ, na o̱mpa aso̱-
refi ho̱ da, na o̱de mmuada nè mpaebo̱ som
Nyaṅkõpo̱ṅ adesãe nè adekyẽe. 1 Tim.5,5.
38. Na do̱ṅ no ara mu o̱no nso begyi-
naa ho̱ bi yii Awurade aye̱ sãara, na

okāa ne hõ asem kyeree woṅ a wore-
tw̃eṅ *ogye wo Ierusalem ṅhĩnā. *ṅ.25.
39. Na wow̃iee nea Awurade mmăra
se ṅhĩnā ye no, wosaṅ koo Galilea woṅ
kŭro Nasaret mu.
40. Na abofrā no nyiṅi, na oyee deṅ
hoṅhom mu, na nyansa yee no mā, na
Onyaṅkõpoṅ dom wo no so. ṅ.52. 1,80.
41. **N**a n'agya nė ne nā *ko Ierusalem
dā afrihyia tw̃am-fāhye ase. *2 Mos.23,14-17.
42. Na odii mfrihyia dumieṅ na wokoo
Ierusalem senea afāhye no nneyee te
43. na wow̃iee *nna no di na woresaṅ aba
no, abofra Iesu no kaa akyiri wo Ierusa-
lem, na Iosef nė ne nā nnim. *2Mos.12,18.
44. Na wosusu se wafra asafo no mu
nti, wokoo dakoro kwaṅ, na wofw̃efw̃ee
no woṅ abusŭafo nė amannifo mu.
45. Na woṅhū no no, wosaṅ baa Ieru-
salem befw̃efw̃ee no.
46. Na ebae se ne nnansā so no wobe-
hũu no asorefi se ote kyerekyerefo ntam
retie woṅ na obisabisa woṅ nsem.
47. Na woṅ a wotie no ṅhĩnā, ne nya-
nsa nė ne mmuae yee woṅ ṅwoṅwā.
48. Na wohũu no no, eyee woṅ ahõ-
dw̃iri, na ne nā kā kyeree no se: Oba,
edeṅ na woaye yeṅ sē yi? fw̃e, wo agya
nė me de yaw fw̃efw̃ee wo.
49. Na okā kyeree woṅ se: Edeṅ na
mofw̃efw̃ee me? munnim se ese me se
metrā *m'agya de mu? *Ioh.2,16.
50. Na woṅ de, woante asem a okā
kyeree woṅ no ase.
51. Na o-nė woṅ siim saṅ baa Nasaret,
na obēre nehõ ase mā woṅ. Na ne nā de
nsem yi ṅhĩnā *siee ne kõmam. *ṅ.19.
52. Na Iesu nyiṅi nyansa nė kese nė
Nyaṅkõpoṅ nė nnipa ṅkyeṅ dom mu.
1 Sam.2,26. Mmebs.3,4.

## Tī 3.

**N**a Kaesare Tiberio di ade mfrihyia
dunnum so, na Pontio Pilato di Iudēa
amrado, na Herode di Galilea mansiṅ-
hene, na ne nua Filipo di Iturēa nė
Trakonīti asase so, na Lisania di Abi-
lēne mansiṅ-hene,
2. na Hana nė Kaiafa di asofompa-
nyiṅ no, Onyaṅkõpoṅ asem baa Sakaria
ba Iohane ṅkyeṅ sareso.

(ṅ.3—18. Mat.3,1—12. Mark.1,1–8.)
3. Na obaa Iordan hõ asase ṅhĩnā so
bekāa adw̃ensakra asubo a ede-ko bone
fafiri mu;
4. senea woakyerew odiyifo *Iesaia
nsem ṅhõma mu se: "Obi nné tēem sa-
reso se: Munsiesie Awurade kwaṅ!
mómmā n'atempoṅ ntēe! *Ies.40,3—5.
5. Wobehye aboṅ ṅhĩnā mā, na woa-
bēre mmepo nė ṅkoko ṅhĩnā ase; na
nea akyea betēe, na akwaṅ aboṅkyī-
aboṅkyī aye tromtrom.
6. Na ohõnam ṅhĩnā behũ Nyaṅkõpoṅ
ṅkwāgye."
7. Enna osee ṅkŭrofo aku-aku a wofi
bae se ómmebo woṅ asu no se: *Ṅhurutoa
mma! hena na okyeree mo se múṅṅũaṅ
mfi abufu a ereba no hõ? *Mat.23,33.
8. Na afei mónsow aba a ese adw̃en-
sakra, na mummfi ase nnsé mo mu se:
yeṅ agya ne Abraham; nà mise mo se
Onyaṅkõpoṅ betumi anyaṅ mma afi abo
yi mu amā Abraham.
9. Na nso wode abonua ato nnua
ntini hõ dedaw se, dua biara a ensow
aba pa no, wobetw̃a ato gya mu.
10. Na ṅkŭrofo aku-aku no bisaa no
se: Na yénye deṅ?
11. Na obuaa woṅ se: Nea owo ntade
abieṅ no, mā oṅkye mu mmā nea onni bi
bi, na nea owo aduaṅ no, mā onye sāara.
12. Na tōgyefo nso bae se ómmo woṅ
asu, na wokā kyeree no se: Kyerekyerefo,
deṅ na yénye?
13. Na okā kyeree woṅ se: Munnnyé
ṅṅkyeṅ nea wode ato ho no.
14. Na asrāfo nso bisaa no se: Yeṅ nso
yénye deṅ? Na okā kyeree woṅ se: Mon-
nye obiara hāihāi, na monntõtõ obi ano
kwa, na mómmā mo akatua nso mo ani.
15. Na omaṅ no ani da so na woṅ ṅhĩnā
susu woṅ kõmam Iohane hõ se ebia ono
ne Kristo no, Ioh.1,19—28.
16. Iohane buaa woṅ ṅhĩnā se: Me de,
mede nsu mebo mo asu; na nea ne hõ
ye deṅ seṅ me reba, a mense se mesāṅ
ne mpaboa hama; ono na obebo mo asu
Hoṅhom kroṅkroṅ nė ogya mu.
17. Ono na ne ṅhūso-apawa wo ne
nsam, na obepra ne fam ho fitā, na wa-

boaboa aw̃i ano agu ne saṅ so, na nte̱-
te̱wa no de, o̱de gya a ennum da be̱hyew.
18. Na nnee̱ma pī nso kã hõ a o̱de tuu
o̱maṅ no fo kãa ase̱mpa kyere̱e̱ wo̱ṅ.
19. Na o̱mansiṅ-hene Herode, ne nua
yere Herodia nè bone a Herode aye̱ ṅhīnā
nti o̱kãa n'anim no, Mat.14,3.4. Mark.6,17.18.
20. o̱de yi kãa ne ṅhīnā hõ de Iohane too afi-
ase. (ṅ.21.22. Mat.3,13-17. Mark.1,9-11. Ioh.1,32.)
21. Na e̱bae se̱, o̱bo̱o̱ o̱maṅ ṅhīnā asu
no, o̱bo̱o̱ Iesu nso asu na o̱rebo̱ mpae
no, o̱soro buee,
22. na Hoṅhom kroṅkroṅ sĩãṅe o̱hõ-
nam fw̃e̱bea mu te se̱ abõro̱nõma baa no
so, na e̱nė bi fi soro kãe se̱: *Wone
me do̱-ba, wo na woso̱ m'ani. *9,35.
(ṅ.23—38. Mat.1,1—17.)
23. Na Iesu aṅkasa fii ase no, na wadi
be̱ye̱ se̱ mfrihyia aduasã, na se̱nea *wo-
buu no no, o̱ye̱ Iosef ba, [o̱ne] Eli ba, *4,22.
24. Matat ba, Lewi ba, Melki ba,
Ianna ba, Iosef ba,
25. Matatia ba, Amos ba, Nahum ba,
Hesli ba, Nagai ba,
26. Mahat ba, Matatia ba, Simei ba,
Iosef ba, Iuda ba,
27. Iohanna ba, Rēsa ba, Sorobabel ba,
Salatiel ba, Neri ba,
28. Melki ba, Addi ba, Kosam ba,
Elmodam ba, Hēr ba,
29. Iose ba, Elieser ba, Iorim ba,
Matat ba, Lewi ba,
30. Simeon ba, Iuda ba, Iosef ba, Iona
ba, Eliakim ba,
31. Melea ba, Mainan ba, Matata ba,
*Natan ba, Dawid ba, *2 Sam.5,14.
32. *Iesai ba, Obed ba, Boas ba, Sal-
mon ba, Nahason ba, *Rut 4,22.
33. Aminadab ba, Aram ba, Hesrom
ba, Fares ba, *Iuda ba, *1 Mos.29,35.
34. Iakob ba, Isak ba, Abraham ba, Tara
ba, Nahor ba, 1 Mos.21,2.3; 11,10-26. 1 Kron.1,24-27.
35. Sarug ba, Ragau ba, Faleg ba,
Heber ba, Sala ba,
36. Kainan ba, Arfaksad ba, Sem ba,
Noa ba, *Lamek ba, *1 Mos.5,3—32.
37. Metusala ba, Henok ba, Iared ba,
Maleleēl ba, Kainan ba,
38. Enos ba, Set ba, Adam ba, [o̱ne]
Nyaṅkõpo̱ṅ dea. 1 Mos.5,1—3.

## Ti 4.

(ṅ.1—13. Mat.4,1—11. Mark.1,12.13.)

Na Iesu a Hoṅhom kroṅkroṅ ye̱e̱ no
mã no saṅ fii Iordan hõ, na Hoṅhom no
de no ko̱o̱ sareso,
2. na o̱bonsam so̱o̱ no fw̃e̱e adaduanaṅ.
Nso nna no mu no wanni fw̃ē; na ew̃iee
du no, akyiri no o̱ko̱m dee no.
3. Na o̱bonsam see no se̱: Se̱ woye̱ Onyaṅ-
kõpo̱ṅ ba a, hye̱ o̱bo yi na e̱nnaṅ abodō.
4. Na Iesu buaa no se̱: *Wo̱akyere̱w se̱:
"E̱nyė abodō ṅkõ so na onipa be̱trā ase,
na Onyaṅkõpo̱ṅ ase̱m biara so." *5 Mos.8,3.
5. Na o̱bonsam de no ko̱o̱ bepo̱ ten-
teṅ bi so ko̱kyere̱e̱ no w̃iase ahenni
ṅhīnā pre̱kõ pe̱.
6. Na o̱bo̱nsam see no se̱: Wo na
mede tumi yi ṅhīnā nė mu anuonyam
me̱mā wo; nà wo̱de ahye̱ me nsa, na
obiara a mepe̱ no, mede memā no;
7. na enti, se̱ wokoto so̱re m'anim a,
ne ṅhīnā be̱ye̱ wo dea.
8. Na Iesu buaa no se̱: Fi me so,
Satan; nà *wo̱akyere̱w se̱: "So̱re Awu-
rade wo Nyaṅkõpo̱ṅ, na o̱no ṅkõ na som
no!" *5 Mos.6,13.14.
9. Na o̱de no ko̱o̱ Ierusalem, na o̱de
no kogyinaa aso̱refi ano atifī na osee
no se̱: Se̱ woye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ba a, tow
wohõ fi ha yi kyene fam;
10. nà *wo̱akyere̱w se̱: "Wo nti o̱be̱hye̱
n'abo̱fo se̱ wo̱mme̱fw̃e̱ wo, *Dw̃.91,11.12.
11. na wo̱abe̱soa-wo wo̱ṅ nsam na wo-
amfa wo naṅ ampem bo da."
12. Na Iesu buae see no se̱: Wo̱akã se̱:
*"Nso̱ Awurade wo Nyaṅkõpo̱ṅ ṅfw̃e̱!"
*5 Mos.6,16.
13. Na o̱bonsam w̃iee ne so̱fw̃e̱ ṅhīnā
no, ogyaw no ko̱e *ansã. *Hebr.4,15.
(ṅ.14.15. Mat.4,12—17. Mark.1,14.15.)
14. Na Iesu nam Hoṅhom no ahõo̱deṅ
mu saṅ baa Galilea, na ne hõ ase̱m tēre̱e
asase a atw̃a hõ ahyia ṅhīnā mu.
15. Na o̱kyere̱kyere̱ wo̱ṅ-hyia-adaṅ mu,
na wo̱ṅ ṅhīnā hye̱e̱ no anuonyam.
(ṅ.16—30. Mat.13,53—58. Mark.6,1—6.)
16. Na o̱baa Nasaret a wo̱yeṅ no ho̱ no,
na, se̱nea o̱ye̱ dā no, homeda o̱ko̱o̱ hyiadaṅ
mu, na o̱so̱re gyinae se̱ o̱rebe̱keṅkaṅ.
17. Na wo̱de odiyifo Iesaia ṅhõma hye̱e̱

ne nsa; na o̱tĕre̱w ṅhõma no mu hũu
*nea wo̱akyere̱w ho̱ se̱: *Ies. 61,1.2.
18. “Awurade Hoṅhom wo̱ me so,
na enti wasra me se̱ mémme̱kã
ase̱mpa meṅkyere̱ ahĭafo, wasoma
me se̱ memme̱sa wo̱ṅ a wo̱ṅ kõma
abubu ayare,
19. na memme̱kã ogye meṅkyere̱
nnommum nė adehũ meṅkyere̱
anifuraefo, na memmegya wo̱ṅ
a wo̱ape̱te̱-wo̱ṅ kwaṅ memmegye
wo̱ṅ, na memme̱kã Awurade *aniso̱
afrihyia.” *3 Mos. 25,10.
20. Na o̱bobo̱w ṅhõma no de mãa o̱somfo
no trãa ase; na wo̱ṅ a wo̱wo̱ hyiadaṅ
mu ho̱ ṅhĭnā de wo̱ṅ ani fŵe̱e̱ no diṅṅ.
21. Na ofii ase kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: E̱ne̱
na kyere̱w-ase̱m yi abam mo asõm.
22. Na wo̱ṅ ṅhĭnā dii no adanse, na
o̱dom nse̱m a efi n’anom no ye̱e̱ wo̱ṅ
ṅwoṅwã, na wose: *E̱nyé Iosef ba no
ni ana? *Ioh. 6,42.
23. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Ampa ara,
mode be̱ yi bebu me se̱: O̱safo, sa wohõ̱
yare! nne̱e̱ma a ye̱ate se̱ e̱ye̱e̱ *Kapernaum
no, ye̱ no wo agya kũrom ha yi bi. *Mat. 4,13.
24. Na o̱kãe se̱: Nokware mise mo
se̱, *wo̱mpe̱ odiyifo biara agye no n’agya
kũrom. *Ioh. 4,44.
25. Na nokware so na mise mo, *Elia
bere so a o̱soro mu toe mfrihyia abie̱sã
nė asram asĭa na o̱ko̱m ke̱se baa asase
no ṅhĭnā so no, akunafo pĭ wo̱ Israel;
*1 Ah. 17,1.9; 18,1. Iak. 5,17.
26. na wo̱ansoma Elia aṅko̱ wo̱ṅ mu
biara ṅkye̱ṅ, se̱ Sidon kũro Sarepta mu
o̱bā kunafo bi ṅkye̱ṅ.
27. Na odiyifo Elisa bere so no akwatafo
pĭ wo̱ Israel; na wo̱ammã wo̱ṅ mu biara
hõ amfi, se̱ Siriani *Naeman. *2 Ah. 5,14.
28. Na wo̱ṅ a wo̱wo̱ hyiadaṅ mu ho̱
ṅhĭnā tee sã no, na abufu ahye̱ wo̱ṅ mã.
29. Na wo̱so̱re sunsum no fii kũro no
mu ho̱ de no ko̱o̱ bepo̱ a wo̱ṅ kũro no
da so no ano, se̱ wo̱ko̱wo̱ no ako̱mfo.
30. Na o̱no de, o̱faa wo̱ṅ mfinimfini ko̱e.
(ṅ. 31—37. Mark. 1,21—28.)
31. **N**a o̱baa Galilea kũro bi a e̱de
*Kapernaum mu; na dã homeda o̱kyere̱kyere̱
wo̱ṅ. *Mat. 4,13. Ioh. 2,12.
32. Na ne kyere̱ ye̱e̱ wo̱ṅ *ahõdŵiri, efise̱
n’ase̱m nam ahõo̱deṅ mu. *Mat. 7,28.29. Ioh. 7,46
33. Na onipa bi wo̱ hyiadaṅ mu ho̱ a o̱wo̱
daemone-fĭ hoṅhom, na o̱de nné ke̱se tẽe̱e̱m
34. se: Gyae, e̱de̱ṅ na ye̱-nė wo Nasarẽni
Iesu wo̱ ye̱? wobae se̱ wobe̱se̱e̱ ye̱ṅ! minim
wo nipa-kõ, wone Nyaṅkõpo̱ṅ hõtefo no!
35. Na Iesu tẽe̱tẽe̱e̱ no se: Mũa wo ano
na fi no mu ko̱! Na daemone no bo̱o̱ no
fŵee mfinimfini ho̱ fii no mu ko̱e, na
wanye̱ no fŵẽ.
36. Na ahõdŵiri baa wo̱ṅ ṅhĭnā so,
na wo̱kekã kyere̱kyere̱e̱ wo̱ṅhõ se̱: Ase̱m
be̱ṅ ni, se̱ o̱de ahõo̱deṅ nė tumi hye̱ ahoṅhomfĭ
na wofi adi yi?
37. Na ne hõ ase̱m tĕre̱w ko̱o̱ asase a
atŵa hõ ahyia ṅkũro ṅhĭnā mu.
(ṅ. 38—44. Mat. 8,14—17. Mark. 1,29—39.)
38. **N**a o̱so̱re fii hyiadaṅ no mu ho̱
baa Simon fi. Na atiridii ke̱se abo̱ Simon
ase, na wo̱sẽre̱e̱ no mãa no.
39. Na o̱begyinaa n’atifĭ tẽe̱tẽe̱e̱ atiridii
no, na egyaa no. Na amonom ho̱
ara o̱so̱re be̱som wo̱ṅ.
40. Na oŵia to̱e no, wo̱ṅ a wo̱wo̱ ayarefo
a nyarewa horo abo̱ wo̱ṅ ṅhĭnā de
wo̱ṅ baa ne ṅkye̱ṅ; na o̱de ne nsa guu wo̱ṅ
ṅhĭnā so mmiakõ mmiakõ saa wo̱ṅ ayare.
41. Na adaemone nso fii nnipa pĭ mu ko̱e,
na wo̱tẽe̱e̱m se̱: Wone Kristo, Nyaṅkõpo̱ṅ
ba no! Na o̱tẽe̱tẽe̱e̱ wo̱ṅ, o̱mmã wo̱ṅkasa, nå
wonim se̱ o̱neKristo no. Mat. 8,29. Mark. 3,11.12.
42. Na ade kyẽe no, ofi ko̱o̱ sareso bābi;
na ṅkũrofo aku-aku no fŵefŵe̱e̱ no, na
wo̱beduu ne ṅkye̱ṅ, na wo̱sĭaṅkaa no se̱
ommfi’ wo̱ṅ ṅkye̱ṅ ṅṅko̱.
43. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: E̱se̱ se̱ mekã
Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni hõ ase̱mpa mekyere̱
ṅkũro binom nso; efise̱ eyi na wo̱bo̱o̱
diṅ somaa me. 8,1.
44. Na o̱kekã ase̱m Galilea hyia-adaṅ
mu. Mat. 4,23.

## Tĭ 5.

(ṅ. 1—11. Mat. 4,18—22. Mark. 1,16—20.)

**N**a e̱bae se̱ ṅkũrofoku no kyeree no
so se̱ wo̱betie Onyaṅkõpo̱ṅ ase̱m no, na
ogyina Genesaret tare hõ;
2. na ohũu abonto abieṅ se̱ e̱tātā tare no
hõ; na apofofo no afi mu ko̱horo wo̱ṅ asau.
3. Na o̱ko̱o̱ bonto no biakõ a e̱ye̱ Simon

dea mu no, o̱sĕre̱e̱ no se̱: óntw̃iw mfi
fam kakra. Na o̱trãa ase no, ofi bonto
no mu kyere̱kyere̱e̱ ṅkũrofo aku-aku no.
4. Na ogyaa kasa no, o̱kã kyere̱e̱ Si-
mon se̱: Tw̃iw ko̱ nea e̱do̱, na móṅkogu
mo asau nyi nãm! Ioh 21,6.
5. Na Simon buae see no se̱: Owura,
ye̱aye̱ adw̃uma anadw̃o yi ṅhĩnã na yen-
nyãa fw̃ẽ; nanso wo ase̱m nti megu
asau no.
6. Na wo̱ye̱e̱ sã no, wobumaa mpatã
pĩ; na wo̱ṅ asau no retetew.
7. Na wonyamaa wo̱ṅ mfe̱fo a wo̱wo̱
bonto biakõ no mu se̱ wo̱mmĕra mmeso
wo̱ṅ mú; na wo̱bae, na wo̱hye̱e̱ abonto
abieṅ no amã-amã, mã e̱reye̱ amẽm.
8. Na Simon Petro hũi no, o̱fw̃ee Iesu
anaṅ ase se: Fi me ṅkyeṅ ko̱, nà meye̱
onipa o̱deboneye̱fo, Awurade!
9. Nà o̱-nè wo̱ṅ a wo̱kã no hõ ṅhĩnã,
mpatã dodo a woyii no nti e̱ye̱e̱ wo̱ṅ
ahõdw̃iri;
10. na se̱ nso e̱ye̱e̱ Iakobo nè Iohane,
Sebedeo mma a wo̱ye̱ Simon yo̱ṅkõnom
ara neṅ. Na Iesu kã kyere̱e̱ Simon se̱:
Nsuro; efi nne̱ *wobeyi nnipa. *Mat 13,47.
11. Na wo̱de abonto no baa fam *gyaw
ne ṅhĩnã dii n'akyi. *Mat 19,27.

(ṅ. 12—16. Mat 8,1—4. Mark 1,40—45.)

12. Na e̱bae se̱ o̱wo̱ ṅkũro no mu
biakõ mu no, na fw̃e̱, o̱barima bi a
kwata aye̱ ne hõ mã wo̱ ho̱. Na ohũu
Iesu no, o̱de n'anim butuu fam sĕre̱e̱ no
se̱: Awurade, se̱ wope̱ a, wobetumi amã
me hõ afi!
13. Na o̱tẽe̱e̱ ne nsa kãa no se: Mepe̱,
wo hõ mfi! Na nte̱m ara na kwata no
fii ne hõ ko̱e.
14. Na o̱băraa no se se̱ o̱ṅṅká ṅṅkyere̱
obiara: na ko̱, fa wohõ ko̱kyere̱ o̱so̱fo,
na wo ahõfi nti ko̱mã se̱nea Mose *hye̱e
no, na énye̱ wo̱ṅ adanse. *3Mos 14,2—32.
15. Na mmom na ne hõ ase̱m tĕre̱e,
na ṅkũrofo aku-aku pĩ behyiae se̱ wo̱-
betie na wasa wo̱ṅ ahõo̱mere̱.
16. Na o̱no nso, o̱tã tw̃ẽ nehõ ko̱
*sareso ko̱bo̱ mpae. *Mark 1,35.

(ṅ. 17—26. Mat 9,1—8. Mark 2,1—12.)

17. Na e̱bae se̱ da bi a o̱rekyere̱kyere̱
no, Farisifo nè mmăra-kyere̱kyere̱fo a
wofi Galilea nè Iudea ṅkũro ṅhĩnã mu
nè Ierusalem aba tete ho̱; na Awurade
ahõo̱deṅ wo̱ ho̱ a o̱de sa wo̱ṅ ayare.
18. Na fw̃e̱, mmarima bi de onipa bi
a o̱da ke̱te̱ so a o̱yare dw̃o̱ko̱ bae, na
wo̱fw̃efw̃e̱e̱ o̱kwaṅ de no abe̱to n'anim.
19. Na ṅkũrofoku no nti wo̱annyã
o̱kwaṅ a wo̱de no be̱fa so aba no, wo̱ko̱o̱
o̱daṅ no atifĩ de no faa ntayã no mu
ne ke̱te̱ so be̱too mfinimfini Iesu anim.
20. Na ohũu wo̱ṅ gyidi no, osee no
se̱: Onipa, wo̱de wo bone afiri wo!
21. Na kyere̱wfo nè Farisifo no fii ase
susui se̱: Hena ne oyi a o̱kã abususe̱m
yi? hena na o̱betumi de bone afiri se̱
Onyaṅkõpo̱ṅ ṅkõ? Ies 43,25.
22. Na Iesu hũu wo̱ṅ adw̃ene no, obuae
kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: E̱de̱ṅ na mususu mo
kõma mu?
23. Nea e̱wo̱ hẽ na e̱ye̱ mmere̱w, se̱ wo̱-
bese se̱: Wo̱de wo bone afiri wo, anase̱
wo̱bese se̱: So̱re na nante?
24. Na nea e̱be̱ye̱ na moahũ se̱ onipa
ba no wo̱ ahõo̱deṅ asase so se̱ o̱de bone
firi nti: — osee dw̃o̱koni no se̱: Mise
wo se̱: So̱re na fa wo ke̱te̱ ko̱ wo fi!
25. Na amonom ho̱ ara o̱so̱ree wo̱ṅ
anim faa nea o̱daa so no fii ho̱ reko̱
ne fi hye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam.
26. Na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ṅhĩnã ahõdw̃iri, na
wo̱hye̱e̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam, na ehũ
kãa wo̱ṅ pĩ, na wose: Ye̱ahũ aṅwoṅ-
wãde nne̱!

(ṅ. 27—32. Mat 9,9—13. Mark 2,13—17.)

27. Na eyi akyi no ofii adi na o̱kohũu
tõgyeni bi a ne diṅ de Lewi se̱ o̱te
atõgyei, na osee no se̱: Di m'akyi!
28. Na ogyaw ne ṅhĩnã so̱re dii n'akyi.
29. Na Lewi tow no poṅ ke̱se bi ne fi;
na e̱ye̱ tõgyefo nè ṅkũrofo bi kuw pĩ a
wo̱-nè wo̱ṅ be̱trãa ho̱. 15,1.
30. Na wo̱ṅ kyere̱wfo nè Farisifo ṅwĩṅ-
wĩ kyere̱e̱ n'asũafo no se̱: E̱de̱ṅ nti na
mo nè tõgyefo nè nneboneye̱fo didi na
monõm?
31. Na Iesu buae kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱:
Wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ ye̱ deṅ no, eṅhĩa
wo̱ṅ yaresafo, na wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ
nye no.
32. Mammefre̱ nnipa trĕnẽ, na-

me̱be̱fre̱e̱ nneboneye̱fo se̱ wo̱nsakra wo̱ṅ adŵene.

(ṅ. 33—39. Mat 9,14—17. Mark 2,18—22.)

33. Na wo̱kã kyere̱e̱ no se̱: E̱de̱ṅ nti na Iohane asũafo tã di mmuada na wo̱so̱re wo̱ṅ-aso̱re, na Farisifo asũafo ye̱ sãara; na wo de de, wodidi na wo̱nõm?

34. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: So mobetumi amã ayeforohyia mma adi mmuada, se̱ ayeforokunu nè wo̱ṅ wo̱ ho̱ yi?

35. Na nna bi be̱ba a wo̱be̱fa ayeforokunu no afi wo̱ṅ ṅkye̱ṅ: e̱no na wo̱bedi mmuada nna no mu.

36. Na obuu be̱ yi nso kyere̱e̱ wo̱ṅ se: Obi mfa o̱tamfoforo siṅ ntã atade dedaw mu; na anye̱ sã a, foforo no betu, na nea otŵa fii foforo no mu no nè dedaw no nse̱.

37. Na obi mfa bobesã [wĩn] foforo ṅṅu ṅhõma-ṅkotoku dedaw mu; anye̱ sã a, nsã foforo no be̱pae ṅkotoku no mu, na afŵie agu, na ṅkotoku no ase̱e̱;

38. na e̱se̱ se̱ wo̱de nsã foforo gu ṅkotoku foforo mu, na ne ṅhĩnã aye̱ yiye.

39. Nso obi nnõm bobesã dedaw ṅfŵefŵe̱ foforo nte̱m; nà ose: Dedaw no na eye.

## Tí 6.

(ṅ. 1—5. Mat 12,1—8. Mark 2,23—28.)

Na e̱bae se̱ homeda a edi kaṅ a edi [tŵam] da a etĩa abieṅ no so no, o̱ko̱faa kua mu, na n'asũafo no pempaṅ mme̱tem no bi, na wo̱posae wo̱ṅ nsa mu ŵee.

2. Na Farisifo mu binom see wo̱ṅ se̱: E̱de̱ṅ na moye̱ nea enni hõ kwaṅ se̱ woye̱ homeda?

3. Na Iesu buae kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: So munnyã ṅkaṅe nea, o̱ko̱m dee *Dawid nè wo̱ṅ a wo̱kã no hõ no, o̱ye̱e no? *1 Sam 21,7.

4. se̱nea o̱ko̱o̱ Onyaṅkõpo̱ṅ fi kogyee kyere̱-abodõ no dii, na o̱de bi mãa wo̱ṅ nso a wo̱kã no hõ a *obi nni ne di hõ kwaṅ se̱ asofo ṅkõ no? *3 Mose 24,9.

5. Na osee wo̱ṅ se̱: Onipa ba no ye̱ homeda nso wura.

(ṅ. 6—11. Mat 12,9—14. Mark 3,1—6.)

6. Na e̱bae se̱ homeda foforo bi nso o̱ko̱o̱ hyiadaṅ mu ko̱kyere̱kyere̱e̱. Na onipa bi wo̱ ho̱ a ne nsa nifã awu.

7. Nso kyere̱wfo nè Farisifo *reŵe̱ṅ no se̱ o̱be̱sa o̱yare homeda ana, *na* wo̱anyã n'ano ako̱tõtõ. *14,1.

8. Na o̱no de, onim wo̱ṅ adŵene, na osee onipa a ne nsa awu no se̱: So̱re gyina mfinimfini! Na o̱so̱re gyinae.

9. E̱nna Iesu kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Merebebisa mo, de̱ṅ na e̱wo̱ hõ kwaṅ se̱ wo̱ye̱ homeda, yiye anase̱ bone, se̱ wo̱begye o̱kãra anase̱ wo̱bekum no?

10. Na o̱fŵe̱e̱ wo̱ṅ ṅhĩnã hyiae see onipa no se̱: Tẽe̱ wo nsa! Na o̱ye̱e̱ sã, na ne nsa saṅ ye̱e̱ yiye se̱ biakõ no.

11. Na wo̱ṅ de, adanse̱m aye̱ wo̱ṅ mã, na wotutuu dekõde a wo̱de be̱ye̱ Iesu hõ agyina.

(ṅ. 12—16. Mark 3,13—19.)

12. Na e̱bae se̱ nna no mu ofii adi ko̱o̱ bepo̱ so mpaebo̱, na o̱toa so bo̱ Onyaṅkõpo̱ṅ mpae anadŵo no ṅhĩnã.

13. Na ade kyẽe no, o̱fre̱e̱ n'asũafo bae, na o̱paw wo̱ṅ mu dumieṅ a o̱fre̱ wo̱ṅ asomafo nso, Mat 10,2—4. Asmf 1,13.

14. Simon a o̱too no Petro nso, nè ne nua Andrea, Iakobo nè Iohane, Filipo nè Bartolomeo,

15. Mateo nè Toma, Iakobo, Alfeo ba, nè Simon a wo̱fre̱ no Selote,

16. Iakobo ne nua Iuda, nè Iuda Iskariot a o̱no nso daṅ nea oyii no mãe no.

(ṅ. 17—19. Mat 4,23—5,1. Mark 3,7—12.)

17. Na o̱-nè wo̱ṅ siãṅe no, o̱begyinaa bãbi a e̱ho̱ tã, nè n'asũafo-ku nè o̱maṅ mu nnipa pĩ a wofi Iudea ṅhĩnã nè Ierusalem nè Tiro nè Sidon mpoano a wo̱bae se̱ wo̱betie no *na* wasa wo̱ṅ ayare,

18. nè wo̱ṅ a ahoṅhom-fĩ haw wo̱ṅ; na o̱saa wo̱ṅ ayare.

19. Na ṅkũrofoku no ṅhĩnã fŵefŵe̱ se̱ wo̱be̱kã no, efise̱ ahõo̱deṅ fi no mu ba; na o̱saa wo̱ṅ ṅhĩnã ayare.

(ṅ. 20—23. Mat 5,3.4.6.11.12.)

20. Na o̱mãa n'ani so n'asũafo no so se: Ṅhyira ne mo ahĩafo: nà Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni ye̱ mo dea.

21. Ṅhyira ne mo a o̱ko̱m de mo yi: nà wo̱be̱mã moamẽ. Ṅhyira ne mo a moresũ yi: nà mobe̱serew. Adĩy 7,16.17. Dŵ 126,5.6. Ies 61,3.

22. Ṅhyira ne mo se̱ nnipa kyi mo na wo̱-nè mo di ntetemu na

wo̱yaw mo na wo̱tow mo diṅ kyene se̱ dimmone onipa ba no nti.

23. Mómmã mo ani nnye da no, na munni ahurusi: nà fw̃e̱, mo akatua sõ o̱soro; nà sãara na wo̱ṅ agyanom de ye̱e̱ adiyifo no.

24. Nanso mo a moye̱ adefo, múnnuè! nà moanyã mo aw̃ere̱kyekye dedaw. Iak 5,1.

25. Mo a moamẽ, múnnue! nà o̱ko̱m be̱de mo. Mo a moreserew yi, múnnue! nà mo w̃ere̱ be̱how na moasũ. Ies 5,22.

26. Nnipa ṅhĩnã kasa mo hõ yiye a, múnnue! nà sãara nso na wo̱ṅ agyanom ye̱e̱ atŏro-adiyifo. Iak 4,4. Mik 2,11.

(ṅ. 27—36. Mat 5,39—48.)

27. Na mise mo a mote yi se̱: Mónno̱ mo atamfo, monye̱ wo̱ṅ a wo̱taṅ mo yiye,

28. muṅhyira wo̱ṅ a wo̱dome mo, mómmo̱ mpae mmã wo̱ṅ a wo̱haw mo.

29. Nea o̱bo̱ wo asõ biakõ mu no, daṅ biakõ no nso mã no; na nea o̱fa wo-atade ṅkataso no, nsiw no wo atade ṅhye̱ase hõ kwaṅ.

30. Obiara a o̱sĕre̱ wo no, mã no; na nea ogye wo-ade no, mmisa no bio.

31. Na se̱nea mope̱ se̱ nnipa nye̱ mo no, mo nso mónye̱ wo̱ṅ sãara. Mat 7,12.

32. Na se̱ modo̱ wo̱ṅ a wo̱do̱ mo a, aseda be̱ṅ na mowo̱? nà nneboneye̱fo nso do̱ wo̱ṅ a wo̱do̱ wo̱ṅ.

33. Na se̱ moye̱ wo̱ṅ a wo̱ye̱ mo yiye yiye a, aseda be̱ṅ na mowo̱? nà nneboneye̱fo nso ye̱ sãara.

34. Na se̱ mofe̱m wo̱ṅ a mo ani da so se̱ mobegye wo̱ṅ ho̱ bio a, aseda be̱ṅ na mowo̱? nà nneboneye̱fo nso fe̱m nneboneye̱fo se̱ wo̱begye sã bio. 3 Mos 25,35.36.

35. Na mónno̱ mo atamfo, na monye̱ yiye na momfe̱m wo̱ nea ani nni biribi so, *na* mo akatua aye̱ bebĕrẽ, na moaye̱ nea o̱wo̱ o̱sorosoro mma; efise̱ o̱no na oye mã bonniaye̱fo nè nnipa bone.

36. Enti mónye̱ timo̱bo̱ se̱ mo agya nso ye̱ timo̱bo̱.

(ṅ. 37—49. Mat 7.)

37. Nanso mummmu nte̱ṅ, na wo̱ammu mo nte̱ṅ; mummmu fo̱, na wo̱ammu mo fo̱; *mómfa mfiri, na wo̱de afiri mo. *Mat 6,14.

38. Mómmã, na wo̱amã mo; susukora pa a wo̱amĩa so na wo̱awoso na abu so na wo̱de begu mo ntama mu; nà susukora a mode susu no, e̱no ara na wo̱de besusu amã mo bio. Mark 4,24.

39. Na obuu wo̱ṅ be̱ se: So onifuraefo betumi akyere̱ onifuraefo kwaṅ? wo̱ṅ bãnu ṅhĩnã reṅfw̃e amõa mu ana? Mat 15,14.

40. Osũafo nseṅ ne kyere̱kyere̱fo; na obiara a waye̱ pe̱ no be̱ye̱ se̱ ne kyere̱kyere̱fo. Mat 10,24.25. Ioh 15,20.

41. Na e̱de̱ṅ na wofw̃e̱ duã a e̱wo̱ wo nua aniwa mu, na mpuraṅ a e̱da wo aṅkasa aniwa mu de, wuṅhũ?

42. Anase̱ e̱be̱ye̱ de̱ṅ na wobetumi ase wo nua se̱: onua, mã minyi duã a e̱da wo aniwa mu! na wo aṅkasa wuṅhũ wo aniwa mu mpuraṅ? Nyãtw̃omni, yi mpuraṅ no fi wo aniwa mu kaṅ, ansã na woahũ ade yiye ayi wo nua aniwa mu duã.

43. Nà enni dua pa biara a e̱sow aba bone, nanso enni dua bone biara a e̱sow aba pa.

44. Nà dua biara n'aba na wo̱de hũ no; nà wo̱ntetew bro̱do̱ma nso̱e so, nanso wo̱ntetew obobe-aba ṅṅũare so.

45. Onipa pa fi ne kõma nnepa ano a aboaboa no mu na oyi adepa adi, na onipa bone fi ne kõma nnebone ano a aboaboa no mu na oyi adebone adi; nà efi nea aye̱ kõmam mã aboro so no mu na n'ano kã.

46. Na e̱de̱ṅ na mofre̱ me: Awurade, Awurade, na monyé̱ nea mise? Mal 1,6.

47. Obiara a o̱ba me ṅkye̱ṅ na otie me nse̱m na o̱ye̱ no, me̱kyere̱ mo nea o̱se̱ no:

48. O̱te se̱ onipa a o̱too abaṅ, na ofunu mã e̱do̱e, na o̱too ase o̱botaṅ so; na nsu yirii no, o̱fw̃ĕam tew faa abaṅ no hõ, na antumi aṅwoso no: nà wo̱too ase o̱botaṅ so.

49. Na nea o̱te na o̱nye̱ no te se̱ onipa a o̱too abaṅ asase ani, na enni ntoase; e̱no na o̱fw̃ĕam tew faa hõ, na nte̱m ara e̱fw̃ee ase, na abaṅ no se̱e sõ.

## Ti 7.

(ṅ. 1—10. Mat 8,5—13.)

Na ow̃iee ne nse̱m ṅhĩnã kã o̱maṅ no asõm no, o̱ko̱hye̱ṅ Kapernaum.

2. Na asrãfo-ha-mu-panyiṅ bi akoa a obu no yare na o̱reye̱ awu.

3. Na o̱tee Iesu ṅkã no, o̱somaà Iudafo

mpanyimfo koo ne ṅkyeṅ kosĕree no se ommĕra mmesa n'akoa no yare.

4. Na woduu Iesu ṅkyeṅ no, wosĕree no yiye se: Ose se wobeye sā ade amã no;

5. nȧ odo yeṅ maṅ, na ono na osii hyiadaṅ no mãa yeṅ.

6. Na Iesu nė woṅ koe. Na oye abeṅ daṅ no hõ no, asrāfo-ha-mu-panyiṅ no somaa nnamfo bi baa ne ṅkyeṅ besee no se: Awurade, ṅhaw wohõ, na mense se wobehyeṅ me suhye ase;

7. enti nso mansusu mehõ se mese se meba wo ṅkyeṅ; na kã asem ṅkõ, na m'abofra no hõ besãṅ.

8. Nȧ me nso meye onipa a mewo tumi ase, na mewo asrāfo wo m'ase, na se mise oyi se: ko! a, oko, na mise obi se: bĕra! a, oba, na mise m'akoa se: ye eyi! a, oye.

9. Na Iesu tee yi no, eyee no ṅwoṅwã, na odaṅ nehõ kyeree ṅkŭrofo aku-aku a wodi n'akyi no se: Mise mo se, Israel mu po miṅhũu gyidi kese a ete sē e.

10. Na woṅ a wosomaa woṅ no saṅ koo ofie no, wokohũu akoa a oyaree no se ne hõ aye no deṅ.

11. Na ebae se n'adekyẽe no okoo kŭro bi a wofre no Nain mu, na n'asũafo bebĕrē nė ṅkŭrofo pī nė no koe.

12. Na obeṅ kŭro no poṅ akyi no, fw̃e, woso obi a wawu a oye ne nã ba *koro refi adi, na obā no ye okunafo; na kŭromhofo pī kã no hõ. *1 Ah 17,17.

13. Na Awurade hũu obā no no, ne yam hyehyee no mãa no, na okã kyeree no se: Nsũ!

14. Na obae bekãa funu-adaka no, na woṅ a woso no gyinae. Na okãe se: Abĕrante, mise wo se: sore!

15. Na nea wawu no sore trãa ase, na ofii ase kasae, na ode *no mãa ne nã. *1 Ah 17,23; 2 Ah 4,36.

16. Na ehũ kãa woṅ ṅhīnā, na woyii Nyaṅkõpoṅ aye se: Odiyifo kese asore yeṅ mu, na *Onyaṅkõpoṅ abefw̃e ne maṅ. *1,68.

17. Na ne hõ asem yi tĕree Iudea ṅhīnā nė asase a atw̃a hõ ahyia ṅhīnā so.

(ṅ. 18—35. Mat 11,2—19.)

18. Na Iohane asũafo kokãa eyinom ṅhīnā hõ asem kyeree no.

19. Na Iohane free n'asũafo mu bānu somaa woṅ koo Iesu ṅkyeṅ se: Wone nea oreba no, ana yéntw̃eṅ ofoforo?

20. Na nnipa no baa ne ṅkyeṅ no, wose: Iohane suboni somaa yeṅ wo ṅkyeṅ se: Wone nea oreba no, ana yentw̃eṅ ofoforo?

21. Na edoṅ no ara mu na osaa nnipa bebĕrē ayare nė haw nė ahoṅhom-mone, na pī nso a woṅ ani afura, omã wohũu ade.

22. Na Iesu buae see woṅ se: Móṅko ṅkokã nea muhũi nė nea motee ṅkyere Iohane: se anifuraefo hũ ade, mmubuafo nante, akwatafo hõ fi, asitifo te asem, awufo nyaṅ, na worekã asempa akyere ahĭafo;

23. na ṅhyira ne nea merenye no se hintidua.

24. Na Iohane abofo no koe no, ofii ase kãa Iohane hõ asem kyeree ṅkŭrofo aku-aku no se: Edeṅ na mufii adi koo sareso kofw̃ee? demere a mframa rehim?

25. Anase edeṅ na mufi kofw̃ee? onipa a ohye ntade bokō? Fw̃e, woṅ a wohye ntade pa na woṅ asetrãm ye woṅ de wo ahemfi.

26. Anase edeṅ na mufi kofw̃ee? odiyifo ana? Yiw, mise mo, nea oseṅ odiyifo po. 1,76.

27. Oyi ne nea woakyerew ne hõ asem se: "Fw̃e, meresoma me bofo adi wo anim a obesiesie wo kwaṅ adi wo anim." Mal 3,1

28. Nȧ mise mo se, woṅ a mmā awo woṅ mu odiyifo biara *nseṅ Iohane suboni; na nea oye akũmā Onyaṅkõpoṅ ahenni mu ye kese seṅ no. *1,15.

29. Na ṅkŭrofo a wotee ṅhīnā nė tõgyefo buu Nyaṅkõpoṅ bem mãa wode Iohane asubo no boo woṅ asu; 3,7.12. Mat 21,32.

30. na Farisifo nė mmărakyerefo de,*wopaa Onyaṅkõpoṅ tirim asem tiaa woṅhõ, na woammã wammo woṅ asu. *Asmf 13,46.

31. Na Awurade se: Hena hõ na mede nne-mma yi mu nnipa meto? na wote se hena?

32. Wote se mmofrā a wotete gũa so refrefre woṅhõ woṅhõ se: Yeahyeṅ atenteben amã mo, na moansaw; yeatw̃a agyadw̃o amã mo, na moansũ!

33. Nȧ Iohane suboni aba, onnidi na onnõm nsã, na muse: Owo daemone.

34. Onipa ba no aba, odidi na onõm, na

muse: Fw̃e̱, onipa didifo nė sãnõmfo, tõgyefo nė nneboneye̱fo adamfo! 15,2.

35. Nanso wobu nyansa no bem ne mma ṅhĩnã mu.

36. Na Farisifo mu biakõ sẽre̱e̱ no se̱ o̱-nė no mmedidi; na o̱ko̱o̱ Farisini no fi ko̱trãa adidii. 11,37.

37. Na fw̃e̱, o̱bã bi a o̱wo̱ kũro no mu a o̱ye̱ o̱deboneye̱fo tee se̱ o̱te adidii Farisini no fi no, o̱de ṅṅo hũãmhũãm toã mã bae, Mat 26,7—13. Ioh 12,3—8.

38. na o̱begyinaa n'akyi ne naṅ hõ, na osũ, na ofii ase de nusu no fo̱w ne naṅ hõ, na o̱de ne ti ṅhwĩ popaa hõ, na o̱few ne naṅ hõ, na o̱de ṅṅo hũãmhũãm no sraa hõ.

39. Na Farisini a ohyiaa no adidi no hũi no, o̱kãe no mu se̱: Onipa yi, se̱ o̱ye̱ odiyifo a, aṅkã o̱behũ onĩ nė bã kõ a o̱de ne nsa kã no yi: nà o̱ye̱ o̱deboneye̱fo.

40. Na Iesu buae kã kyere̱e̱ no se̱: Simon, mewo̱ ase̱m bi mekã mekyere̱ wo. Na ose: Kyere̱kyere̱fo, kã!

41. Na Iesu se: O̱kafo bi wo̱ adefirifo bãnu; obiakõ de no denare ahannum, na obiakõ de no aduonum.

42. Na wonnyã biribi ntua no, o̱de kye̱e̱ wo̱ṅ bãnu ṅhĩnã kwa. Enti kyere̱ me wo̱ṅ mu nea o̱be̱do̱ no bebẽrebe.

43. Na Simon buae se̱: Mísusu se̱, nea o̱de bebẽrebe kye̱e̱ no no. Na osee no se̱: Woabu nte̱ṅ yiye.

44. Na o̱daṅ n'ani kyere̱e̱ o̱bã no see Simon se̱: So woahũ o̱bã yi? mebaa wo fi, *woammã me nsu maṅṅu me naṅ so; na o̱bã yi de, o̱de ne nusu afo̱w me naṅ hõ, na o̱de ne ti ṅhwĩ apopa hõ. *1 Mos 18,4.

45. *Woamfew m'ano; na o̱bã yi de, efise̱ mebaa ha yi, onnyae me naṅ hõ few e̱. *Rom 16,16.

46. Woamfa ṅṅo ansra me tirim; na o̱bã yi de, o̱de ṅṅo hũãmhũãm asra me naṅ hõ.

47. Na eyi nti mise wo, wo̱de ne bone a e̱dõsõ no afiri, nà o̱do̱ pĩ; na nea wo̱de kakrã firi no no, o̱do̱ kakrã.

48. Na osee o̱bã no se̱: Wo̱de wo bone afiri wo. 5,20.21.

49. Na wo̱ṅ a wo̱-nė no te adidii no fii ase kãe wo̱ṅ mu se̱: Hena ne oyi a o̱de bone nso firi?

50. Na o̱kã kyere̱e̱ o̱bã no se̱: Wo gyidi agye wo, ko̱ asomdw̃oe mu! 8,48; 17,19; 18,42.

## Tĩ 8.

Na e̱bae se̱ eyi akyi no o̱ko̱faa amampo̱ṅ nė ṅkũro ṅhĩnã mu kã Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni hõ asempa kyere̱, na dumieṅ no kã no hõ, 4,43.

2. nė mmã bi a wasa wo̱ṅ ahoṅhommone nė ahõo̱mere̱ yare: wo̱ne Maria a wo̱fre̱ no Magdalene a adaemone asoṅ fii no mu, Mark 15,40.41; 16,9.

3. nė Iohana, Herode fiepanyiṅ Kusa yere, nė Susana, nė binom bebẽrẽ a wo̱de wo̱ṅ ahõde bi som no.

(ṅ. 4—15. Mat 13,1—23. Mark 4,1—20.)

4. Na ṅkũrofoku pĩ boaboaa wo̱ṅhõ ano nė wo̱ṅ a wofii ṅkũro no ṅhĩnã mu baa ne ṅkye̱ṅ no, obuu wo̱ṅ be̱ se:

5. Ogufo fii adi koguu n'aba. Na o̱regu no, ebi koguu kwaṅkye̱ṅ; na wotiatiaa so, na w̃im nnõmã be̱soso̱e.

6. Na ebi koguu o̱botaṅ so; na efifii no, e̱hyee, nà enni foṅw̃ini ntia.

7. Na ebi koguu nso̱e mu; na nso̱e no nė no fifii, na emĩaa no.

8. Na ebi koguu asase pa mu; na efifii, na e̱sow aba ahoro ha. Na osee sã no, o̱tẽe̱em se: Nea o̱wo̱ asõ betie no, mã ontie!

9. Na n'asũafo no bisaa no se̱ be̱ yi ase ne de̱ṅ?

10. Na ose: Mo de, wo̱de amã mo se̱ muṅhũ Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni mu ahintase̱m no; na wo̱ṅ a aka de, wo̱de mã-wo̱ṅ mmebu mu, *na* *wo̱ahũ aṅhũ, na wo̱ate ante ase. *Ies 6,9.10.

11. Na e̱be̱ no ni: Aba a wogu no ne Nyaṅkõpo̱ṅ asem. 1 Pet 1,23.

12. O̱kwaṅkye̱ṅ de no ne wo̱ṅ a wo̱te; na o̱bonsam ba beyi ase̱m no fi wo̱ṅ kõmam, *na* wo̱annye anni na wo̱annye wo̱ṅ ṅkwã.

13. O̱botaṅ so de no ne wo̱ṅ a wo̱te ase̱m no a, wo̱de anigye gye, na eyinom nni ntini, na wogye di mã e̱kye̱ kakra, na so̱fw̃e̱bere ba a, na wogyae.

14. Na nea eguu nso̱e mu no ne wo̱ṅ a wo̱te, na wo̱nam asetrã yi mu dadw̃eṅ-nėhaw nė ahõnyã nė anigyede mu na emĩa wo̱ṅ, na wo̱ansow aba ammere annu mu.

15. Na asase pa mu de no ne woṅ
a wode *kõma pa a eye te asem no,
na wode sie na wonam †boaseto mu
sow aba. * Asmf 16,14. † Heb 10,36.

(ṅ. 16—18. Mark 4,21—25.)

16. Na obi nsó kanea mfa ade ṅkata so,
ana omfa nsi mpa ase; na ode si kaneadua
so, na woṅ a woko mu ho ahũ kanea no.
Mat 5,15.
17. Nȧ biribi nni kokoam a erenyi adi,
na ahinta a woreṅhũ na erenna adi.
Mat 10,26.
18. Enti móṅfw̆e yiye senea mote fa.
Nȧ obiara a owo no na wode bemã no;
na nea onni bi no, nea osusu se owo
mpo, wobegye ne nsam. 19,26.

(ṅ. 19—21. Mat 12,46—50. Mark 3,31—35.)

19. Na ne nã nė ne nuanom baa ne ṅkyeṅ,
na ṅkyereso no nti wontumi mmeṅ no.
20. Na wobekã kyeree no se: Wo nã nė
wo nuanom gyina mfikyiri pe se wohũ wo.
21. Na obuae kã kyeree woṅ se: Me
nã nė me nuanom ne woṅ a wote Nyaṅ-
kõpoṅ asem na woye.

(ṅ. 22—25. Mat 8,18.23—27. Mark 4,35—41.)

22. Na ebae se nna no mu bi o-nė n'a-
sũafo no koo bonto mu, na okã kyeree
woṅ se: Mómmã yentw̆a ṅko tare yi
agya nohõã. Na wohare koe.
23. Na woreko no, odae. Na mframa
kese boo hũ baa otare no so, na nsu
aye woṅ mã, na wowo amanehunu mu.
24. Na wobaa ne ṅkyeṅ benyaṅ no se:
Awurade, Awurade, yereyera! Na osore
tẽetẽee mframa nė nsu no aworo no; na
egyaee na eyee diṅṅ.
25. Na osee woṅ se: Mo gyidi wo hĕ?
Na wosuro na eyee woṅ ṅwoṅwã, na
wosise woṅhõ se: Onipa beṅ ara ni, na
ohye mframa nė nsu po na etie no yi!

(ṅ. 26—39. Mat 8,28—34. Mark 5,1—20)

26. Na wokoduu Gadarafo asase a ewo
Galilea ntenteṅso so.
27. Na osii fam no, obarima bi a adae-
mone wo no mu dabidabi a ofi kũro
no mu behyiaa no, oṅhyé atade na onte
daṅ biara mu, na aboda mu na ote.
28. Na ohũu Iesu no, oboom' denneṅ
fw̆ee n'anim ase, na ode nné kese kãe
se: Iesu, Onyaṅkõpoṅ a owo osorosoro
ba, deṅ na me nė wo wo ye? mesĕre
wo se ṅhaw me!
29. Nȧ wakã akyere hoṅhom-fĩ no se
ómfi onipa no mu; nȧ dã na ekyere no,
na wode ṅkonsoṅkonsoṅ nė mpokyere guu
no w̆eṅ no, na otetew nea wode akyere no
mu, na odaemone no pam no koo sareso.
30. Na Iesu bisaa no se: Wo diṅ de
deṅ? Na ose: Legio, efise adaemone pĩ
ako no mu.
31. Na osĕree no se oṅṅhye woṅ mmmã
woṅṅko buṅ mu.
32. Na mprakoku kese wo ho a wodidi
bepo so; na wosĕree no se ómmã woṅ
hõ kwaṅ na woṅko woṅ mu. Na omãa
woṅ hõ kwaṅ.
33. Na adaemone no fii nipa no mu
koo mprako no mu, na kuw no boo
kiridi sĩãṅ obotaṅ kũroṅkũroṅ no koguu
otare no mu, na wowuwui.
34. Na woṅ a wofw̆ee woṅ no hũu nea
aye no, wogũaṅe, na wokokãe kũro nė
ṅkurã no mu.
35. Na wofii adi befw̆ee nea aye; na
wobaa Iesu ṅkyeṅ, na wobehũu onipa
no a adaemone fii no mu koe no se ote
Iesu naṅ ase fura ntama na n'adw̆enem
atew; na wosuroe.
36. Na woṅ nso a wohũi no kã kyeree
woṅ senea eyee na odaemoneni no hõ
sãṅe.
37. Na Gadarafo asase a atw̆a hõ ahyia
so ṅkũrofo ṅhĩnã sĕree no se ómfi woṅ
ṅkyeṅ ṅko, efise ehũ kese akã woṅ. Na
osii bonto mu saṅ koe.
38. Na obarima no a adaemone fii no
mu no sĕree no se obetrã ne ṅkyeṅ. Na
Iesu gyaa no kwaṅ se:
39. Saṅ ko wo fi, na kokã ade kese a
Onyaṅkõpoṅ aye amã wo yi kyere. Na
okoe kokãa ade kese a Iesu aye no
kũro no ṅhĩnã mu.

(ṅ. 40—56. Mat 9,18—26. Mark 5,21—43.)

40. Na ebae se Iesu saṅ bae no, ṅkũrofo-
ku no gyee no; nȧ woṅ ṅhĩnã retw̆eṅ no.
41. Na fw̆e, obarima bi a wofre no Iairo
a oye hyiadaṅ mu panyiṅ bae; na obefw̆ee
Iesu naṅ ase sĕree no se ommĕra ne fi,
42. nȧ owo babea koro a wadi beye
se mfrihyia dumieṅ, na oda ho rewu.

Na o̱reko̱ no, na ṅkũrofo aku-aku no
kyere no so.
43. Na o̱bā bi a mogya tu no mu mfri-
hyia dumieṅ na wafw̃ere n'asetrā ṅhīnā
amā aduruye̱fo, nso obiara antumi ansa
no yare,
44. o̱baa n'akyi be̱kãa n'atade ano
ṅṅw̃ow, na amonom ho̱ ara ne mogya
no tw̃ae.
45. Na Iesu se: Hena na o̱kãa me? Na
wo̱ṅ ṅhīnā resaṅ no, Petro nė wo̱ṅ a
wo̱kã no hõ kãe se̱: Awurade, ṅkũrofo
aku-aku no akyere wo so na wo̱remĩa
wo, na wuse: Hena ne nea o̱kãa me?
46. Na Iesu se: Obi akã me, nȧ mahũ
se̱ ahõo̱deṅ afi me mu ko̱.
47. Na o̱bā no hũi se̱ waṅhinta no,
o̱de ahõpopo bae, na o̱be̱fw̃ee n'anim, na
o̱kãa dekõde a enti o̱ko̱kãa no, nė se̱ nso
ne hõ sãṅe amonom ho̱ ara kyere̱e̱ no
o̱maṅ no ṅhīnā anim.
48. Na osee no se̱: O̱babea, mã wo bo
nto̱ wo yam, wo gyidi agye wo; ko̱
asomdw̃oe mu. 7,50.
49. Na o̱rekasa no, obi fi hyiadaṅ mu
panyiṅ no fi besee no se̱: Wo babea no
awu: ṅhaw kyere̱kyere̱fo no.
50. Na Iesu tee no, obuaa no se̱: Nsuro,
gye di ara, na o̱benyã ṅkwã.
51. Na o̱baa ofie ho̱ no, wammã obiara
aṅko̱ mu, gye Petro nė Iakobo nė Iohane
nė abofra no n'agya nė ne nã.
52. Na wo̱ṅ ṅhīnā resũ na wo̱redi no
ṅko̱mmo̱. Na ose: *Munnsũ; nȧ oṅwui
e̱, na wada. *7,13.
53. Na wo̱serew no, na wonim se̱ wawu.
54. Na o̱pam wo̱ṅ ṅhīnā fii adi, na o̱soo
ne nsa fre̱e se: Abofra, nyaṅ!
55. Na ne hoṅhom saṅ bae bio, na
o̱so̱ree nte̱m-nte̱m; na o̱hye̱e se̱ wómmã
no biribi nni.
56. Na e̱ye̱e n'agya nė ne nã ahõ-
dw̃iri; na *o̱băraa wo̱ṅ se̱ wo̱ṅṅkã nea
aye̱ ṅṅkyere̱ obiara. *5,14. Mark 7,36.

## Ti 9.

(ṅ. 1—6. Mat 10,1.7.9—11.14. Mark 6,7—13.)

Na o̱fre̱e̱ dumieṅ no boaa ano mãa wo̱ṅ
adaemone ṅhīnā so nė ayaresa tumi nė
ahõo̱deṅ.
2. Na o̱somaa wo̱ṅ se̱ wó̱ṅko̱kã Onyaṅ-
kõpo̱ṅ ahenni hõ ase̱m, na wó̱mmã aya-
refo hõ nsãṅ.
3. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Mommfa
biribiara nntu mo kwaṅ, mommfa poma
ana bo̱to̱wa ana aduaṅ ana sika ana
ntade abieṅ abieṅ.
4. Na ofi biara a mobe̱ko̱ mu no, móntrã
ho̱ na moafi ho̱ ako̱. 10,5—7.
5. Na wo̱ṅ a wo̱rennye mo no, mufi
kũrom ho̱ reko̱ a, *mompõropõro mo naṅ-
ase tutuw nni adanse ntia wo̱ṅ. *10,11.
6. Na wosiim ho̱ faa ṅkũro ṅhīnā
mu mmiakõ-mmiakõ, wo̱kã ase̱mpa no na
wo̱sa ayare mmā-ṅhīnā.

(ṅ. 7—9. Mat 14,1.2. Mark 6,14—16.)

7. Na o̱mansiṅhene Herode tee nea o̱ye̱e
ṅhīnā; na ne tirim ye̱e̱ no kesẽrẽnene, se̱
ebinom se: Iohane anyaṅ afi awufo mu;
8. na ebinom se: Elia ayi nehõ akyere̱;
na afoforo se: tete adiyifo no mu biakõ
aso̱re.
9. Na Herode se: Iohane na matw̃a ne
ti, na hena ne oyi a mete ne hõ nse̱m a
e̱te sē yi? Na *o̱fw̃efw̃e̱e no ahũ no. *23,8.

(ṅ. 10—17. Mat 14,13—21. Mark 6,30—44. Ioh 6,1—13.)

10. Na asomafo no saṅ bae, na wo̱be̱kãa
nea wo̱akoye̱ ṅhīnā kyere̱e̱ no. Na o̱faa
wo̱ṅ, de wo̱ṅ ko̱o̱ fã băbi sareso a e̱ye̱
kũro a wo̱fre̱ no Betsaida dea.
11. Na ṅkũrofo aku-aku no hũi no,
wodii n'akyi; na ogyee wo̱ṅ kãa wo̱ṅ
Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni hõ ase̱m, na o̱saa
wo̱ṅ a ehĩa wo̱ṅ ayare.
12. Na ade reye̱ asã; na dumieṅ no bae
besee no se̱: Gya ṅkũrofoku no kwaṅ
na wó̱ṅko̱ ṅkũro nė ṅkurā a atw̃a hõ
ahyia mu ṅko̱trã ho̱, *na* wo̱anyã aduaṅ:
nȧ nea ye̱wo̱ ha yi ye̱ sareso.
13. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Mómmã wo̱ṅ
biribi nni! Na wose: Yenni biribi se̱
abodō anum nė mpatā abieṅ, gye se̱ ye̱ko̱to̱
aduaṅ mã o̱maṅ yi ṅhīnā.
14. Nȧ wo̱be̱ye̱ se̱ mmarima mpemnum.
Na o̱kã kyere̱e̱ n'asũafo no se̱: Mómmã
wo̱ntrãtrã ase akuw aduonum aduonum.
15. Na wo̱ye̱e̱ sā, na wo̱māa wo̱ṅ ṅhīnā
trãtrãa ase.
16. Na o̱faa abodō anum nė mpatā abieṅ
no fw̃e̱e o̱soro hyiraa so, na obubui na

o̱de mãa asũafo no se̱ wómfa ntoto ṅkũ-
rofoku no anim.
17. Na *wodii, na wo̱ṅ ṅhĩnã mēmēe,
na wo̱tasee mproprowa a e̱kae no ṅkye-
re̱ṅkye̱ dumieṅ. *2 Ah 4,44.
(ṅ. 18—27. Mat 16,13—28. Mark 8,27—9,1.)
18. Na e̱bae se̱ ne ṅkõ wo̱ ho̱ rebo̱
mpae no, n'asũafo no kã no hõ; na
obisaa wo̱ṅ se̱: Ṅkũrofo aku-aku no se:
mene hena?
19. Na wobuae se̱: Iohane suboni; na
ebinom se: Elia; na ebinom se: tete
adiyifo no mu bi na aso̱re.
20. Na osee wo̱ṅ se̱: Na mo de, muse
mene hena? Na Petro buae se̱: Onyaṅ-
kõpo̱ṅ Kristo no.
21. Na o̱hye̱e̱ wo̱ṅ yiye bãraa wo̱ṅ se̱
wo̱ṅṅkã yi ṅṅkyere̱ obiara,
22. se: E̱se̱ se̱ onipa ba no behũ amane
pĩ, na mpanyimfo nė aso̱fo-mpanyiṅ nė
kyere̱wfo no apa no na wo̱akum no, na da
a e̱to so abie̱sã no wanyaṅ. ṅ. 44; 18,32.33.
23. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ ṅhĩnã se̱: Se̱
obi pe̱ se̱ odi m'akyi a, mã o̱mpa nehõ
akyi na o̱mfa n'aseṅdua dã, na onni m'akyi.
24. Nà obiara a o̱pe̱ se̱ *o̱begye ne kãra
no, o̱be̱yera no; na nea me nti ne kãra
be̱yera no no, o̱no ara na o̱begye no.
*17,33. Mat 10,39. Ioh 12,25.
25. Na se̱ onipa nyã w̃iase ṅhĩnã na
o̱yera nehõ anase̱ o̱fw̃ere nehõ a, de̱ṅ
mfaso na o̱benyã?
26. Nà obiara a n'ani bewu me nė me
nse̱m hõ no, o̱no nso hõ na e̱be̱ye̱ onipa
ba no aniwu e̱da a o̱de no nė n'agya
nė abo̱fo kroṅkroṅ anuonyam be̱ba no.
Mat 10,33.
27. Na nokware mise mo: wo̱ṅ a wogyina
ha mu binom wo̱ ho̱ a wo̱reṅkã owu ṅfw̃e̱,
kosi se̱ wo̱ahũ Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni ansã.
(ṅ. 28—36. Mat 17,1—9. Mark 9,2—9.)
28. Na e̱bae se̱ nse̱m yi akyi no e̱be̱ye̱
se̱ nnaawotw̃e na o̱faa Petro nė Iohane nė
Iakobo, na o̱-nė wo̱ṅ ko̱o̱ bepo̱ so mpaebo̱.
29. Na o̱rebo̱ mpae no, n'anim tebea
sakrae, na n'atade ye̱e̱ fitã na e̱hãraṅe.
30. Na fw̃e̱, mmarima bãnu nė no be̱-
kasae, eye̱ Mose nė Elia;
31. wo̱ṅ na woyii wo̱ṅhõ adi anuonyam
mu, na wo̱kãa ne nneye̱e *w̃ie a o̱rekow̃ie
wo̱ Ierusalem hõ ase̱m. *ṅ. 22.
32. Na nna akã Petro nė wo̱ṅ a wo̱kã
no hõ no; na wonyaṅe no, wohũu n'a-
nuonyam no nė mmarima bãnu no nė
no gyina ho̱.
33. Na e̱bae se̱ wo̱resim afi ne ṅkye̱ṅ
no, Petro kã kyere̱e̱ Iesu se̱: Awurade,
eye se̱ ye̱wo̱ ha, na mã ye̱mmo̱ asese
abie̱sã, wo de biakõ, na Mose de biakõ,
na Elia de biakõ; na onnim nea o̱rekã.
34. Na o̱rekã sã no, omunuṅkum bae
be̱kataa wo̱ṅ so; na wo̱reko̱ munuṅkum
no mu no, wosuro.
35. Na e̱nė bi fi munuṅkum no mu se:
Oyi ne me do̱-ba, muntie no! 3,22.
36. Na e̱nė no retw̃am no, wohũu Iesu
ṅkõ. Na womũamũaa so, na nna no mu
no wo̱aṅkã nne̱e̱ma a wohũi no aṅkyere̱
obiara.
(ṅ. 37—45. Mat 17,14—23. Mark 9,14—32.)
37. Na e̱bae se̱ n'adekyẽe a wofii bepo̱
no so sii fam no, ṅkũrofoku be̱bẽrẽ
behyiaa no.
38. Na fw̃e̱, o̱barima bi a ofi ṅkũrofo
no mu tẽe̱m se: Kyere̱kyere̱fo, mesẽre̱
wo, fw̃e̱ me ba, nà o̱ye̱ me ba koro;
39. na fw̃e̱, hoṅhom bi kyere no, na o̱patu
bom, na o̱tetew no mã n'ano po ahuru, na
o̱posa no, na e̱deṅ no ansã na ogyã no.
40. Na mesẽre̱e̱ wo-asũafo no se̱ wóntu
no, na wo̱antumi.
41. Na Iesu buae se̱: O nne̱-mma a wonni
gyidi na wo̱akontoṅ, méntrã mo ṅkye̱ṅ
na meṅhye̱ mehõ deṅ menso mo mu ṅkodu
dabe̱ṅ? Fa wo ba no bẽra ha!
42. Na o̱reba no, daemone no him no
na o̱tetew no. Na Iesu tẽe̱tẽe̱ hoṅhom-fĩ
no, na o̱saa abofra no yare, na *o̱de no
mãa n'agya. *7,15.
43. Na Onyaṅkõpo̱ṅ ahõo̱deṅ ke̱se yi
ye̱e wo̱ṅ ṅhĩnã ahõdw̃iri.
Na nne̱e̱ma a Iesu ye̱e no ṅhĩnã ye̱e̱ wo̱ṅ
ṅwoṅwã no, o̱kã kyere̱e̱ n'asũafo no se̱:
44. Mómmã nse̱m yi ṅko̱ mo asõm; nà
wo̱rebeyi onipa ba no ahye̱ nnipa nsa. ṅ. 22.
45. Na *wo̱ante ase̱m yi ase, na ahinta
wo̱ṅ se̱ wo̱reṅhũ. Na wosuroe se̱ wo̱-
bebisa no ase̱m yi. *18,34.
(ṅ. 46—50. Mat 18,1—5. Mark 9,33—40.)
46. Na ase̱m bi baa wo̱ṅ mu se̱ wo̱ṅ
mu hena na o̱beye̱ ke̱se?

47. Na Iesu hũu wọñ-kõmam nsusui no,
ọfaa abofrã bi begyinaa ne ñkyeñ,
48. na osee wọñ sẹ: Obiara a ọbegye
abofrã yi me diñ so no, wagye me; na
obiara a ọbegye me no, na wagye nea
ọsomaa me no. Nà nea ọyẹ mo ñhĩna mu
akũmã no, ọno ara na ọbẹyẹ kẹse. Mat 10,40.
49. Na Iohane buae sẹ: Awurade, ye-
ahũ sẹ obi de wo diñ tu adaemone; na
yẹbăraa no, efisẹ ọ-nè yẹñ nnam.
50. Na Iesu kã kyerẹẹ no sẹ: Mom-
mmăra no; nà *nea ọnyẹ biribi ntia yẹñ
no na ọwọ yẹñ af'ã. *11,23. Fil 1,18.
51. Na ẹbae sẹ nna a wọrebẹfa no akọ
ọsoro yẹẹ aw̃ie du no, ọhyẹẹ n'ani deñ
sẹ ọbẹkọ Ierusalem. Mark 10,32.
52. Na ọsomaa abọfo dii n'anim; na wọ-
kọe no, wọkọhyẹñ *Samariafo kũro bi
mu sẹ wọkosiesie họ amã no. *Ioh 4,4.
53. Na wọannye no, efisẹ n'ani yẹ sẹ
ọrekọ Ierusalem.
54. Na n'asũafo Iakobo nè Iohane hũi
no, wose: Awurade, wopẹ sẹ yéñkã na
ogya mfi soro mmẹhyew wọñ, sẹnea Elia
nso yẹe no? 2 Ah 1,10.12.
55. Na ọdañ nehõ kãa wọñ anim se:
Munnim hoñhom kõ a moyẹ ne
dea?
56. Nà *onipa ba no amma ammẹsẹe
nnipa akăra, na ọbegyee wọñ. Na wọkọọ
kũro foforo mu. *Ioh 3,17; 12,47.

(ñ. 57—60. Mat 8,19—22.)

57. Na ẹbae sẹ wọnam kwañ mu rekọ
no, obi kã kyerẹẹ no sẹ: Awurade, bã-
biara a wobẹkọ no, medi wo akyi.
58. Na Iesu see no sẹ: Sakrãmañ wọ
atũ, na w̃im nnõmã wọ mmerebu; na
onipa ba no de, onni nea ọde ne ti to.
59. Na ọkã kyerẹẹ ọfoforo sẹ: Di m'akyi!
Na ọno se: Awurade, mã me hõ kwañ
na méñkosie m'agya ansã.
60. Na Iesu see no sẹ: Mã awufo nsie
wọñ awufo; na wo de, kọ na kọkã Onyañ-
kõpọñ ahenni hõ asẹm.
61. Na ọfoforo nso kãe sẹ: Awurade,
*medi wo akyi, na mã me kwañ na meñ-
kọkra wọñ a wọwọ me fi ansã. *1 Ah 19,20.
62. Na Iesu kã kyerẹẹ no sẹ: Obi a
ọde ne nsa kọso fẹtẹw-ade mu na ọfw̃ẹ
n'akyi no mfata Onyañkõpọñ ahenni mu.

## Ti 10.

(ñ. 1—12. Mat 10,7—16.)

Eyinom akyi no Awurade yii nnipa
aduọsoñ foforo nso na ọsomasomaa wọñ
*bãnu bãnu dii n'anim kọọ kũro nè
bãbiara a ọno añkasa rebẹkọ họ. *Mark 6,7.
2. Na ọkã kyerẹẹ wọñ sẹ: Otw̃a-
adw̃uma no sõ, na adw̃umayẹfo de, wosũa;
na enti monsĕrẹ otw̃a no wura no, na
óntu adw̃umayẹfo mmĕra ne tw̃a no mu.
Ioh 4,35. Mat 9,37.38.
3. Móñkọ; fw̃ẹ, masoma mo sẹ ññuanteñ
mpataku mu.
4. *Mommfá sika-kotoku ana akwantu-
bọtọwa ana mpaboa; na †muññkyia obi
ọkwañ mu. *9,3—5. †2 Ah 4,29.
5. Na ofi biara a mobẹkọ mu no, munse
kañ sẹ: Asomdw̃oe mmĕra ofie ha yi!
6. Na sẹ asomdw̃oe-ba wọ họ a, mo
asomdw̃oe bẹtrã no so; na sẹ ẹnte sã a,
ẹbẹsañ aba mo so.
7. Na ofie họ ara na móntrã, na munni
na monnõm nea ẹwọ wọñ nsam; nà
*odw̃umayẹfo akatua sẹ no; mummfi fi
mu ññkọ fi mu. *1 Tim 5,18.
8. Na kũro biara a mobẹkọ mu na wo-
gye mo a, munni nea wọde besi mo anim.
9. Na mónsa emu ayarefo yare, na munse
wọñ sẹ: Onyañkõpọñ ahenni abẹñ mo.
10. Na kũro biara a mobẹkọ mu na
wọrennye mo no, múmfi adi ñkọ kũro
no abọnteñ so, na múnse sẹ:
11. Otutuw a efi mo kũro mu a ẹfomfãm
yẹñ anañ hõ po, yẹreprapra agu mo so;
na ẹyẹ dẹñ ara a, muñhũ yi sẹ Onyañ-
kõpọñ ahenni abẹñ mo.
12. Na mise mo sẹ, ẹda no ẹbẹfanim
Sodom aseñ kũro no.
13. Korasin, due! Betsaida, due! efisẹ
ahõọdenne a wọayẹ no mo mu yi, sẹ wọ-
yẹẹ no Tiro nè Sidon a, añkã wọatrãtrã
atw̃ẽãtam nè nsõ mu asakra wọñ adw̃ene
dedaw. Mat 11,21—23.
14. Nso atemmu mu no ẹbẹfanim Tiro
nè Sidon aseñ mo.
15. Na wo Kapernaum a wọamã wo so akọ
soro, wọbẹhyẹ wo abĕrẹ wo ase akọ asãmañ!
16. Nea otie mo no, watie me; na nea
ọpa mo no, wapa me; na nea ọpa me no,
wapa nea ọsomaa me no. — Mat 10,40.

17. Na aduosoṅ no de anigye saṅ bae se: Awurade, wo diṅ nti adaemone po abĕre woṅhõ ase amã yeṅ.

18. Na osee woṅ se: Mihũu Satan se ofi soro fŵee ase se osramaṅ. Ioh 12,31. Adiy 12,8.9.

19. Fŵe, memã mo hõ kwaṅ se muntiatia awo nė ṅkekãntŵere so nė otamfo no ahõodeṅ ṅhĩnā so; na biribiara rentumi nye mo fŵē. Mark 16,18. Dŵ 91,13.

20. Nanso eyi mu de mommmã mo ani nnnye se ahoṅhom abĕre woṅhõ ase amã mo; na mmom mómmã mo ani nnye se woakyerew *mo diṅ osoro. *2 Mos 32,32. Fil 4,3. Adiy 3,5.

(ṅ. 21.22. Mat 11,25—27.)

21. Edoṅ no ara mu Iesu hõ sãṅ no hoṅhom mu, na okãe se: Agya, osoro nė asase wura, miyi wo aye se wode nneema yi ahinta anyansafo nė animdefo, na woayi akyere ṅkokoā. Yiw, agya, nȧ ne sā na eye aniso wo wo anim.

22. M'agya de nneema ṅhĩnā ahye me nsa; na obi nnim nea oba no ye, gye agya no; nanso obi nnim nea agya no ye, gye oba no nė nea oba no pe se oyi [no] adi kyere no.

23. Na odaṅ nehõ kyeree n'asũafo no see woṅ ṅkõ se: *Ṅhyira ne aniwa a ehũ nea muhũ yi; *Mat 13,16.17.

24. nȧ mise mo se, *adiyifo nė ahene bebĕrē pee se aṅkã wohũ nneema a muhũ yi, na woaṅhũ, na wote nneema a mote yi, na woante. *1 Pet 1,10.

(ṅ. 25—28. Mat 22,35—40. Mark 12,28—34.)

25. Na fŵe, mmărakyerefo bi sore gyinaa ho soo no fŵee se: Kyerekyerefo, deṅ na ményе na manyã dā ṅkwã? 18,18—20.

26. Na okã kyeree no se: Deṅ na woakyerew mmăra no mu? wokaṅ no deṅ?

27. Na obuae se: *"Fa wo kõma ṅhĩnā nė wo kăra ṅhĩnā nė wo ahõodeṅ ṅhĩnā nė wo adŵene ṅhĩnā do Awurade wo Nyaṅkõpoṅ; na †do wo yoṅkõ se wo hõ." *5 Mos 6,5. †3 Mos 19,18.

28. Na osee no se: Woabua yiye; ye yi na wobenyã ṅkwã. 3 Mos 18,5. Mat 19,17.

29. Na ono de, ope se obu nehõ bem, na okã kyeree Iesu se: Na hena ne me yoṅkõ?

30. Na Iesu tuaa ano se: Onipa bi fi Ierusalem sĩãṅ koo Ieriko, na okotoo akwaṅmukãfo mu a wopaa ne hõ ntama boboo no afe gyaw no koe, na wato bĕraw.

31. Na ebae se osofo bi befaa okwaṅ no so; na obehũu no no, otŵaa no hõ koe.

32. Sãara na Lewini bi nso a obaa honom, obehũu no no, otŵaa no hõ koe.

33. Na Samariani bi a onam ne kwaṅ so baa nea owo ho, na ohũu no no, ne yam hyehyee no.

34. Na okoo ne ṅkyeṅ kokyekyeree n'akũru no, de ṅṅo nė bobesã [wĩn] guguu mu, na ode no trãa naṅkasa aboa so de no koo ahohodaṅ mu kofŵee no.

35. Na ade kyẽe na orebeko no, oyii denare abieṅ de mãa ahohodaṅ mu panyiṅ, na osee no se: Fŵe no, na biribiara a wobefŵere akã hõ no, mesaṅ meba a, méhye wò mú.

36. Afei woṅ bãsã yi mu hena na wususu se waye nea okotoo akwaṅmukãfo mu yi yoṅkõ?

37. Na ose: Nea ohũu no mmobo no. Enna Iesu see no se: Ko, na wo nso koye saara!

38. Na ebae se woreko no, okoo kũro bi mu. Na *obā bi a wofre no Marta faa no koo ne fi. *Ioh 11,1; 12,2.3.

39. Na owo nuabea bi a wofre no Maria; ono nso na otrãa Iesu naṅ ase tiee n'asem.

40. Na Marta de, ofãnãa nehõ osom pĩ hõ; na obegyinaa ho se: Awurade, woṅfŵe se me nua agyaw me ṅkõ na mesom? enti se no, na ómmeso mė mú!

41. Na Iesu buae see no se: Marta, Marta, wudŵeṅṅŵeṅ na wohaw wohõ nneema pĩ hõ;

42. na ade biakõ na ehĩa: Maria de, wayi nea eye no, eno na worennye ne nsam. Mat 6,33.

## Tí 11.

Na ebae se owo bābi rebo mpae na ogyaee no, n'asũafo no mu biakõ see no se: Awurade, kyere yeṅ mpaebo, senea Iohane nso kyeree n'asũafo no.

(ṅ. 2—4. Mat 6,9—13.)

2. Na osee woṅ se: Mobo mpae a, múnse se: Yeṅ agya a wowo soro, wo diṅ hõ ntew, wo ahenni mmĕra, nea wope nye asase so senea eye osoro;

3. mã-ye̱ṅ ye̱ṅ-dā aduaṅ dā;
4. na fa ye̱ṅ bone firi ye̱ṅ, nà ye̱ṅ nso de firi obiara a o̱de ye̱ṅ aka, na mfá ye̱ṅ ṅko̱ so̱fw̃e̱ mu, na yi ye̱ṅ fi bone mu.
5. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Mo mu hena na o̱wo̱ adamfo na o̱be̱ko̱ ne ṅkye̱ṅ dasum akose no se̱: Damfo, fe̱m me abodō abie̱sã,
6. na m'adamfo bi fi kwaṅ so aba me ṅkye̱ṅ na minnyã biribi memmã no;
7. na ofi mu nohõã bebua no se̱: Ṅhaw me, na wo̱ato poṅ mu, na me mma wo̱ me ṅkye̱ṅ mpa so, na mintumi menso̱re mme̱mã wo.
8. Mise mo se̱: adamfo so de a, aṅkã o̱nso̱re mme̱mã no; na *n'anuo̱de̱ṅ nti o̱beso̱re abe̱mã no dodo a ehĩa no. *18,5.

(ṅ. 9—13. Mat 7,7—11.)

9. Nso mise mo se̱: Múmmisà, na wo̱be̱mã mo; moṅfw̃efw̃e̱, na mobehũ; mompem, na wo̱behĩe̱ mo.
10. Nà obiara a obisa no, onyã; na nea o̱fw̃efw̃e̱ no hũ; na nea o̱pem no, wo̱behĩe̱ no.
11. Na mo mu hena na o̱ye̱ agya, na ne ba bisa no abodō a, o̱be̱mã no bo? anase̱ nso obisa no apatā a, o̱de wo̱ be̱ye̱ apatā amã no?
12. anase̱ nso obisa kesua a, o̱be̱mã no akekãntw̃e̱re?
13. Na se̱ mo a moye̱ bone nim se̱ momã mo mma nnepa a, mpe̱ṅ ahẽ ara na mo agya a o̱wo̱ soro no remfa Hoṅhom kroṅkroṅ mmã wo̱ṅ a wobisa no?

(ṅ. 14—26. Mat 12,22—30. 43—45. Mark 3,22—27.)

14. Na o̱retu daemone a o̱ye̱ mumu. Na e̱bae se̱ o̱daemone no fii adi no, mumu no kasae. Na e̱ye̱e̱ ṅkũrofo akuaku no ṅwoṅwã.
15. Na wo̱ṅ mu binom se: O̱nam adaemone panyiṅ Beelsebul so tu adaemone.
16. Na ebinom so̱o̱ no fw̃e̱e, fw̃efw̃e̱e̱ ne ṅkye̱ṅ se̱ṅkyere̱ne afi soro. Mark 8,11.
17. Na o̱no de, onim wo̱ṅ adw̃ene, na osee wo̱ṅ se̱: Ahenni biara a e̱-nè nehõ di mpāpaemu no daṅ amamfõ, na ofi nè fi nso fw̃e ase.
18. Na se̱ Satan nso nè nehõ di mpāpaemu a, e̱beye̱ de̱ṅ na n'ahenni agyina? se̱ muse: menam Beelsebul so mitu adaemone!
19. Na se̱ menam Beelsebul so mitu adaemone a, hena so na mo mma nam tu wo̱ṅ? Enti wo̱beye̱ mo atemmufo.
20. Na se̱ mede *Nyaṅkõpo̱ṅ nsatea mitu adaemone a, e̱no de Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni aba mo so. *2Mos 8,15.
21. Se̱ o̱hõo̱deṅfo amĩa w̃e̱ṅ ne fi a, n'ahõde wo̱ ho̱ komm;
22. na *nea o̱seṅ no ahõo̱deṅ ba no so na odi no so ṅkõnim a, ogye n'akõde a n'ani da so, na o̱kye̱ n'asade mu. *Kol 2,15.
23. Nea o̱ṅkã me hõ no na o̱-nè me anyã; na nea o̱-nè me mmoaboa anò no fw̃ete mu. 9,50.
24. Se̱ hoṅhom-fĩ fi nipa mu a, o̱kokyiṅkyini ṅkyerekyerewa so fw̃efw̃e̱ o̱home; na onnyã bi a, ose: Me̱saṅ mako̱ me daṅ a mifi mu mebae no mu.
25. Na o̱ba a, o̱behũ se̱ wo̱aprapra mu na wo̱ahyehye̱ mu.
26. E̱no na o̱ko̱ ko̱fa ahoṅhom asoṅ foforo a wo̱ye̱ bone seṅ naṅkasa kã ne hõ, na wo̱be̱hye̱ṅ mu a wo̱trã ho̱; na onipa no akyiri asetrã *ye̱ bone seṅ kaṅ de no. *Ioh 5,14.
27. Na e̱bae se̱ o̱rekã yinom no, o̱bā bi a o̱wo̱ ṅkũrofoku no mu māa ne nné so see no se̱: *Ṅhyira ne yafunu a e̱woo wo, nè nufu a wunũme! *1,28.48.
28. Na o̱no de o̱kãe se̱: E̱wom ara se̱: ṅhyira ne wo̱ṅ a wo̱te Nyaṅkõpo̱ṅ ase̱m na wodi so! 8,15.21.

(ṅ. 29—32. Mat 12,38—42.)

29. Na ṅkũrofo aku-aku no boaboaa wo̱ṅhõ ano pitipiti no, ofii ase se: Nne̱mma yi ye̱ abusũa bone; wo̱fw̃efw̃e̱ se̱ṅkyere̱ne, na wo̱remmã wo̱ṅ se̱ṅkyere̱ne biara, se̱ odiyifo Iona se̱ṅkyere̱ne no.
30. Na se̱nea Iona ye̱e̱ se̱ṅkyere̱ne māa Niniwefo no, sāara nso na onipa ba no be̱ye̱ amã nne̱-mma yi.
31. Nifã hemmā no nè nne̱-mma yi mu mmarima be̱so̱re atemmu no mu, na wabu wo̱ṅ fo̱: efise̱ ofii asase ano nohõã betiee Salomo nyansa; na fw̃e̱, nea e̱seṅ Salomo wo̱ ha yi! 1 Ah 10,1.
32. Niniwe mmarima nè nne̱-mma yi be̱so̱re atemmu no mu, na wo̱abu wo̱ṅ

fo: efise Iona aseṅkã mu no, wosakraa woṅ adwene; na fwe, nea eseṅ Iona wo ha yi! Ion 3,5.
33. Na obi nso kanea mfa ṅhinta kokoam ana okoro ase, na ode si kaneadua so, *na* woṅ a woba mu no ahũ ne hăraṅ. 8,16. Mat 5,15.

(ṅ. 34—36. Mat 6,22.23.)

34. Nipadua kanea ne aniwa. Enti se wo ani ye a, wo nipadua ṅhĩnã nso beye haṅṅ; na se enye a, wo nipadua nso beye kusũ.
35. Enti fwe yiye na haṅṅ a ewo wo mu no anye sũm!
36. Enti se wo nipadua ṅhĩnã ye haṅṅ na bābiara nni sũm a, ne ṅhĩnã beye haṅṅ, senea kanea de ne hyereṅ ye haṅṅ mã wo no.
37. Na orekasa no, Farisini bi sĕree no se o-nė no mmedidi; na okoo mu kotrãa ase. 7,36; 14,1.
38. Na Farisini no hũi no, eyee no ṅwoṅwã se waṅhohoro ne nsa ansã na odidii. Mat 15,2.

(ṅ. 39—52. Mat 23,1—36.)

39. Na Awurade kã kyeree no se: Afei mo Farisifo de, mohohoro kuruwa nė tafõroboto hõ; na mo mu de, amim nė nnebone ahye mu mã.
40. Ṅkwasea, enyé nea oyee akyiri no na oyee emu nso?
41. Na eye deṅ ara a, nea ewo mu no, mómfa bi ṅhũ mmobo; na fwe, ne ṅhĩnã hõ afi amã mo.
42. Na múnnue, mo Farisifo! se momã mẽ nė onunum nė faṅ ṅhĩnã ntotoso du du, na moatwa atemmu nė Nyaṅkõpoṅ do hõ. Eyi na ese se aṅkã moye, nanso moannyaw nea ekã hõ no.
43. Múnnue, mo Farisifo! se mope mpanyiṅ-trãbere ahyia-adaṅ mu nė gũa so ṅkyia. 20,46.
44. Munnue, mo kyerewfo nė Farisifo, nyãtwomfo! se mote se ada a enna adi, na nnipa a wonam so no ṅhũ.
45. Na mmărakyerefo no mu biakõ rebua no se: Kyerėkyerefo, wuse sa a, na wohye yeṅ nso ahohora.
46. Na osee se: Mo mmărakyerefo nso, munnue! se mode nnosoa a ne soa ye ya soa nnipa, na mo aṅkasa de, momfá mo nsatea mu biakõ ṅkã nnosoa no.
47. Munnue! se moto adiyifo ada so, na mo agyanom na ekum woṅ.
48. Senea mudi mo agyanom ṅṅwuma hõ adanse na mopene neṅ, se woṅ na ekum woṅ, na mo na moto woṅ ada so.
49. Eyi nti nso na Onyaṅkõpoṅ nyansa no se: Mesoma adiyifo nė asomafo ako woṅ mu, na woakum na woatã woṅ mu binom,
50. na woafwefwe adiyifo ṅhĩnã mogya a wofwie gui fi wiase asehye so nne-mma yi nsam,
51. efi Habel mogya so dekosi Sakaria a otoe aforemuka nė asoredaṅ no ntam no mogya so. Yiw, mise mo, wobefwefwe nne-mma yi nsam.
52. Munnue, mo mmărakyerefo! se mofaa nimdee safẽ; mo aṅkasa moṅkó mu, na woṅ a woreko mu no, musiw woṅ kwaṅ.
53. Na orekã nsem yi akyere woṅ no, kyerewfo nė Farisifo no fii ase hyee no pĩ, na woyii no kasa mu nsem bebĕrẽ hõ,
54. na wotew no fwefwee akyere asem bi n'anom, *na* woakotõtõ n'ano. 20,20.

## Ti 12.

Emu ho ara na ṅkũrofoku no mpempem aboaboa woṅhõ ano, mpo wotiatia woṅhõ so no, ofii ase kã kyeree n'asũafo no se: Nea edi kaṅ ne se: móṅfwe mohõ so yiye Farisifo mmokaw no hõ, ene nyãtwom. Mat 16,6. Mark 8,15.

(ṅ. 2—9. Mat 10,26—33.)

2. Na *biribiara so ṅkatae a worenyi so, na ahinta a woreṅhũ. *8,17.
3. Enti biribiara a moakã esũm mu no, wobete no haṅṅ mu, na nea moakã no asõm [wo] mpia mu no, na wobepae mu akã no adaṅ atifĩ.
4. Na me nnamfonom, mise mo: munnsuro woṅ a wokum hõnam, na eyi akyi no wonni biribi a wobetumi aye bio.
5. Na mekyere mo nea múnsurò no: múnsurò nea okum wie a, owo hõ kwaṅ de beko akoto amanehunukũrom; yiw, mise mo se, múnsuro oyi!
6. Enyé ṅkasanõma anum na wotoṅ woṅ gye mmaṅ abieṅ [a. s. pesewa]? na Onyaṅkõpoṅ anim de, ani mpa woṅ mu biakõ so.
7. Na mo ti *ṅhwĩ mpo, woakaṅ ne

ṅhīnā. Enti munnsuró, moseṅ ṅkasanōma
beběrē. *21,18.
8. Nso mise mo se: obiara a obebo me diṅ
nnipa anim no, ono na onipa ba no nso
bebo ne diṅ Onyaṅkōpoṅ abofo anim.
9. Na nea obepa me nnipa anim no, ono
na wobepa no Onyaṅkōpoṅ abofo anim. 9,26.
10. Na obiara a *obekā asem bi atia
onipa ba no no, wode befiri no; na nea
obekā abususem atia Hoṅhom kroṅkroṅ
no, womfá mfiri no. *Mat 12,32. Mark 3,28.29.
11. Na se wode mo ko ahyia-adaṅ mu nė
mpanyimfo nė atumfo anim a, muṅṅṅŵeṅ-
ṅŵeṅ se deṅ anase dekōde a mobekā ayi
mohō, anase nea mobese; 21,14.15. Mat 10,19.20.
12. nȧ doṅ no ara mu na Hoṅhom kroṅ-
kroṅ bekyerekyere mo nea ese se mobese.
13. Na onipa bi a ofi ṅkūrofoku no
mu see no se: Kyerekyerefo, kasa kyere
me nua na o-nė me ṅkye awunnyade.
14. Na osee no se: Onipa, hena na ode
me sii mo so sennifo ana odekyefo?
15. Na okā kyeree woṅ se: Mónfŵe na
moṅfŵe mohō yiye pepee hō; na enyé
onipa ade a wanyā na aboro so no mu
na ne ṅkwā te. 1 Tim 6,9.10.
16. Na obuu woṅ be se: Onipa bi a
oye odefo asase sow pī.
17. Na osusu ne tirim se: Edeṅ na
meye, efise minni nea mede m'aba mesie?
18. Na ose: Eyi na meye: meburu
m'asaṅ na masi akese; na eho na mede
m'aba ṅhīnā nė me nneema mesie,
19. na mase me kăra se: Okăra, wowo
nneema pa pī a wode agu ho amā mfri-
hyia pī: home, didi, nōm, na wo bo nto
wo yam!
20. Na Onyaṅkōpoṅ see no se: Okwasea,
anadŵo yi wobegye wo kăra afi wo nsam;
na nneema a woasiesie no beye hena dea?
Heb 9,27.
21. Senea nea ohyehye ademude fa na
onyé odefo Onyaṅkōpoṅ fām te ne no.
Mat 6,20.
(ṅ. 22—31. Mat 6,25—33.)
22. Na okā kyeree n'asūafo no se: Eyi
nti mise mo se: Muṅṅṅŵeṅṅŵeṅ mo kăra
hō se deṅ na mobedi, anase mo nipadua
hō se deṅ na mobefura.
23. Okăra seṅ aduaṅ, na nipadua seṅ
ntama.
24. Mónfŵe ṅkwākwādabi, se woṅṅú na
wontŵa, na wonni afiase anase osaṅ; nanso
*Onyaṅkōpoṅ yeṅ woṅ. Oseṅ beṅ na
monseṅ nnōma? *Dŵ 147,9.
25. Na mo mu hena na odŵeṅṅŵeṅ betumi
de basafā biakō ato ne [ṅkwā] tenteṅ so?
26. Na se muntumi nye ade ketewa sē
a, edeṅ na mudŵeṅṅŵeṅ nea aka hō?
27. Mónfŵe sukōko senea enyiṅ, enyé
adŵuma, nso ento asawa; nanso mise mo
se, Salomo anuonyam ṅhīnā mu po waṅ-
kekā nehō se eyinom mu biakō.
28. Na se Onyaṅkōpoṅ mā wuram aha-
baṅ a ewo ho nne na okyēna wode agu
fononō mu no ntama sā a, omā beṅ na
oremmā mo? mo a mo gyidi sūa!
29. Na mo de, moṅṅfŵefŵe nea mobedi
ana nea mobenōm; na mommmā mo ani
nnye mo totototo.
30. Nȧ eyinom ṅhīnā akyi na ŵiase
amaṅamaṅ di; na mo agya nim se nneema
yi hīa mo.
31. Na mmom moṅfŵefŵe Onyaṅkōpoṅ
ahenni, na wode yinom ṅhīnā bekā mo hō.
32. Kuw ketewa, munnsuró! efise
eye mo agya no fe se ode ahenni
no bemā mo. 22,29. Ies 41,14.
(ṅ. 33.34. Mat 6,20.21.)
33. Móntoṅ nea mowo mfa ṅhū mmobo;
monye ṅkotoku a erenye dedaw mfa, e-nė
ademude a erensā da osoro, nea oŵifo
mmeṅ ho na ṅŵeŵee nsee no. 18,22.
34. Nȧ nea mo ademude wo no,
eho na mo kōma nso wo.
(ṅ. 35—46. Mat 24,42—51.)
35. *Moṅkyekyere mo aseṅ, na mo †aka-
nea 'nnew; *2 Mos 12,11. 1 Pet 1,13. †Mat 25,1—13.
36. na mo aṅkasa mónye se nnipa a
woretŵeṅ woṅ wura se da-kō a obefi
ayeforo ase aba: *na* se oba na obepem a,
woabehīe no ntem-ntem.
37. Ṅhyira ne ṅkoa no a owura no ba
a, obeto woṅ se woreŵeṅ! Nokware
mise mo se, obebo nehō so, na wamā
woatrā adidii, na waba abesom woṅ.
38. Na se oba odasu abieṅ mu anase
oba odasu abiesā mu na obeto woṅ sā a,
ṅhyira ne ṅkoa no!
39. Na múṅhū yi: se ofiwura nim doṅ-
kō a *oŵifo beba a, aṅkā obeŵeṅ, na wam-
mā woammu ne daṅ mu amfa mu. *1 Tes 5,2.

40. Enti mo nso munsiesie mohõ nsie, se̱ do̱ṅ a munsusu mu na onipa ba no be̱ba.

41. Na Petro see no se̱: Awurade, ye̱ṅ ṅkõ na wubu ye̱ṅ be̱ yi anase̱ wode wo̱ṅ ṅhĩnã nso?

42. Na Awurade se: Hena na o̱ye̱ ofiepanyiṅ nokwafo nė o̱badẇemma a ne wura de no bedi ne fifo so se̱ ómmã wo̱ṅ aduaṅ a e̱ye̱ wo̱ṅ-de bere a e̱se̱ mu?

43. Ṅhyira ne akoa no a ne wura ba a o̱behũ no se̱ o̱reye̱ sã.

44. Nokware mise mo se̱ o̱be̱mã wadi nea o̱wo̱ ṅhĩnã so. Mat 25,21.

45. Na se̱ akoa no se ne kõmam se̱: me wura akye̱ nė bá, na ofi ase boro mmofra nė mmãwa no, na odidi na o̱nõm bow a:

46. akoa no wura be̱ba da a o̱ṅfẇe̱ no kwaṅ nė do̱ṅ a onnim mu, na wabetẇa no mu abieṅ, na wamã o̱no nė akyinnyegyefo ade afra.

47. Na akoa no a onim nea ne wura pe̱ na wansiesie nehõ na wanye̱ se̱nea o̱pe̱ no, wo̱be̱fẇe no mmã pĩ. Iak 4,17.

48. Na nea onnim na o̱ye̱ afẇede no, wo̱be̱fẇe no kakrã. Na obiara a wo̱amã no pĩ no, ne ṅkye̱ṅ na wo̱be̱fẇefẇe̱ pĩ; na nea wo̱de pĩ ahye̱ ne nsa no, o̱no na wo̱bebisa no nea e̱boro so.

49. Mebe̱somaa ogya mã aba asase so, na se̱ aso̱ dedaw a, de̱ṅ na merefẇefẇe̱ seṅ yi?

50. Na mewo̱ *asubo̱ bi a wo̱de be̱bo̱ me asu, na †ahõhĩa be̱ṅ na me hõ hĩahĩa me yi ansã na aẇie? *Mat 20,22. †Mat 26,38. Ioh 12,27.

(ṅ. 51—53. Mat 10,34—36.)

51. Mususuw se̱ mebae mabe̱mã asomdẇoe asase so? mise mo se̱: dabi, na mmom mpãpaemu.

52. Nà efi nne̱ ofi-koro-mu nnipa bãnum bedi mpãpaemu, na bãsã nė bãnu anyã, na bãnu nė bãsã anyã.

53. Wo̱bedi mpãpaemu na agya nė ne ba anyã, na o̱ba nė n'agya anyã; na e̱nã nė ne babea anyã, na o̱babea nė ne nã anyã; na ase nė ne sew anyã, na osew nė n'ase anyã.

54. Na osee ṅkũrofo aku-aku no nso se̱: Se̱ muhũ se̱ osu amuna ato̱e ho̱nom a, nte̱m ara na muse: osu reba; na e̱ba sã; Mat 16,2.3.

55. na muhũ se̱ nifã mframa bo̱ a, muse: ahõhuru reba; na e̱bam'.

56. Mo nyãtẇomfo! munim asase nė soro ani nneema hõ asekyere̱: na e̱de̱ṅ na muṅhũ bere yi ṅkyere̱ase?

57. Na e̱de̱ṅ na mo aṅkasa nso mummu nea e̱tẽe̱ hõ nte̱ṅ?

58. Nà se̱ wo nė wo kõfo reko̱ otumfo anim a, wo nė no wo̱ o̱kwaṅ mu no, bo̱ mmo̱deṅ na woayi wohõ afi ne nsam: *na* wantẇẽ wo aṅko̱hye̱ o̱temmufo nsa, na o̱temmufo no amfa wo ammã ofiasefẇe̱fo, na ofiasefẇe̱fo no amfa wo aṅko̱to afiase. Mat 5,25.26.

59. Mise wo se̱: woremfi ho̱ gye se̱ woatua niwa a e̱be̱ka akyiri no po ansã.

## Ti 13.

E̱bere no ara mu ebinom wo̱ ho̱ a wo̱kãa Galileafo a Pilato de wo̱ṅ mogya frafraa wo̱ṅ afo̱re mu no hõ ase̱m kyere̱e̱ no.

2. Na Iesu buae see wo̱ṅ se̱: Mususu se̱ Galileafo yi hũu sã amane nti, wo̱ye̱ nneboneye̱fo seṅ Galileafo ṅhĩnã? Ioh 9,2.

3. Mise mo se̱: dabi; na *moansakra mo adẇene a, mo ṅhĩnã be̱yera sãara. *Dẇ 7,13.

4. Anase̱ nnipa duṅwotẇe a Siloa abantenteṅ no fẇee wo̱ṅ so na ekum wo̱ṅ no, mususu se̱ wo̱ye̱ mmãratõfo seṅ nnipa a wo̱te Ierusalem ṅhĩnã?

5. Mise mo se̱: dabi; na mmom, se̱ moansakra mo adẇene a, mo ṅhĩnã be̱yera sãara.

6. Na obuu wo̱ṅ be̱ yi se: Obi wo̱ bro̱do̱ma a wadua ne bobetũrom; na o̱bae be̱fẇefẇe̱e̱ so aba, na wannyã bi. Mat 21,19.

7. Na o̱kã kyere̱e̱ tũromfẇe̱fo no se̱: Fẇe̱, mfrihyia abie̱sã ni a maba mabe̱fẇefẇe̱ bro̱do̱ma yi so aba, na mannyã bi: tẇa kyene; na e̱de̱ṅ nti na agye asase no akente̱ṅ so?

8. Na o̱rebua se no se̱: Owura, mã ensi ho̱ afe yi so nso mfa ṅkosi se̱ mefumfunu hõ na megu ase sumĩnã: 2 Pet 3,9.15.

9. na se̱ ebia e̱be̱sow a, [eye;] na se̱ ansow a, ansã na woatẇa akyene.

10. Na o̱rekyere̱kyere̱ hyiadaṅ bi mu homeda.

11. Na fẇe̱, o̱bã bi wo̱ ho̱ a o̱wo̱ ahõo̱mmere̱ hoṅhom mfrihyia duṅwotẇe, na wapono, na ontumi ntẽe̱ ne mũ korã po.

12. Na Iesu hũu no no, o̱fre̱e̱ no, na osee no se̱: O̱bã, wo̱asãṅ-wo afi wo-ahõo̱mmere̱ mu!

13. Na *o̱de ne nsa guu no so, na amo-

nom ho ara na otẽee, na oyii Nyaṅkõpoṅ aye. *Mark 7,32.

14. Na hyiadaṅ no mu panyiṅ a eyee no ahĩ se Iesu asa oyare homeda buae see ṅkũrofoku no se: Nnansĩa wo ho a ese se nnipa beye mu adw̃uma: emu na mommẽra na wonsa mo ayare, na enyé homeda!

15. Na Awurade buaa no na ose: Nyãtw̃omni! so mo mu biara nsãṅ ne nantw̃i ana n'afurum mfi ne baṅ mu ṅko ṅkonõm nsu homeda? 14,5.

16. Na obã yi a oye *Abraham babea a Satan akyere no, fw̃e, mfrihyia duṅwotw̃e yi, ensé se wosãṅ no fi kyere yi mu homeda? *19,9.

17. Na okãa sã no, n'atamfo ṅhĩnã anim guu ase, na ṅkũrofoku no ṅhĩnã ani gyee anuonyanne a oyee no ṅhĩnã nti. (ṅ. 18—21. Mat 13,31—33. Mark 4,30—32.)

18. Na okãe se: Edeṅ na Onyaṅkõpoṅ ahenni se: anase deṅ hõ na mede meto?

19. Ete se sinapi fua a onipa fa kotoo ne tũrom; na enyiṅi, na eyee dua kese, na w̃im nnõma betrãa n'abã so.

20. Na osee bio se: Deṅ hõ na mede Nyaṅkõpoṅ ahenni meto?

21. Ete se mmokaw a obã bi fae kofoto asikresĩam krokũma abiesã mu, de-kosii se ne ṅhĩnã kawe.

22. Na onennam amampoṅ nė ṅkũro mu kyerekyere, na onam so reko Ierusalem.

23. Na obi see no se: Awurade, woṅ a wobegye woṅ ye kakra bi ana?

24. Na okã kyeree woṅ se: Mompere ṅhyeṅ opoṅ tẽatẽã no mu; na mise mo se: nnipa pĩ befw̃efw̃e mu ahyeṅ, na worentumi. Mat 7,13.14. Fil 3,12.

25. Efi bere no ara a ofiwura no besore ato poṅ no mu na mobefi ase agyina akyiri, na moabo poṅ mu se: Awurade, Awurade, hĩe yeṅ! Na obebua mo se: Mo de, minnim nea mufi! Mat 25,11.12.

26. Eno na mobefi ase akã se: Yeadidi na yeanõm wo-anim, na woakyerekyereyeṅ abonteṅ so peṅ. Mat 7,22.23.

27. Na obese se: Mise mo se: mo de, minnim nea mufi; múmfi me so, mo a moye nea entẽe ṅhĩnã! (ṅ. 28.29. Mat 8,11.12.)

28. Eho na osũ nė sẽtw̃ere beba, se mobehũ Abraham, Isak nė Iakob nė adiyifo ṅhĩnã Onyaṅkõpoṅ ahenni mu, na mo aṅkasa de, woapam-mo afi mu.

29. Na wobefi apuei nė atoe nė nifã nė beṅkum beba abetrã adidii Onyaṅkõpoṅ ahenni mu. 14,15.

30. Na fw̃e, akyikafo bi wo ho a wobedi kaṅ, na adikaṅfo bi wo ho a wobeka akyiri. Mat 19,30.

31. Da no ara na Farisifo bi bae besee no se: Fi ha ko, nà Herode pe wo akum wo.

32. Na osee woṅ se: Móṅkokã ṅkyere sakrãmaṅ no se: Fw̃e, mitu adaemone na mesa ayare nne nė kyẽna, na da a eto so abiesã no maw̃ie.

33. Nanso ese me se menante nne nė kyẽna nė da a edi so no; na enni hõ kwaṅ se odiyifo beto bãbi, gye Ierusalem. (ṅ. 34.35. Mat 23,37—39.)

34. Ierusalem, Ierusalem a wukum adiyifo na wusiw woṅ a wosomaa woṅ wo ṅkyeṅ abo! mpeṅ ahẽ ni a mepe se meboaboa wo mma ano se akokotaṅ boaboa ne mma ano wo ne ntabaṅ ase, na moampe!

35. Fw̃e, wobegyaw mo-fi afitũ amã mo. Na mise mo se: moreṅhũ me, gye se da a ebeba se muse: *Ṅhyira ne nea onam Awurade diṅ so reba no! *Dw̃ 118,26.

## Ti 14.

Na ebae se okoo Farisifo panyiṅ bi fi homeda akodidi no, na wow̃eṅ no. 6,6—11; 11,37.

2. Na fw̃e, onipa bi w̃o n'anim ho a oyare sesãboro.

3. Na Iesu buae na okã kyeree mmãrakyerefo nė Farisifo no se: Ewo hõ kwaṅ se wosa yare homeda ana?

4. Na woye komm. Na ofaa no saa no yare, na omã okoe.

5. Na obuaa woṅ se: Mo mu hena afurum ana nantw̃i na okoto abura mu a oṅkotw̃ẽ no ntem-ntem homeda? 13,15. Mat 12,11.

6. Na woantumi ammua no eyinom hõ bi bio.

7. Na ode n'ani kari woṅ a wohyiaa woṅ adidi no senea wopaw mpanyiṅ-trãbea no, obuu-woṅ be kã kyeree woṅ se: Mat 23,6.

8. Se obi hyia wo ayeforo ase a, ṅkotrã mpanyin-trãbea: ebia woahyia nea n'anim ye nyam seṅ wo,

9. na nea ohyiaa wo nė no ba a, obese

wo se̱: Mã oyi kwaṅ! na e̱no na wode
aniwu befi ase ako̱fa akyiri trãbea.
10. Na se̱ wohyia wo a, ko̱ na ko̱trã
akyiri trãbea: *na* nea ohyiaa wo no ba
a, wase wo se̱: Damfo, tw̃iw ko̱ soro
nohõã! e̱no na wobenyã nĩdi wo̱ṅ a
wo̱-nė wo te adidii no anim.
11. Na obiara a o̱mã nehõ so no,
wo̱be̱bĕre̱ no ase; na nea o̱bĕre̱ nehõ
ase no, wo̱be̱mã no so. 18,14. Mat 23,12.
12. Na osee nea ohyiaa no no nso se̱:
Se̱ wotow poṅ aw̃ia anase̱ aṅw̃ummere a,
mfre̱ wo nnamfo ana wo nuanom ana wo
abusũafo anase̱ afipãmfo adefo: *na* wo̱ṅ
nso ammehyia wo bi, na woannyã akatua.
13. Na wotow poṅ a, fre̱ ahĩafo, aya-
refo, mpakye, nė anifuraefo; 5 Mos 14,29.
14. na woanyã ṅhyira: efise̱ wonni nea
wo̱de betua wo so ka; nà nnipa trẽnẽ *so̱re
mu na wo̱betua wo so ka. *Ioh 5,29.
15. Na wo̱ṅ a wo̱-nė no te adidii no mu
biakõ tee sã no, osee no se̱: Ṅhyira ne
nea o̱bedidi Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni mu! 13,29.
(ṅ. 16—24. Mat 22,2—10.)
16. Na osee no se̱: Onipa bi tow poṅ
ke̱se na ohyiaa nnipa pĩ.
17. Na adidi bere dui no, o̱somaa n'akoa
se̱ óṅkose wo̱ṅ a wo̱ahyia wo̱ṅ no se̱:
Mommĕra, na wo̱anyã aw̃ie nne̱ema ṅhĩnã.
18. Na wo̱ṅ ṅhĩnã fii ase kãa ase̱ṅkoro
yiyii wo̱ṅhõ ano. Nea odi kaṅ see no se̱:
Mato̱ asase, na ehĩa me se̱ meko̱fw̃e̱;
mesĕre̱ wo, yi me wo̱ mu.
19. Na obiakõ se: Mato̱ anantw̃i mpãmhõ
anum na meko̱so̱ wo̱ṅ mafw̃e̱, mesĕre̱ wo,
yi me wo̱ mu.
20. Na o̱foforo se: Maware yere, na
enti mintumi memma. 1 Kor 7,33.
21. Na akoa no bae na o̱be̱kãa nse̱m no
kyere̱e̱ ne wura. E̱no na ofiwura no bo
fui, na osee n'akoa no se̱: Fi adi nte̱m
ko̱ kũro mu abo̱nteṅ nė mprama so, na
ko̱fa ahĩafo nė ayarefo nė anifuraefo nė
mpakye bĕra ha.
22. Na akoa no se: Awurade, aye̱ se̱nea
wohye̱e no, nanso afã da so wo̱ ho̱.
23. Na owura no kã kyere̱e̱ akoa no
se̱: Fi adi ko̱ akwaṅ so nė baṅ mu,
na ko̱hye̱ wo̱ṅ na wo̱mmĕra, na me daṅ
nye̱ mã.
24. Na mise mo se̱: nnipa no a wo̱ahyia
wo̱ṅ no mu biara reṅkã m'aduaṅ no ṅfw̃e̱.
25. Na ṅkũrofo aku-aku pĩ nė no ko̱e.
Na o̱daṅ nehõ kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱:
(ṅ. 26.27. Mat 10,37.38.)
26. Se̱ obi ba me ṅkye̱ṅ na *o̱ntaṅ n'agya
nė ne nã nė ne yere nė ne mma nė ne
nuabarimanom nė ne nuabeanom nė naṅ-
kasa ne kãra nso a: ontumi nye̱ me sũani.
*5 Mos 33,9.10. Luk 18,29.30.
27. Na obiara a o̱nsoa n'aseṅdua na onni
m'akyi no, ontumi nye̱ me sũani. 9,23.
28. Nà mo mu hena na o̱pe̱ se̱ o̱to aban-
tenteṅ, na o̱rentrã ase ansã, na ommu
hõ akontã, se̱ o̱wo̱ nea o̱de betumi aw̃ie?
29. Ebia wafi ase no, na wantumi aṅw̃ie
a, na wo̱ṅ a wohũ ṅhĩnã fi ase goru no hõ
30. se: Onipa yi fii ase toe, na wantumi
aṅw̃ie.
31. Anase̱ o̱hene be̱ṅ na o̱-nė o̱hene bi
reko̱kõ na o̱ntrã ase kaṅ ntu agyina, se̱
o̱betumi de o̱pedu akohyia nea o̱de peduonu
reba no so?
32. Anye̱ sã a, o̱da so wo̱ akyirikyiri
no, otu abo̱fo sĕre̱ se̱ wómpatà.
33. Sãara nso na mo mu biara a onnyaw
nea o̱wo̱ ṅhĩnã ntumi nye̱ me sũani.
34. Ṅkyene ye; na se̱ ṅkyene de̱w wu
a, wo̱de to de̱ṅ mu na aye̱ de̱ bio?
Mat 5,13. Mark 9,50.
35. E̱mfata fam anase̱ sumĩnã so, na wo̱-
tow gu. Nea o̱wo̱ asõ betie no, mã ontie!

## Ti 15.

Na tõgyefo nė nneboneye̱fo no ṅhĩnã
retw̃iw abe̱ṅ no se̱ wo̱rebetie no.
2. Na Farisifo nė kyere̱wfo no ṅwĩṅwĩ
se: Oyi gye nneboneye̱fo na o̱-nė wo̱ṅ didi.
5,30.
3. Na obuu wo̱ṅ be̱ yi se:
(ṅ. 4—7. Mat 18,12—14.)
4. Mo mu nipa be̱ṅ na se̱ o̱wo̱ ṅṅuanteṅ
ha na wo̱ṅ mu biakõ ko̱yera a, o̱rennyaw
aduakroṅ-akroṅ no sareso, na onni nea
ayera no akyi ṅkodu se̱ o̱behũ no?
Hes 34,11.16. Luk 19,10.
5. Na se̱ ohũ no a, o̱de no to ne mmati
so, na n'ani gye.
6. Na o̱ba ofie a, o̱fre̱fre̱ ne nnamfo nė
n'afipãmfo boa ano se wo̱ṅ se̱: Mómmã
mo nė me ani nnye: na mahũ me guaṅ
a o̱yerae no.

7. Mise mo se̱: sāara na anigye be̱ba o̱soro, o̱deboneye̱fo biakõ a o̱sakra n'adŵene seṅ nnipa trēnē aduakroṅ-akroṅ a eṅhĭa wo̱ṅ adŵensakra hõ.

8. Anase̱ o̱bā be̱ṅ na o̱wo̱ ṅṅŵete̱bonā du na emu biakõ yera a, o̱renso̱ kanea na o̱mpra o̱daṅ no mu na o̱ṅfŵefŵe̱ yiye ṅkosi se̱ o̱behũ?

9. Na ohũ a, o̱frefre̱ ne nnamfo nė n'afipāmfo boa ano se: Mómmā mo nė me ani nnye: na mahũ me dŵete̱bonā a e̱yerae no.

10. Sāara na mise mo se̱: anigye ba Onyaṅkõpo̱ṅ *abo̱fo anim o̱deboneye̱fo biakõ a o̱sakra n'adŵene hõ. *Ef 3,10.

11. Na ose: Onipa bi wo̱ mmabarima bānu.

12. Na wo̱ṅ mu akũmā see n'agya se̱: Agya, fa ahõde a e̱be̱ye̱ me dea no mā me. Na o̱kye̱e̱ n'asetrā mu māa wo̱ṅ.

13. Na anni da bi na o̱ba akũmā no boaboaa ne ṅhĭnā ano, na otuu kwaṅ ko̱o̱ asase bi so akyirikyiri; na e̱ho̱ na o̱ko̱bo̱o̱ *ahofŵi se̱ee n'ahõde ṅhĭnā. *Mmebs 29,3.

14. Na oŵiee ne ṅhĭnā fŵere no, o̱ko̱m ke̱se bi baa asase no so ho̱, na afi ase ahĭa no.

15. Na o̱de nehõ ko̱bo̱o̱ asase no so honi bi hõ; na o̱somaa no mā o̱ko̱o̱ ne mfuw mu ko̱fŵe̱e̱ mprako.

16. Na ne ko̱ṅ do̱ se̱ o̱de ase̱hono a mprako no dii no bi hye̱e̱ n'afuru mā; na obiara ammā no bi. Mmebs 23,21.

17. Na n'ani baa nehõ so no, o̱kāe se̱: Apāfo ahẽ na m'agya nni a wo̱wo̱ aduaṅ mā e̱boro so; na me de, o̱ko̱m rekum me yi!

18. *Me̱so̱re mako̱ m'agya ṅkye̱ṅ, na mase no se̱: Agya, maye̱ †o̱soro nė wo anim bone; *Ier 3,12.13. †Dŵ 51,6.

19. na mensé̱ se̱ wo̱fre̱ me wo ba bio: na ye̱ me se̱ wo apāfo no mu biakõ.

20. Na o̱so̱re baa n'agya ṅkye̱ṅ. Na o̱da so wo̱ akyirikyiri no, n'agya hũu no, na ne yam hyehyee no, na otutuu mmirika ko̱soo ne ko̱ṅ mu, na ofew n'ano.

21. Na o̱ba no see no se̱: Agya, maye̱ o̱soro nė wo anim bone, na mensé̱ se̱ wofre̱ me wo ba bio.

22. Na agya no kā kyere̱e̱ ne ṅkoa se̱: Mómfa atade a eye no mmĕra mme̱hye̱ no, na momfa pe̱tea ṅhye̱ ne nsa nė mpåboá ṅhye̱ ne naṅ;

23. na momfa nantŵiba a wado̱ srade no mmĕra mmekum no, na yenni, na ye̱ṅ bo nto̱ ye̱ṅ yam:

24 na me ba yi wui, na *wanyaṅ bio; o̱yerae, na wo̱ahũ no. Na wofii ase māa wo̱ṅ bo to̱o̱ wo̱ṅ yam. *Ef 2,1.5; 5,14.

25. Na ne ba panyiṅ no wo̱ afum; na o̱reba na o̱be̱ṅ fie no, o̱tee asaṅkũ nė asaw.

26. Na o̱fre̱e̱ mmofra no mu biakõ bisaa no se̱ eyi ase ne de̱ṅ?

27. Na osee no se̱: Wo nua aba, na wo agya akum nantŵiba a wado̱ srade no, efise̱ ne nsa akā no akwāhõsaṅ mu.

28. Na *ne bo fui, na o̱mpe̱ se̱ o̱ko̱ mu. E̱nna n'agya fii adi be̱sĕre̱e̱ no. *ṅ.2.

29. Na obuae see n'agya se̱: Fŵe̱, mfrihyia bebĕrē yi a masom wo, nso memfom wo mmăra so da; nanso wommāa me apapowa se̱ me nė me nnamfo m'fa ṅkogye ye̱ṅ ani da.

30. Na wo ba yi a o̱-nė ṅṅũamāṅ adi wo-ahõde no bae ara pe̱ de, woakum nantŵiba a wado̱ srade no amā no!

31. Na osee no se̱: O̱ba, wowo̱ me ṅkye̱ṅ dā, na nea mewo̱ ṅhĭnā ye̱ wo dea.

32. Na e̱se̱ se̱ ye̱ṅ bo to̱ ye̱ṅ yam na ye̱ṅ ani gye̱, se̱ wo nua yi wui, na wanyaṅ; na o̱yerae, na wo̱ahũ no.

## Tĭ 16.

Na o̱kā kyere̱e̱ n'asũafo nso se̱: O̱defo bi wo̱ ho̱ a o̱wo̱ ofiepanyiṅ bi, na wo̱de no ko̱tŵaa no se̱ o̱se̱e n'ade.

2. Na o̱fre̱e̱ no see no se̱: E̱de̱ṅ na mete yi [wo̱] wo hõ? bebu wo panyini hõ akontā: nå worenni panyiṅ bio.

3. Na ofiepanyiṅ no kāe ne mu se̱: De̱ṅ na me̱ye̱, efise̱ me wura rebegye ofiepanyiṅ adŵuma afi me nsam? ofunu de, mintumi, na ahũā nso ye̱ me aniwu.

4. Mahũ nea me̱ye̱, *na*, wotu me fi me panyini so a, wo̱agye me ako̱ wo̱ṅ afi.

5. Na o̱fre̱e̱ ne wura adefirifo ṅhĭnā mmiakõ mmiakõ baa ne ṅkye̱ṅ, see nea odi kaṅ no se̱: Wode me wura ahẽ?

6. Na ose: Ṅṅohina ha. Na osee no se̱: Gye wo ṅhõma na trā ase nte̱m kyere̱w aduonum.

7. E̱nna osee o̱foforo se̱: Na wo nso, ahẽ na wode? Na ose: Mede aw̆i ntw̆ẽã ha. Na ose no se̱: Fa wo ǹhõma, na kyere̱w aduo̱wotw̆e.

8. Na owura no yii fiepanyiǹ kontomponi no aye̱, se̱ wadi no nyansam; nà w̆iase yi mma wo̱ nyansa seǹ *haǹǹ mma wo̱ǹ abusũa mu. *Ef 5,8. 1 Tes 5,5.

9. Na me nso mise mo: Mómfa ǹkontompo mammon [ahõnyãde] no bi nye̱ nnamfo, *na* se̱ ehĩa mo a, wo̱agye mo ako̱ dã afi no mu. 14,14. Mat 6,20; 10,40; 19,21.

10. Nea odi ade ketewã mu nokware no di pĩ mu nokware; na nea o̱ntẽe̱ ade ketewã mu no na o̱ntẽe̱ bebĕrē mu nso. 19,17.

11. Na enti se̱ moanni mammon a e̱ntẽe̱ no mu nokware a, hena na o̱de anokwade no de be̱hye̱ mo nsa?

12. Na se̱ moanni obi ade mu nokware a, hena na o̱de mo de be̱mã mo?

13. Ofienipa biara ntumi nsom wuranom bānu: nà o̱be̱taǹ biakõ na wado̱ biakõ no; anase̱ o̱be̱bata biakõ hõ na wabu biakõ no animtiã. Muntumi nsom Nyaǹkõpo̱ǹ nė mammon. Mat 6,24.

14. Na Farisifo no nso a wo̱ye̱ sikape̱fo tee yinom ǹhĩnā; na wo̱sere̱w no. Mat 23,14.

15. Na osee wo̱ǹ se̱: Mone wo̱ǹ a wobu *wo̱ǹhõ bem nnipa anim, na †Onyaǹkõpo̱ǹ de, onim mo kõma mu. Na nea e̱ye̱ **ke̱se nnipa mu no ye̱ akyide Onyaǹkõpo̱ǹ anim. *18,9—14. †Dw̆ 7,10. **Mmbs 6,16.17.

16. Mmăra nė adiyifo no besi Iohane so; efi e̱no so wo̱kã Onyaǹkõpo̱ǹ ahenni hõ ase̱mpa, na obiara nam abĕraǹ so ko̱ mu. Mat 11,12.13.

17. Na eye̱ mmere̱w se̱ o̱soro nė asase betw̆am, seǹ se̱ mmăra no hõ nsensaǹe ketewa biakõ be̱to̱. Mat 5,18.

18. Obiara a o̱kõ ne yere na o̱ware foforo no se̱e aware; na obiara a o̱ware nea ne kunu akõ no no se̱e aware. Mat 5,32; 19,9.

19. Na o̱defo bi wo̱ ho̱ a o̱hye̱ atade ko̱kõ̱ nė ǹw̆era pa, na o̱de asetrã fe̱fe̱ gyee n'ani dā.

20. Na ohĩani bi wo̱ ho̱ a wo̱fre̱ no Lasaro a wo̱de no ako̱to n'abobo ano a watutu akuru.

21. Na ne ko̱ǹ do̱ se̱ odi mproprowa a efi o̱defo no poǹ so agu fam mẽ; nanso akramaǹ bae be̱taforoo n'akuru mu.

22. Na e̱bae se̱ ohĩani no wui, na abo̱fo no be̱soaa no ko̱o̱ Abraham kokom. Na o̱defo no nso wui, na wosiee no.

23. Na asãmaǹ na o̱mãa n'ani so, na o̱wo̱ aninyanne mu, na ohũu Abraham akyirikyiri nė Lasaro se̱ o̱wo̱ ne kokom.

24. Na o̱tẽe̱em se: Agya Abraham, hũ me mmo̱bo̱, na soma Lasaro mã o̱mfa ne nsateã ano ǹko̱bo̱ nsu mu, na o̱mfa mmedw̆udw̆o me te̱kre̱ma; na merehũ yaw gyaframa yi mu!

25. Na Abraham se: O̱ba, kae se̱ wo ǹkwãbere no wunyãa wo nnepa, na Lasaro nso nyãa nnebone sãara; na afei ne w̆ere̱ akyekye, na wo nso, worehũ yaw.

26. Na eyi ǹhĩnā ǹkãmfũaw, okũ ke̱se da ye̱-nė mo ntam mã wo̱ǹ a wo̱pe̱ se̱ wofi ha yi ba mo ǹkye̱ǹ ntumi, na wo̱ǹ nso a wo̱wo̱ nohõã ntumi ntra mma ye̱ǹ ǹkye̱ǹ.

27. Na ose: E̱n'de, agya, mesĕre̱ wo se̱: soma no ko̱ m'agya ofi;

28. nà mewo̱ nuabarima bānum, na ó̱ǹkodi wo̱ǹ adanse, na wo̱ǹ nso amma aninyanne mu ha yi bi.

29. Na Abraham se no se̱: Wo̱wo̱ Mose nė adiyifo no; mã wontie wo̱ǹ! 2 Tim 3,16.

30. Na ose: Dabi, agya Abraham; na se̱ obi fi awufo mu ko̱ wo̱ǹ ǹkye̱ǹ a, na wo̱be̱sakra wo̱ǹ adw̆ene.

31. Na osee no se̱: Se̱ wo̱antie Mose nė adiyifo no a, obi fi awufo mu so̱re nso a, wo̱rennye nni.

## Tĩ 17.

Na o̱kã kyere̱e̱ n'asũafo no se̱: E̱ye̱ de̱ǹ ara a hintiduato be̱ba; na nea e̱nam no so ba no n'nue!

2. Eye mã no se̱ wo̱de w̆iyammo kyekyere ne ko̱ǹ mu na wo̱ko̱tow no kyene̱ po mu, seǹ se̱ o̱be̱to ǹketewa yi mu biakõ hintidua. Mat 18,6.7.

3. Móǹfw̆e̱ mohõ so yiye. Na se̱ wo nua fom wo a, kã n'anim; na se̱ o̱sakra n'adw̆ene a, fa firi no. Mat 18,15.

4. Na se̱ o̱fom wo mpe̱ǹ asoǹ da koro,

 

na o̱saṅ ba wo ṅkyeṅ mpeṅ asoṅ da koro se: 'masakra m'adw̃ene' a, fa firi no. Mat 18,21.22.

5. Na asomafo no see Awurade se: Kã yeṅ gyidi hõ! Mark 9,24.

6. Na Awurade se: Se̱ mowo̱ gyidi se̱ sinapi-aba fua a, aṅkã mobese sikamine-dua yi se̱: Wo ntini ntutu na ko̱teʷ po mu! na aṅkã ebetie mo. Mat 17,20; 21,21.

7. Na mo mu hena na o̱wo̱ akoa a o̱fe̱te̱ʷ asase anase̱ o̱fw̃e̱ mmoa, na ofi afum ba ofie a, o̱bese no se̱: Be̱sẽṅ ntem ko̱trã adidii?

8. na o̱rense no se̱: Siesie nea medi, na bo̱ wohõ so be̱som me, na minnidi na mennõm ansã, na akyiri no wo nso woakodidi na woanõm?

9. O̱be̱da akoa no ase se̱ waye̱ nea wo̱ahye̱ no no? Minsusu sa.

10. Sãara na mo nso, se̱ moaye̱ nea wo̱ahye̱ mo ṅhĩnã a, múnse se̱: Ye̱ye̱ ṅkoa a mfaso nni yeṅ hõ; ye̱aye̱ nea e̱se̱ se̱ ye̱ye̱.

11. Na e̱bae se̱ o̱reko̱ Ierusalem no, o̱faa Samaria nė Galilea mu. 9,51; 13,22.

12. Na o̱reko̱ kũro bi mu no, mmarima du bi a wo̱ye̱ akwatafo hyiaa no gyina-gyina akyirikyiri, 3 Mos 13,45.46.

13. na wo̱mãa woṅ nné so se: Iesu, Awurade, hũ yeṅ mmo̱bo̱!

14. Na ohũu woṅ no, osee woṅ se̱:*Móṅko̱ mfa mohõ ṅko̱kyere̱ asofo. Na e̱bae se̱, wo̱reko̱ no, woṅ hõ fii. *5,14. 3 Mos 14,2.3.

15. Na woṅ mu biakõ hũi se̱ ne hõ asãṅ no, o̱saṅ n'akyi de nné ke̱se beyii Nyaṅkõpo̱ṅ aye̱,

16. na o̱de n'anim butuu fam wo̱ ne naṅ ase daa no ase; na o̱no ye̱ Samariani.

17. Na Iesu buae se̱: E̱nyé̱ du no na woṅ hõ fii? na akroṅ no de, wo̱wo̱ hẽ?

18. Wo̱aṅhũ woṅ mu biara a o̱saṅ de anu-onyam bẽre̱ Onyaṅkõpo̱ṅ se̱ o̱hoho yi ṅkõ?

19. Na osee no se̱: So̱re ko̱, wo gyidi agye wo! 7,50.

20. Na Farisifo no bisaa no se̱ dabe̱ṅ na Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni no be̱ba no, obuaa woṅ se̱: Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni mma se̱ ani tuae, Ioh 18,36.

21. nanso wo̱rense se̱: Fw̃e̱ ha! anase̱: Fw̃e̱ ho̱! nȧ fw̃e̱, Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni no, mo mu na e̱wo̱. Mat 24,23.

22. Na okã kyere̱e̱ asũafo no se̱: Nna bi be̱ba a mobe̱pe̱ onipa ba no nna no mu biakõ afw̃e̱, na moreṅhũ.

23. Na wo̱bese mo se̱: fw̃e̱ ha! ana: fw̃e̱ ho̱! a, moṅṅko̱, nso munnni woṅ akyi. 21,8.

24. Nȧ se̱nea anyinam a e̱pa teʷ soro ase fã hyere̱ṅ ko̱ soro ase fã bãbi no, se̱nea onipa ba no nso be̱ye̱ ne da no mu ara ne no. Mat 24,27.

25. Na etw̃a se̱ o̱behũ amane pĩ na nne̱-mma yi abo̱ no anyampa ansã. 9,22.

26. Na se̱nea e̱ye̱e Noa nna no mu no, se̱nea e̱be̱ye̱ onipa ba no nna mu nso ara ne no. Mat 24,37—39.

27. Wodidii, wo̱nõme, wo̱waree yerenom na wo̱mãa aware, dekosii *da a Noa hye̱ṅ adaka no mu na nsuyiri no bae na e̱be̱se̱e woṅ ṅhĩnã. *1 Mos 7,7—23.

28. Se̱ nso se̱ e̱ye̱e Lot nna mu no: wodidii, wo̱nõme, wo̱to̱e, wo̱to̱ṅe, woduae na wo̱toe;

29. na da a Lot fii Sodom ko̱e no na ogya nė sufre fi soro to̱e na e̱be̱se̱e woṅ ṅhĩnã; 1 Mos 19,15.24.25.

30. sãara na e̱be̱ye̱ e̱da a onipa ba no beyi nehõ adi.

31. Da no ara, nea o̱wo̱ o̱daṅ atifĩ na ne biribi wo̱ o̱daṅ mu no, mmã onnsĩãṅ mmme̱fa; na nea o̱wo̱ afuʷ mu no nso, mmã o̱nnsaṅ n'akyi. Mat 24,17.18.

32. Moṅkae Lot yere no! 1 Mos 19,26.

33. Obiara a o̱be̱fw̃efw̃e̱ se̱ o̱regye ne kãra no, o̱be̱yera no, na obiara a o̱be̱yera no no begye no ṅkwã. 9,24.

34. Mise mo se̱, anadw̃o no nnipa bãnu be̱da mpa koro so: wo̱be̱fa obiakõ, na wo̱agyaʷ biakõ.

35. Mmã bãnu be̱bom' ayam aw̃i: wo̱be̱fa obiakõ, na wo̱agyaʷ biakõ. Mat 24,40.41.

36. Mmarima bãnu be̱trã afum: wo̱be̱fa obiakõ, na wo̱agyaʷ biakõ.

37. Na wo̱rebua se no se̱: E̱hẽ, Awurade? Na osee woṅ se̱: Nea funu wo̱ ho̱ no, e̱ho̱ na ako̱re be̱boaboa woṅhõ ano. Mat 24,28.

## Tí 18.

Na obuu woṅ be̱ nso de kyere̱e se̱ etw̃a se̱ nnipa bo̱ mpae dã, na wo̱mmere̱ hõ Rom 12,12. Kol 4,2. 1 Tes 5,17.

2. se: O̱temmufo bi wo̱ kũro bi mu a onsuro Onyaṅkõpo̱ṅ nanso o̱mfe̱re nnipa.

3. Na okunafo bi wo kũro no mu, na obaa ne ṅkyeṅ se: Bu nteṅ gye me me tamfo nsam.

4. Na wampene mã ekyee kakra. Na akyiri yi okãe ne mu se: Minsuró Onyaṅkõpoṅ na memfere nnipa de,

5. nanso okunafo yi haw me nti mebu nteṅ mamã no: *na* wamfa né bá a oba dã no ammã me hõ anyeraw me. 11,7.8.

6. Na Awurade se: Muntie nea otemmufo a ontẽe yi se!

7. Na Onyaṅkõpoṅ, se oto ne bo ase kye woṅ hõ nso a, oremmu nteṅ nnye woṅ a wapaw woṅ a wosũ fre no aŵia nė anadŵo no ana?

8. Mise mo se, obebu nteṅ agye woṅ ntem. Nanso onipa ba no ba a, so aṅkã obehũ gyidi no asase so?

9. Na obuu binom a wode woṅhõ too woṅhõ so se wotẽe na wommu woṅ a aka no be yi se:

10. Nnipa bãnu koo asorefi mpaebo; obiakõ ye Farisini, na obiakõ ye tõgyeni.

11. Farisini no gyinae na oboo mpae ne tirim sẽ se: Onyaṅkõpoṅ, meda wo ase se mente senea nnipa a aka no te: amimfo, ṅkontompofo, ayerefafo, anase nso tõgyeni yi; Ies 58,2.3.

12. midi mmuada dapeṅ mu mpeṅ abieṅ; mede *nea minyã ṅhĩnã so du du memã. *Mat 23,23.

13. Na otõgyeni no gyinaa akyirikyiri, ompe se omã n'ani so kyere osoro po, na oboo ne koko se: *Onyaṅkõpoṅ, dom me deboneyefo: *Dŵ 51,3.

14. Mise mo se: oyi de bem sĩãṅ koo ne fi mmom, seṅ obiakõ no; nė *obiara a omã nehõ so no, wobebẽre no ase; na nea obẽre nehõ ase no, wobemã no so. *14,11. Mat 23,12.

(ṅ. 15—17. Mat 19,13—15. Mark 10,13—16.)

15. Na wode ṅkokoã nso bẽree no se ómfa ne nsa ṅkã woṅ; na asũafo no hũi no, wokãa woṅ anim.

16. Na Iesu free mmofrã no bae see asũafo no se: Mómmã mmofrã no mmẽra me ṅkyeṅ, na munnsiw woṅ kwaṅ; nė eyinom sẽ na Onyaṅkõpoṅ ahenni ye woṅ dea.

17. Nokware mise mo, obiara a orennye Onyaṅkõpoṅ ahenni se abofrã no, oreṅko mu korã. Mat 18,3.

(ṅ. 18—30. Mat 19,16—29. Mark 10,17—30.)

18. Na opanyiṅ bi bisaa no se: Kyerekyerefo pa, deṅ na ményе na manyã dã ṅkwã?

19. Na Iesu see no se: Edeṅ na wofre me papa? obiara nyé papa gye obiakõ, one Nyaṅkõpoṅ.

20. Wunim mmăra-nsem no: *nsee aware, nni awu, mmo kroṅ, nni adansekrum, di wo agyá nė wo nã nĩ. *2 Mos 20,12—16.

21. Na okãe se: Eyinom ṅhĩnã, mifi me mmofraase na midii so.

22. Na Iesu tee sã no, osee no se: Eda so ka wo ade biakõ: kotoṅ nea wowo ṅhĩnã, na kye mã ahĩafo, na wobenyã *ademude osoro; na bẽra bedi m'akyi. *Mat 6,20.

23. Na otee yi no, eyee no aŵereho sê; na oye odefo pa.

24. Na Iesu hũi se aye no aŵereho no, okãe se: Se moahũ deṅ a eye mã woṅ a wowo ade se wobeko Onyaṅkõpoṅ ahenni mu!

25. Nė eye mmerew se yoma befa pãne aniwa mu, seṅ se odefo beko Onyaṅkõpoṅ ahenni mu.

26. Na woṅ a wotee no se: En'de hena na wobetumi agye no?

27. Na okãe se: Nea entumi nye nnipa fãm no, Onyaṅkõpoṅ fãm de, ebetumi aye.

28. Na Petro se: Fŵe, yeagyaw ade ṅhĩnã na yeabedi wo akyi.

29. Na osee woṅ se: Nokware mise mo se: obi nni ho a wagyaw ofi, ana agya nė nã, ana nuanom, ana oyere, ana mma, Onyaṅkõpoṅ ahenni nti,

30. na orennyã no mmohõ pĩ ebere yi mu, nė ŵiase a ereba no mu dã ṅkwã.

(ṅ. 31—34. Mat 20,17—19. Mark 10,32—34.)

31. Na ofaa dumieṅ no kã kyeree woṅ se: Fŵe, yereko Ierusalem, na nneema a adiyifo no akyerew onipa ba no hõ ṅhĩnã bebam'; 9,22.44.

32. nė wobeyi no ahye ŵiase-amaṅ-so-fo nsa, na woagoru no hõ, na woadi no so bamsem, na woafefe ntasu agu no so,

33. na woakã no mpire, na woakum no, na da a eto so abiesã wasore bio.

34. Na woṅ de, woante yinom biara ase, na asem yi ahinta woṅ, na woaṅhũ nea okãe no. Mark 9,32.

(ṅ. 35—43. Mat 20,29—34. Mark 10,46—52.)
35. Na e̱bae se̱: o̱rebe̱ṅ Ieriko no, oni-
furaefo bi te kwaṅkye̱ṅ resĕre̱sĕre̱ ade.
36. Na o̱tee se̱ ṅkŭrofoku bi retw̆am
no, obisaa ase se̱ e̱ye̱ de̱ṅ?
37. Na wo̱kă kyere̱e̱ no se̱ Iesu, Na-
sarēni no, na o̱retw̆am.
38. Na o̱tĕe̱em se: Iesu, Dawid ba, hŭ
me mmo̱bo̱!
39. Na wo̱ṅ a wodi kaṅ no kãa n'anim se̱
ómmŭa n'ano; na eyi mmom na o̱tĕe̱em
bebĕrebe se: Dawid ba, hŭ me mmo̱bo̱!
40. Na Iesu gyinae hye̱e se̱ wó̱mfa no
mmĕra ne ṅkye̱ṅ. Na o̱be̱ṅe no, obisaa no
41. se̱: De̱ṅ na wope̱ se̱ ménye̱ wo?
Na o̱kãe se̱: Awurade, se̱ miṅhŭ ade.
42. Na Iesu see no se̱: Hŭ ade! wo
gyidi agye wo. 17,19.
43. Na amonom ho̱ ara ohŭu ade, na
odii n'akyi de anuonyam mã Onyaṅkŏpo̱ṅ.
Na o̱maṅ no ṅhĭnā hŭi no, wo̱de ayeyi
mãa Onyaṅkŏpo̱ṅ.

## Ti 19.

Na o̱ko̱hye̱ṅ Ieriko no, o̱retw̆am ho̱.
2. Na fw̆e̱, o̱barima bi a wo̱fre̱ no Sakeo
a o̱ye̱ tōgyefo panyiṅ na o̱ye̱ o̱defo wo̱ ho̱.
3. Na o̱fw̆efw̆e̱e Iesu ahŭ ne nipabaṅ,
na ṅkŭrofoku no nti ontumi, efise̱ o̱ye̱
akwatiā.
4. Na otutuu mmirika di kaṅ ko̱foroo si-
komore-dua se̱ o̱ko̱fw̆e̱ no; nà e̱ho̱ na o̱rebe̱fa.
5. Na Iesu duu ho̱ no, o̱mãa n'ani so
hŭu no, na o̱kã kyere̱e̱ no se̱: Sakeo, ye̱
nte̱m si fam; nà wo fi na e̱se̱ se̱ me̱trã nne̱.
6. Na o̱ye̱e̱ nte̱m sii fam, na o̱de fe̱w
begyee no.
7. Na wohŭi no, wo̱ṅ ṅhĭnā ṅwĭnwĭi
se: O̱ko̱ ako̱soe̱ o̱barima a o̱ye̱ o̱debone-
ye̱fo ṅkye̱ṅ. 15,2.
8. Na Sakeo gyinae kã kyere̱e̱ Awurade
se̱: Awurade, fw̆e̱, mede m'ahŏde fã me-
kye̱ ahĭafo, na se̱ menam ṅkontompo so
magye obi biribi a, mebo̱ hŏ ahoro anaṅ
*mitua ka. *2Mos 21, 37.
9. Na Iesu kã kyere̱e̱ no se̱: E̱ne̱ na
ṅkwãgye aba ofi yi mu, *se̱ o̱no
nso ye̱ Abraham ba. *13,16.
10. Nà onipa ba no bae se̱ o̱be̱-
fw̆efw̆e̱ na wabegye nea e̱yerae.
5,32. 1 Tim 1,15.

(ṅ. 11—27. Mat 25,14—30.)
11. Na wo̱retie eyinom no, o̱toaa so
buu be̱ bi, efise̱ wabe̱ṅ Ierusalem na
wosusu se̱ Onyaṅkŏpo̱ṅ ahenni rebeyi
nehŏ adi amonom ho̱ ara. Na enti o̱kãe se̱:
12. O̱dehye bi ko̱o̱ asase bi so akyiri-
kyiri, se̱ o̱rekogye n'ahenni, na wasaṅ
aba. Mark 13,34.
13. Na o̱fre̱e̱ ne ṅkoa mu du de mme̱nā
du mãa wo̱ṅ; na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱:
Mónye̱ hŏ adw̆uma ṅkosi se̱ me̱ba.
14. Na ne maṅfo taṅ no, na wo̱somaa
abo̱fo dii n'akyi se: Ye̱mpe̱ se̱ oyi di
ye̱ṅ so hene. Ioh 1,11.
15. Na e̱bae se̱ onyãa ahenni no na
o̱saṅ bae no, o̱hye̱e se̱ wó̱mfre̱ ne ṅkoa
a o̱de sika no mãa wo̱ṅ no mmĕre̱ no,
na oṅhŭ nea obiara adi gŭa anyã.
16. Na nea odi kaṅ no bae se: Awurade,
wo be̱nā no awo mme̱nā du akã hŏ.
17. Na osee no se̱: W̆ie̱, akoa pa, se̱
woadi ketewā mu nokware nti, di ṅkŭ-
ro du so tumi. 16,10.
18. Na nea otĭa abieṅ no bae se: Awu-
rade, wo be̱nā no awo mme̱nā anum.
19. Na ose oyi nso se̱: Wo nso di ṅkŭ-
ro anum so.
20. Na o̱foforo bae se: Awurade, fw̆e̱,
wo be̱nā a mede mehye̱e̱ dukŭ mu no ni;
21. nà misuroo wo, efise̱ woye̱ onipa
a woye̱ deṅ, wofa nea womfa ntoo ho̱ e̱,
na wotw̆a nea wuṅṅui e̱.
22. Na ose no se̱: Wo aṅkasa anom
ase̱m so na menam mebu wo nte̱ṅ, akoa
bone! wunim se̱ meye̱ onipa a o̱ye̱ deṅ
a mefa nea memfa mentoo ho̱ na mitw̆a
nea miṅṅui e̱:
23. na e̱de̱ṅ nti na woamfa me sika
no aṅkogu sikasesãfo poṅ so, na meba
a, mabegye m'ade nė hŏ mfe̱ntom?
24. Na osee wo̱ṅ a wogyina hŏ no se̱:
Múnnye ne nsam be̱nā no, na momfa
ṅko̱mā nea o̱wo̱ mme̱nā du no.
25. Na wosee no se̱: Awurade, o̱wo̱
mme̱nā du!
26. Nà mise mo se̱: obiara a o̱wo̱ no
na wo̱be̱mã no; na nea onni no, nea
o̱wo̱ po wo̱begye ne nsam. 8,18. Mat 13,12.
27. Na m'atamfo no a wo̱mpe̱ se̱ midi

wo̱ṅ so hene no, mómfa wo̱ṅ mmĕra ha, na mommekum wo̱ṅ m'anim!

28. Na ow̃iee yinom kã no, o̱sẽṅ dii kaṅ reko̱ Ierusalem.

(ṅ. 28—38. Mat 21,1—9. Mark 11,1—10. Ioh 12,12—16.)

29. Na e̱bae se̱ o̱beṅ Betfage nė Betania bepo̱ a wo̱fre̱ no ṅṅo-bepo̱ hõ no, o̱somaa n'asũafo no mu bānu

30. se: Móṅko̱ kũro a e̱da mo anim yi mu, e̱no na morehye̱ṅ mu no, mobehũ afũrumba a wo̱asã no a onipa biara ntrãa no so pe̱ṅ; mónsãṅ no mmĕra ha.

31. Na se̱ obi bisa mo se̱: e̱de̱ṅ nti na mosãṅ no? a, se̱nea múnse no ne se̱: Ne hõ hĩa Awurade!

32. Na wo̱ṅ a wo̱somaa wo̱ṅ no ko̱e kohũi se̱nea osee wo̱ṅ no ara.

33. Na wo̱resãṅ afũrumba no no, ne wuranom kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: E̱de̱ṅ na mosãṅ afũrumba no?

34. Na wo̱kãe se̱: Ne hõ hĩa Awurade.

35. Na wo̱de no bĕre̱e̱ Iesu; na wo̱de wo̱ṅ ntama guu afũrumba no so, na wo̱de Iesu trãa so.

36. Na o̱reko̱ no, wo̱de wo̱ṅ ntama sese̱ʷ o̱kwaṅ mu.

37. Na onyã be̱ṅ nea wo̱rebesĩãṅ ṅṅo-bepo̱ no hõ no, n'asũafoku no ṅhĩnā fii ase nyãa anigye de nné ke̱se yii Nyaṅkõpo̱ṅ aye̱ ahõo̱denne a wo̱ahũ ṅhĩnā nti

38. se: Ṅhyira ne o̱hene a o̱nam Awurade diṅ so reba! *asomdw̃oe wo̱ soro, na anuonyam wo̱ soro-soro nohõã! *2,14.

39. Na Farisifo no mu bi a wo̱wo̱ ṅkũrofoku no mu kã kyere̱e̱ no se̱: Kyere̱kyere̱fo, kã wo asũafo no anim!

40. Na obuae see wo̱ṅ se̱: mise mo se̱: eyinom mũa wo̱ṅ ano a, aṅkã abo betẽe̱m.

41. Na o̱be̱ṅe no, o̱fw̃e̱e̱ kũro *sũu no so se: *2 Ah 8,11. Ioh 11,35.

42. *Se̱ wo nso aṅkã wunim, wo da yi mu po, nea e̱fa wo asomdw̃oe hõ a! — na afei de ahinta afi wo ani so. *5 Mos 32,29.

43. Na nna bi be̱ba wo so a wo atamfo betw̃a wo hõ kã, na wo̱atw̃a wo hõ kontoṅkroṅ, na wo̱akã wo ahye̱ mu mmā-ṅhĩnā,

44. na wo̱adw̃iri wo nė wo mma a wo̱wo̱ wo mu agu fam, na wo̱rennyaʷ wo mu bo o̱bo so: esĩane se̱ woaṅhũ bere a wo̱befw̃e̱e̱ wo no! 21,6.

(ṅ. 45—48. Mat 21,12—16. Mark 11,15—18. Ioh 2,13—16.)

45. Na o̱ko̱o̱ asorefi no, ofii ase pam wo̱ṅ a wo̱to̱ṅ nė wo̱ṅ a wo̱to̱ wo̱ mu

46. se wo̱ṅ se̱: *Wo̱akyere̱ʷ se̱: "Me fi ye̱ asorefi"; na †mo de, mode aye̱ "adw̃otw̃afo-tũ". *Ies 56,7. †Ier 7,11.

47. Na dā o̱kye̱rekyere̱ asorefi ho̱; na aso̱fompanyiṅ nė kyere̱wfo nė o̱maṅ no mu atitiri fw̃efw̃e̱e̱ no ase̱e no;

48. na woṅhũ nea wo̱beye̱; nà o̱maṅ no ṅhĩnā de wo̱ṅhõ bataa no hõ tiee no.

## Ti 20.

(ṅ. 1—8. Mat 21,23—27. Mark 11,27—33.)

Na e̱bae se̱ nna no mu biakõ bi a o̱rekyere̱kyere̱ o̱maṅ no asorefi na o̱rekã ase̱mpa no no, aso̱fo-mpanyiṅ nė kyere̱wfo nė mpanyimfo no baa no so

2. na wo̱be̱kã kyere̱e̱ no se̱: Kã tumi kõ a wode ye̱ nne̱ma yi kyere̱ ye̱ṅ, anase̱ hena na o̱mãa wo tumi yi?

3. Na obuae kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Me nso mebisa mo ase̱m biakõ na móṅkã ṅkyere̱ me:

4. Iohane asubo̱ no, efi soro anase̱ efi nnipa?

5. Na wosusuʷ kekãe wo̱ṅ mu se̱: Se̱ yese 'efi soro' a, o̱bese se̱: E̱n'de e̱de̱ṅ nti na moannye no anni?

6. na se̱ yese 'efi nnipa' a, o̱maṅ no ṅhĩnā besiʷ ye̱ṅ abo; nà wogye di ampa se̱ Iohane ye̱ odiyifo.

7. Na wobuae se̱: wonnim nea efi.

8. Na Iesu nso see wo̱ṅ se̱: Me nso meṅká tumi kõ a mede meye̱ eyinom meṅkyere̱ mo.

(ṅ. 9—19. Mat 21,33—46. Mark 12,1—12.)

9. Na ofii ase buu o̱maṅ no be̱ yi se: Onipa bi ye̱e̱ bobetũro, na o̱de fe̱m akuafo bi, na ogyaʷ ho̱ ko̱o̱ bābi ko̱kye̱e.

10. Na bere no dui no, *o̱somaa akoa ko̱o̱ akuafo no ṅkye̱ṅ, se̱ wo̱mmã no bobetũro no aba no bi; na akuafo no fw̃ee no mãa o̱nam nsa-nsa ko̱e. *2 Kron 36,15.16.

11. Na o̱toa so somaa akoa foforo; na wo̱fw̃ee no nso ye̱e̱ no aniwude mãa o̱nam nsa-nsa ko̱e.

12. Na o̱toa so somaa nea otĩa abie̱sã; na o̱no nso, wo̱pirapiraa no pam no fii ho̱.

13. Na bobetũro no wura no se: Deṅ
na meye? mesoma me do-ba; ebia, wohũ
no a, wobefere no.
14. Na akuafo no hũu no no, wosusu
kekãe woṅ mu se: Odedifo no ni; mom-
mĕra mmã yeṅkum no, na apegyade no
nye yeṅ dea.
15. Na wotw̃ĕe no fii bobetũrom ho
kokum no. Enti edeṅ na bobetũro wura
no beye woṅ?
16. Obeba abesee akuafo yi, na ode
bobetũro no amã afoforo. Na wotee no,
wosee se: Wommá emma sa!
17. Na ofw̃ee woṅ anim se: Na edeṅ
ne yi a *woakyerew se: "Obo a abantofo
apa no, eno ara na abeye tw̃ea ti bo"?
*Dw̃ 118,22.
18. Obiara a obefw̃e bo no so no, obe-
bubu; na nea ebefw̃e no so no, ebepete no.
19. Na asofo-mpanyiṅ nė kyerewfo no fw̃e-
fw̃ee se wode woṅ nsa koso no mu kyere
no doṅ no ara mu, na *wosuro omaṅ no; nė
wohũi se be a obui no, ode woṅ. *19,48.
(ṅ. 20—26. Mat 22,15—22. Mark 12,13—17.)
20. Na wow̃eṅ no, na wosomaa srafo
bi a wotintim woṅ anim se woye nnipa
trĕnē, se wóṅkotew no asem mu, na woayi
no ahye amrado ahõodeṅ nė tumi nsa. 11,54.
21. Na wobisaa no se: Kyerekyerefo,
yenim se wokã na wokyerekyere yiye,
na womfere biara anim, na wokyerekyere
Onyaṅkõpoṅ kwaṅ nokware so:
22. yewo hõ kwaṅ se yeyi Kaesare
tow, anase dabi?
23. Na ohũu woṅ ṅkoṅkonsa no, okã
kyeree woṅ se: Edeṅ na moso me fw̃e?
24. mómfa denare mmekyere me! Hena
mfonini nė ṅkyerewe na ewo so yi? Na
wobuae se: Kaesare de.
25. Na osee woṅ se: En'de mónnaṅ
Kaesare de mmã Kaesare, nė Nyaṅ-
kõpoṅ de mmã Onyaṅkõpoṅ.
26. Na woantumi anso n'asem mu omaṅ
no anim, na ne mmuae no yee woṅ
ṅwoṅwã, na womũaa woṅ ano.
(ṅ. 27—40. Mat 22,23—33.46. Mark 12,18—27.34.)
27. Na Sadukifo a wogye akyinnye se
owusore nni ho no mu bi bae bebisaa no
28. se: Kyerekyerefo, *Mose kyerew
mãa yeṅ se: Se obi nua wu na owo yere
na waṅwo mma na owu a, ne nua no
m'fa ne yere no ṅware, na óṅwo mma
mmã ne nua no. *5 Mos 25,5.6.
29. Nso anuanom bãsoṅ wo ho. Na nea
odi kaṅ waree yere, na onni ba, na owui;
30. na nea oto so abieṅ no waree no;
na ono nso nni ba, na owui;
31. na nea oto so abiesã waree no; na
sãara na woṅ bãsoṅ ṅhĩnã waree no, na
woannyaw mma na wowui.
32. Na woṅ ṅhĩnã akyi no obã no
nso wui.
33. Na afei osore mu no obeye woṅ mu
hena yere? nȧ woṅ bãsoṅ no aware no.
34. Na Iesu buae see woṅ se: W̃iase
yi mma ware na wode woṅ mã aware;
35. na woṅ a wobebu woṅ se ese woṅ
se woṅ nsa bekã w̃iase no nė sore a
wobesore afi awufo mu de, woṅware,
nso womfá woṅ mmã aware.
36. Nȧ nso wontumi ṅwu bio; nȧ wose
abofo, na woye *Onyaṅkõpoṅ mma, se
woye wunyaṅ-mma ntia. *1 Ioh 3,1.2.
37. Na se awufo nyaṅ de, *Mose nso
kyeree [wo] wura no de no mu, se ofre
Awurade se: Abraham Nyaṅkõpoṅ nė
Isak Nyaṅkõpoṅ nė Iakob Nyaṅkõpoṅ;
*2 Mos 3,2.6.
38. na onyé awufo Nyaṅkõpoṅ, na ate-
asefo de; nȧ woṅ ṅhĩnã te ase mã no.
39. Na kyerewfo no mu bi buae se:
Kyerekyerefo, woase yiye.
40. Nso eyi akyi no woantumi ammisa
no asem bi bio.
(ṅ. 41—44. Mat 22,41—45. Mark 12,35—37.)
41. Na okã kyeree woṅ se: Eye deṅ
na wose: Kristo no ye Dawid ba?
42. Na Dawid aṅkasa kã *ṅṅw̃om
ṅhõma mu se: "Awurade see me wura
se: Trã me nifã *Dw̃ 110,1.
43. kosi se mede wo atamfo meye wo
naṅ ntiaso".
44. En'de Dawid fre no wura, na eye
deṅ na oye ne ba?
(ṅ. 45—47. Mat 23,1.5—7.14. Mark 12,38—40.)
45. Na omaṅ ṅhĩnã tee no, osee n'asũafo
no se:
46. Mónfw̃e mohõ yiye kyerewfonom a
wope ntade tenteṅ mu nante na wope
gũa so ṅkyia nė mpanyiṅ-ṅkoṅṅũa hyia-
adaṅ mu nė mpanyiṅ-trãbere adidii ase
hõ; 11,43.

47. wo̱ṅ na wo̱mene akunafo adaṅ na
wo̱bo̱ mpae tenteṅ kyere̱; wo̱ṅ ara wo̱-
benyã afobu a e̱boro so.

## Ti 21.

(ṅ. 1—4. Mark 12,41—44.)

Na o̱mãa n'ani so hũu adefo a wo̱de
wo̱ṅ aye̱ye̱de regu tõ-adaka no mu.
2. Na ohũu o̱bā kunafo hĩani bi nso
a o̱de ko̱bere abieṅ begun mu.
3. Na o̱kãe se̱: Nokware mise mo se̱,
okunafo hĩani yi *de beběrē abegu mu
seṅ wo̱ṅ ṅhĩnā: *2Kor 8,12.
4. nà eyinom ṅhĩnā fi nea wo̱wo̱ na
aboro wo̱ṅ so no mu na wo̱de bi abegu
Nyaṅkõpo̱ṅ aye̱ye̱de mu; na oyi de, ofi ne
hĩa mu de n'asetrā a o̱wo̱ ṅhĩnā abegu mu.
(ṅ. 5 - 24. Mat 24,1—21. Mark 13,1—19.)
5. Na ebinom rekā aso̱refi no hõ ase̱m
se̱nea wo̱de abo fe̱fe̱ nè adekye̱de ahyehye̱
no no, o̱kãe se̱:
6. Nnee̱ma a muhũ yi de, nna no be̱ba
a wo̱rennyaw o̱bo o̱bo so [wo̱] mu a
wo̱reṅṅw̃iri ṅṅu fam. 19,44.
7. Na wobisaa no se̱: Kyere̱kyere̱fo,
dabe̱ṅ na eyinom be̱ye̱, na eyinom re-
be̱ba a, se̱ṅkyere̱ne ne de̱ṅ?
8. Na ose: Móṅfw̃e̱ na wo̱annādā mo:
nà nnipa beběrē be̱ba me diṅ mu se:
Mene no, na e̱bere no abe̱ṅ. Na enti
munnni wo̱ṅ akyi.
9. Na se̱ mote o̱kõ nè mansõtw̃ẽ a,
mommmã e̱nnye̱ mo hũ; nà etw̃a se̱ eyinom
ba kaṅ; na ase de, e̱remma nte̱mnte̱m.
10. E̱no na osee wo̱ṅ se̱: O̱maṅ be̱so̱re
o̱maṅ so, nè ahenni ahenni so;
11. na asasewoso ke̱se be̱ba mmea-
mmea, na o̱ko̱m nè yaredo̱m be̱ba; na
ahũde nè nse̱ṅkyere̱ne ake̱se befi soro aba.
12. Na nea edi eyinom ṅhĩnā kaṅ ne se̱
wo̱de wo̱ṅ nsa beso mo mu, na wo̱atã mo,
na wo̱ayi mo ako̱ hyia-adaṅ mu nè afiase,
na wo̱de mo ako̱ ahene nè amradofo
anim me diṅ nti; 12,11.
13. na e̱be̱daṅ adanse amã mo.
14. Na enti mómfa nto mo kõmam se̱,
e̱ye̱ a, muṅṅṅw̃eṅ nea mode beyi mo ano
ansã; Mat 10,19.
15. nà me na me̱mã mo ano nè nyansa
a mo atamfo ṅhĩnā rentumi ntua ano na
wo̱rennyina anim. Asmf 6,10.
16. Na agya nè nã nè nuanom nè abu-
sũafo nè nnamfo nso beyi mo amã, na
wo̱amã wo̱akum mo mu binom.
17. Na me diṅ nti nnipa ṅhĩnā benyã
mo ntaṅe. Mat 10,21.22.
18. Na mo ti ṅhw̃ĩ biakõ renyera. 12,7.
19. Mo boaseto̱ mu na mobenyã
mo kăra. 2Kron 15,7. Heb 10,36.
20. Na se̱ muhũ Ierusalem se̱ do̱m atw̃a
hõ ahyia a, e̱no na múṅhũ se̱ ne bo̱ abe̱ṅ.
21. E̱no na mómmã wo̱ṅ a wo̱wo̱ Iudea
ṅṅũaṅ ṅko̱ mmepo̱ so, na wo̱ṅ a wo̱wo̱
mu m'fi mu ṅko̱, na wo̱ṅ a wo̱wo̱ asase
no so no, mommmã wo̱ṅṅko̱ mu ho̱:
22. efise̱ eyi ne *aw̃eredi nna, *na* nnee̱-
ma a wo̱akyere̱w no ṅhĩnā abam'. *Ier 5,29.
23. Na wo̱ṅ a wo̱afa afuru nè wo̱ṅ a
wo̱mã nufu, nna no mu, no nnue! nà
ahõhĩa ke̱se be̱ba asase no so, na abufu
be̱da o̱maṅ yi so;
24. na wo̱be̱toto̱ ṅkrante ano, na wo̱afa
wo̱ṅ nnommum ako̱ amaṅamaṅ ṅhĩnā so;
na w̃iase amaṅamaṅ betiatia Ierusalem so
de-akosi *se̱ amaṅamaṅ no bere bew̃ie du.
*Rom 11,25. Adiy 11,2.
(ṅ. 25—28. Mat 24,29.30. Mark 13,24—26.)
25. Na nse̱ṅkyere̱ne be̱ba ow̃ia nè sram
nè nsoroma mu, na amaṅamaṅ ahõyeraw
be̱ba asase so, e̱nè aniani, se̱ po nè aso-
ro̱kye rehuru;
26. na ehũ nè nnee̱ma a wo̱fw̃e̱ a e̱reba
w̃iase rekum nnipa ntia; nà o̱soro ahõo̱-
deṅ be̱woso.
27. Na *e̱no na wo̱behũ onipa ba no se̱
o̱de ahõo̱deṅ nè anuonyam ke̱se reba
omununkum mu. *Dan 7,13.
28. Na nnee̱ma yi refi ase aba a, móṅ-
fw̃e̱ o̱soro na mommã mo ti so, efise̱
mo gye rebe̱ṅ. Fil 4,4.5.
(ṅ. 29—33. Mat 24,32—35. Mark 13,28—31.)
29. Na obuu wo̱ṅ be̱ se: Móṅfw̃e̱ bro̱-
do̱ma nè nnua ṅhĩnā:
30. se̱ enyã fefe̱w a, mofw̃e̱ a, mo aṅ-
kasa muhũ se̱ ahõhurubere anyã abe̱ṅ.
31. Sāara na mo nso, se̱ muhũ yinom se̱
e̱ba a, múṅhũ se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni abe̱ṅ.
32. Nokware mise mo se̱, awo-ntoatoaso
yi rentw̃am gye se̱ ne ṅhĩnā aye̱ ansã.
33. O̱soro nè asase betw̃am, na
me nse̱m de, e̱rentw̃am da. 16,17.
34. Na móṅfw̃e̱ mohõ so yiye, na potw̃ā

nė asãbow nė ṅkwã yi mu nneema hõ
dadw̃eṅ-nė-haw aṅhye mo kõma so, na da
no ammeto mo mpofirim. Mark 4,19.
35. Nà ete se afiri na ebeba woṅ a
wote asase ṅhĩnã ani ṅhĩnã so. 1 Tes 5,3.
36. Enti *móṅw̃eṅ na monsĕre dā, na
woabu mo se mose se mobegũaṅ afi nnee-
ma a erebeba yi ṅhĩnã mu, na moako-
gyina onipa ba no anim. *Mark 13,33.
37. Nso nna no mu aw̃ia na orekyere-
kyere asorefi ho, na anadw̃o na wafi adi
akotrã bepo a wofre no ṅṅobepo no so.
38. Na omaṅ no ṅhĩnã tuaa anopa baa
ne ṅkyeṅ asorefi ho se wobetie no

## Ti 22.

(ṅ. 1.2. Mat 26,1—5. Mark 14,1.2.

Na apiti afãhye a wofre no tw̃am no beṅe.
2. Na asofo-mpanyiṅ nė kyerewfo no
fw̃efw̃ee senea wobeye na woakum no;
nà wosuro omaṅ no. 20,19.
(ṅ. 3–6. Mat 26,14—16. Mark 14,10.11.)
3. Na *Satan kohyeṅ Iuda a wofre no
Iskariot a oye dumieṅ no mu biakõ mu.
* Ioh 13,2.27.
4. Na okoe nė asofo-mpanyiṅ nė asa-
fohene no kokasae senea obeye na wayi
no amã woṅ.
5. Na eyee woṅ fe, na wo-nė no dii
ano se wobemã no sika.
6. Na ohyee woṅ ase; na ofw̃efw̃ee
senea obenyã okwaṅ na wayi no amã
woṅ wo ṅkũrofoku no akyi.
(ṅ. 7—23. Mat 26,17—29. Mark 14,12—25.)
7. Na afei *apitida a ese se wokum
tw̃amguaṅ no dui. * 2 Mos 12,18—20.
8. Na osomaa Petro nė Iohane se: Móṅko
ṅkosiesie tw̃am no mmã yeṅ na yemmedi.
9. Na wosee no se: Ehẽ na wope se
yeṅkosiesie?
10. Na osee woṅ se: Fw̃e, mudu kũro
no mu a, onipa bi a oso nsukuruwa behyia
mo; munni n'akyi ṅko ofi a obeko mu no mu.
11. Na munse ofiwura no se: Kyere-
kyerefo se wo se: Ehẽ na ahohodaṅ a
me nė m'asũafo no bedi mu tw̃am no wo?
12. Na obekyere mo abansoro asa kese
bi a woahyehye mu; eho na moṅkosiesie.
13. Na wokoe *kohũi senea osee woṅ
no, na wosiesiee tw̃am no. *19,32.
14. Na doṅ no dui no, obetrãa ase, na
asomafo dumieṅ no kã no hõ.
15. Na okã kyeree woṅ se: Ope na
mepee se me nė mo di tw̃am yi ansã
na mahũ amane.
16. Nà mise mo se, minni bi bio gye se
da a abam' Onyaṅkõpoṅ ahenni mu. 13,29.
17. Na ofaa kuruwa no daa ase se:
Mómfa yi na moṅkye mu.
18. Nà mise mo se, mennõm bobe-aba no
bi, gye da a Onyaṅkõpoṅ ahenni aba.
19. Na ofaa abodō daa ase bubui
na ode mãa woṅ se: Eyi ne me hõ-
nam a mo nti wode remã; mónye
yi mfa nye me ṅkae. 1 Kor 11,23—25.
20. Sãara nso na wow̃iee adidi no,
ofaa kuruwa no se: Kuruwa yi ne
apãm foforo me mogya mu, eno na
mo nti worefw̃ie agu.
21. Nso fw̃e, nea oreyi me amã no
nsa nė me wo poṅ so. Ioh 13,21.22
22. Na onipa ba no reko senea woahye
no de; na onipa a okoyi no amã no na
ónnue!
23. Na wofii ase bisabisae [wo] woṅ
mu se, hena ara na orebeye sã ade yi.
24. Na onokõ bi nso baa woṅ mu se
woṅ mu hena na wobebu no kese. 9,46.
(ṅ. 25.26. Mat 20,25–27. Mark 10,42—44.)
25. Na osee woṅ se: W̃iase amaṅamaṅ
ahene di woṅ so ahensem, na woṅ a
wodi woṅ so tumi no, wofre woṅ adēfo.
26. Na mo de, monnye sa; na mmom,
nea oye mo mu kese no, mã onye se
akũmã; na nea oye titiriw no n'ye se
nea osom.
27. Nà hena na osõ, nea ote aduaṅ
hõ anase nea osom? enyé nea ote aduaṅ
hõ? na me de, mewo mo mu se nea
osom. Ioh 13,4—14.
28. Nà móne woṅ a woako so akã me
hõ me sofw̃e mu.
29. Na me nso, senea m'agya ayi ahenni
amã me no, sãara na meyi mamã mo,
30. *na* moadidi na moanõm me poṅ
so m'ahenni mu, na moatrã ṅheṅṅũa so
abu Israel mmusũaku dumieṅ no nteṅ.
Mat 19,28.
(ṅ. 31-34. Mat 26,31-35. Mark 14,27-31. Ioh 13,36-38.)
31. Na Awurade se: Simon, Simon, fw̃e,
Satan pe mo se obepo mo so se abũro;
2 Kor 2,11.
32. *na masĕre mamã wo *na* wo gyidi

no ansá. Na wo, se †dakyẽ wodaṅ a, hye
wo nuanom deṅ. *Ioh 17,11.15.20. †Dŵ 51,15.
33. Na osee no se: Awurade, masiesie me-
hõ se me nė wo beko afiase nė wu ṅhĩnā mu.
34. Na ose: Mise wo, Petro, akoko
remmoṅ nne, ansá na woasaṅ mpeṅ
abiesã se wunim me.
35. Na osee woṅ se: Mesomaa mo na
*muṅkura sika-kotoku nė akwantu-botowa
nė mpàboá no, biribi hĩaa mo ana? Na
wose: Aṅhĩa yeṅ fŵẽ. *9,3.
36. Enna osee woṅ se: Na afei de,
nea owo sika-kotoku no, mã omfa, nė
akwantu-botowa sãara; na nea onni bi
no, mã ontoṅ ne ntama nto ṅkrante.
37. Nà mise mo se, eyi a woakyerew nso,
etŵa se ebam' wo me hõ, se: *"Woakaṅ
no afra mmăratõfo mu." Nà nea efa me
hõ no wo aŵiei. *Ies 53,12.
38. Na wose: Awurade, fŵe, ṅkrante
abieṅ ni! Na osee woṅ se: Edõsõ!
(ṅ. 39—46. Mat 26,30.36—46. Mark 14,26.32—42.)
39. Na ofii adi, na senea oye dā no,
okoo ṅṅobepo so; na n'asũafo no nso
dii n'akyi. Ioh 18,1.
40. Na oduu ho no, osee woṅ se: Mómmo
mpae, *na* moaṅko sofŵe mu!
41. Na otŵẽe nehõ fii woṅ ṅkyeṅ beye
se nea wotow bo a ebeto, na okoto ne
naṅ anim boo mpae
42. se: Agya, se wope se aṅkã kuruwa
yi tŵa me hõ ko a, —: nanso enyé nea
mepe, na nea wope nye!
43. Na obofo fii soro beyii nehõ kyeree
no hyee no deṅ. 1 Ah 19,5.
44. Na owo owuyaw mu no, omãa ne
mpaebo mu yee deṅ. Nso ne hõ fifiri yee
se mogya atoatow a egugu fam.
45. Na osore fii mpaebo mu baa asũafo
no ṅkyeṅ no, obehũu woṅ se aŵereho
nti woadeda,
46. na osee woṅ se: Edeṅ na moda?
mónsore mmo mpae, *na* moaṅko sofŵe mu!
(ṅ. 47-53. Mat 26,47-56. Mark 14,43-49. Ioh 18,2-11.)
47. Na oda so rekasa no, fŵe, nnipa-
ku bi, na dumieṅ no mu biakõ a wofre
no Iuda di woṅ anim. Na otŵiw beṅ
Iesu befew n'ano.
48. Na Iesu see no se: Iuda, wode
mfeano na ereyi onipa ba no amā?
49. Na woṅ a wowo no hõ no hũu
nea erebeba no, wosee no se: Awurade,
yémmobo woṅ ṅkrante ana?
50. Na woṅ mu biakõ boo osofopanyiṅ
akoa, na otŵaa n'asõ nifã.
51. Na Iesu buae se: Mómmã ensõ ha
ara! Na okãa n'asõ yee no yiye.
52. Na afei Iesu kã kyeree asofo-mpanyiṅ
nė asorefi asafohene nė mpanyimfo a wo-
baa no so no se: Mufi baa me so se odŵo-
tŵafo so na mukura ṅkrante nė mmā yi?
53. me nė mo wo asorefi ho dā no, *mo-
antẽe mo nsa [wo] me so; na eyi ne mo
bere nė sũm ahõodeṅ! *Ioh 7,30; 8,20.
(ṅ. 54—62. Mat 26,57.58.69—75. Mark 14,53.54.66—72. Ioh 18,12—18.25—27.)
54. Na wofaa no koe, na wode no koo
osofopanyiṅ fi. Na Petro de, odi akyiri
wo akyirikyiri.
55. Na wosoo ogya adiwo ho na wotrãa
hõ no, Petro betrãa woṅ mu.
56. Na abāwa bi hũu no se ote gya
no hõ, na ofŵee no diṅṅ kãe se: Oyi
nso nė no nam.
57. Na opaa no se: Obã, minnim no.
58. Na aṅkye na ofoforo hũu no, na
ose: Wo nso wufi woṅ mu. Na Petro se:
Obarima, mimfi woṅ mu.
59. Na eno akyi beye se doṅfŵere
biakõ na ofoforo bi foaa woṅ nsemmoa
se: Nokware, oyi nso nė no na enam;
nà oye Galileani bi.
60. Na Petro se: Obarima, minnim nea
wuse yi. Na amonom ho ara a oda so
rekasa no na akoko boṅe.
61. Na Awurade daṅ nehõ fŵee Petro
anim; na Petro kaee Awurade asem no,
se osee no se: Akoko remmoṅ na woapa
me mpeṅ abiesã. ṅ. 34.
62. Na Petro fii adi kosũi pĩ.
(ṅ. 63—65. Mat 26,67.68. Mark 14,65.)
63. Na mmarima a wokura Iesu no
goruu no hõ fŵee no;
64. na wokataa n'ani boboo n'ani so,
na wobisaa no se: Hye ṅkom kyere yeṅ
nea oboo wo no!
65. Na abusude pĩ kekã hõ a wokã guu no so.
(ṅ 66—71. Mat 26,59—66. Mark 14,55—64.)
66. Na ade kyẽe no, omaṅ mpanyimfo
nė asofompanyiṅ nė kyerewfo ano behyiae,
na wode no koo woṅ asennii Ioh 18,24.

67. se: Wone Kristo a, kã kyere yeṅ! Na
osee woṅ se: Se mise mo a, morennye nni;
68. na se nso mebisa mo a, moremmua
me, nanso morennyã me.
69. Na efi nne na onipa ba no betrã
Onyaṅkõpoṅ ahõodeṅ nifã so.
70. Na woṅ ṅhīnã se: Na en'de wone
Nyaṅkõpoṅ ba neṅ? Na okã kyeree
woṅ se: Moakã, nà mene no.
71. Na wose: Deṅ adanse na ehĩa yeṅ
bio? na yeṅ aṅkasa ate fi n'anom.

## Tĩ 23.

ṅ. 1 25. Mat 27,2.11-31. Mark 15,1—20. Ioh 18,28-19,16.)

Na woṅ nnipaku ṅhīnã soree de no
koo Pilato ṅkyeṅ.
2. Na wofii ase tõtõo n'ano se: Yeahũ
oyi se oresee omaṅ no, na wabăra se
*wonnyi Kaesare tow, na okã se ono
aṅkasa ne ohene Kristo. *20,25.
3. Na Pilato bisaa no se: Wone Iudafo
hene ana? Na obuaa no se: Woakã.
4. Na Pilato kã kyeree asofo-mpanyiṅ
nè ṅkũrofo aku-aku no se: Miṅhú afo-
busem biara onipa yi mu.
5. Na wofoaa woṅhõ nsemmoa se:
Ohwãnyaṅ omaṅ mu, okyerekyere Iuda
maṅ ṅhīnã mu, ofii ase [wo] Galilea na
ode abedu ha yi.
6. Na Pilato tee Galilea diṅ no, obisae
se onipa no ye Galileani ana?
7. Na ohũi se *ofi Herode ase no, osomaa
no koo Herode ṅkyeṅ; na nna no mu no
na ono aṅkasa nso wo Ierusalem. *3,1.
8. Na Herode hũu Iesu no, eyee no fe
pĩ; nà *opee se aṅkã ohũ no akye, na
wate ne hõ nsem beběrē ntia; na n'ani da
so se obeye seṅkyerene bi na wahũ. *3,9.
9. Na obisabisaa no nsem beběrē mu;
na ono de, wammua no.
10. Nso asofo-mpanyiṅ nè kyerewfo no
gyina ho na wotõtõ n'ano ara.
11. Na Herode nè ne dom huraa n'anim
goruu no hõ, na ohyee no atade hănã-
hănã bi de no komãa Pilato bio.
12. Na da no ara na Pilato nè Herode
faa adamfo; nà kaṅ no de na woye aka.
13. Na Pilato free asofo-mpanyiṅ nè
mpanyimfo nè omaṅ no boaa ano
14. kã kyeree woṅ se: Mode onipa yi
aběre me se nea osee omaṅ; na fw̃e, ma-
fw̃efw̃e no mu mo anim, na maṅhũ nsem
a mode tõtõo n'ano no mu afobusem bi
onipa yi mu;
15. Herode nso aṅhũ; nà mesomaa mo koo
ne ṅkyeṅ, na fw̃e, wanye akunne biara.
16. Na enti mefw̃e no, na magyã no.
17. Na ehĩa no se ogyã obiakõ mã woṅ
afãhye no mu dã.
18. Na woṅ ṅhīnã tẽeem prekõ se: Fa
oyi ko, na gyã Barabba mã yeṅ!
19. Ono na sakasaka bi a okoyee kũro
mu ho nè awudi nti wode no akoto afiase.
20. Na Pilato pe se ogyã Iesu nti okasa
kyeree woṅ bio.
21. Na wotẽeem se: Bo no aseṅdua mu,
bo no aseṅdua mu!
22. Na okãa nea eto so abiesã kyeree
woṅ se: Nà edeṅ bone na waye? maṅhũ
no mu akunne biara, na enti mefw̃e no,
na magyã no.
23. Na wode nné kese koo so bisae se
wómmo no aseṅdua mu; na wo-nè asofo-
mpanyiṅ no nné faa so.
24. Na Pilato buu nteṅ se énye senea
wobisae no.
25. Na ogyaa nea sakasaka nè awudi
nti wode no kotoo afiase a woserẽe no
no mãa woṅ, na oyii Iesu mãe senea
wope.
26. Na wode no reko no, wosoo Simon
bi a ofi Kirēne a ofi afum reba no mu,
na wode aseṅdua no too no so se ónsoa
nni Iesu akyi. Mat 27,32. Mark 15,21.
27. Na omaṅ no mu nnipaku kese dii
n'akyi, nè mmã a woredi no ṅkommo na
woresũ no.
28. Na Iesu daṅ n'ani kyeree woṅ se:
Ierusalem mmabea, munnsũ me, na munsũ
mohõ nè mo mma!
29. Nà fw̃e, nna bi reba a wobese se:
Ṅhyira ne aboniṅ nè yafunu a eṅwoe da
nè nufu a wonnũme da. 21,23.
30. Eno na wobefi ase akã akyere mme-
po se: Móṅfw̃e yeṅ so! e-nè ṅkoko se:
Moṅkata yeṅ so! Hos 10,8. Adiy 6,16; 9,6.
31. Na se wode yi reye dumono a, deṅ
na wode beye duwui? 1 Pet 4,17.
32. Na wode nneboneyefo bãnu nso kãa
no hõ koe se wóṅkokum woṅ.

(ṅ. 33—49. Mat 27,33—56. Mark 15,22—41. Ioh 19,17—30.)

33. Na woduu bābi a wofre ho Nitiriso no, eho na woseṅ no nė nneboneyefo no, obiakõ wo ne nifã, na obiakõ wo beṅkum.

34. Na Iesu see se: *Agya, fa firi woṅ; na wonnim nea woye! Na wokyee †ne ntama mu boo so ntonto.
*Mat 5,44. Ies 53,12. †Dw̃ 22,19.

35. Na omaṅ no gyina ho refw̃e. Na mpanyimfo nso nė woṅ yii no ahĩ se: Ogyee binom; se oyi ne Kristo a Onyaṅkõpoṅ ayi no no a, mã onnye nehõ!

36. Na asrāfo no nso goruu no hõ, na wobaa ne ṅkyeṅ bemãa no nsã nyinyãnyinyã,

37. na wosee se: Se woye Iudafo hene a, gye wohõ!

38. Na woakyerew ne hõ asem nso [wo] n'atifĩ, Hellafo nė Romafo nė Hebrifo kyerew mu, se: Oyi ne Iudafo hene.

39. Na nneboneyefo a woaseṅ woṅ no mu biakõ yaw no se: Se wone Kristo a, gye wohõ nė yeṅ!

40. Na obiakõ no buaa no kãa n'anim se: Wo nso wunsuro Onyaṅkõpoṅ, se wowo afobu koro yi ara mu yi?

41. Na yeṅ de de, etẽe pe; nà yeanyã nea ese yeṅ nneyee no; na oyi de, wanye mfomso-ade biara.

42. Na osee Iesu se: Awurade, se *woba wo ahenni mu a, kae me. *Mat 16,28.

43. Na Iesu se no se: Nokware, mise wo, nne wobekã me hõ Paradĩse ho!

44. Na ebeye se doṅ a eto so asĩa; na esũm duruu asase ṅhĩnã so de-kosii doṅ a eto so akroṅ.

45. Na ow̃ia duruu sũm; na asoredaṅ mu *ntama a etw̃a mu no mu tee mfinimfini. *2 Mos 36,35.

46. Na Iesu de nnė kese tẽeem se: Agya, *wo nsam na mede me hoṅhom mehye! Na okãa sã no, na ogyãa mu.
*Dw̃ 31,6. Asmf 7,59.

47. Na asrāfo-ha-mu-panyiṅ no hũu nea aye no, ohyee Onyaṅkõpoṅ anuonyam se: Ampa ara, onipa yi ye onipa trẽnẽ!

48. Na ṅkũrofo aku-aku a wobaa ho befw̃ee ade no ṅhĩnã hũu nea aye no, woboboo woṅ koko saṅ koe.

49. Na n'amannifo ṅhĩnã nė *mmã a wodii n'akyi fii Galilea no abegyina akyirikyiri fw̃e nneema yi. *8, 2. 3.

(ṅ. 50—56. Mat 27,57—61. Mark 15,42—47. Ioh 19,38—42.)

50. Na fw̃e, obarima bi a wofre no Iosef a oye bagũani na oye onipa pa na otẽe,

51. (ono de wampene woṅ-agyina nė woṅ nneyee no), ofi Iudafo kũro Arimatea mu, na ono aṅkasa *nso retw̃eṅ Nyaṅkõpoṅ ahenni no: *2,25. 38.

52. oyi na okoo Pilato ṅkyeṅ kosẽree no Iesu amũ no;

53. na okoyii kyekyee no ṅw̃era mu, na ode kotoo oda a woatw̃a no obo mu a onipa bi nnaa mu da mu.

54. Na eda no ye ahõsiesie-da, na homeda rebeṅ.

55. Na mmã no nso a wo-nė no fi Galilea bae no dii akyiri kofw̃ee oda no nė senea wode n'amũ no toe. ṅ. 49.

56. Na wosaṅ besiesiee nnuru nė ṅno hũãmhũãm; na homeda no woye komm, *senea mmãra no te no. *2 Mos 20,10.

## Ti 24.

(ṅ. 1—12. Mat 28,1—8. Mark 16,1—8. Ioh 20,1—13.)

Na da a edi nnaawotw̃e kaṅ no anopahemahema wokoo oda no so, na wode nnuru hũãmhũãm a woasiesie no bae, na ebinom nso kã woṅ hõ.

2. Na wohũũ bo no se apirew afi da no ano,

3. na wohyeṅ mu no, woaṅhũ Awurade Iesu amũ no.

4. Na ebae se eyi yee woṅ tirim kesẽrẽne no, na fw̃e, mmarima bãnu begyinaa woṅ ṅkyeṅ a wohye ntade hãnãhãnã.

5. Na ehũ kãa woṅ, na wode woṅ ani kyerekyeree fam no, wokã kyeree woṅ se: Edeṅ na mofw̃efw̃e oteasefo awufo mu?

6. Onni ha, na wanyaṅ. Móṅkae senea, oda so wo mo ṅkyeṅ Galilea no, osee mo

7. se: Etw̃a se wode onipa ba no hye nneboneyefo nsa na wobo no asẽndua mu, na da a eto so abiesã no wasore bio.
Mat 17, 22. 23.

8. Na wokaee ne nsem no;

9. na wosaṅ fii da no so bekãa nneema yi ṅhĩnã kyeree dubiakõ no nė woṅ a aka no ṅhĩnã.

10. Na eye *Maria Magdalẽne nė Iohana nė Maria Iakobo [ne nã] nė mmã a wokã woṅ hõ no na wobekãa eyinom kyeree asomafo no. *8, 2. 3.

11. Na wọṅ nsẹm no yẹe wọṅ sẹ nsẹṅhunu, na wọannye wọṅ anni.

12. Na Petro de, ọsọre tutuu mmirika kọọ ọda no so, na ọkoto fw̃ẹe ṅw̃era no sẹ egu fã na ofii họ kọọ ofie, na nea ayẹ no yẹe no ṅwoṅwã.

(ṅ. 13—35. Mark 16, 12. 13.)

13. Na fw̃ẹ, da no ara wọṅ mu bānu siim kọọ kũro bi a wọfrẹ no Emaus a efi Ierusalem kọ họ bẹyẹ sẹ akwansimma [stadia] aduosĩa mu;

14. na wọredi nneẹma a aba yi ṅhĩnã hõ ṅkọmmọ.

15. Na *ẹbae sẹ: wọredi ṅkọmmọ na wobisabisa wọṅhõ no, Iesu aṅkasa tw̃iw bẹṅe nė wọṅ bọọ anaṅ kọe; *Mat 18, 20.

16. na wọasuso wọṅ aniwa mu, na wọaṅhũ no. ṅ. 31.

17. Na ọkã kyerẹẹ wọṅ sẹ: Deṅ ṅkọmmọ ne nea monam na moredi na mo w̃erẹ ahow yi?

18. Na wọṅ mu biakõ a wọfrẹ no Kleopa buaa no sẹ: Wo ṅkõ ne họho [wọ] Ierusalem na wunnim nsẹm a aba họ nna yi mu?

19. Na osee wọṅ sẹ: Nsẹm bẹṅ? Na wosee no sẹ: Nea ẹfa Nasarẽni Iesu a ọyẹ *odiyifo a ọwọ ahọ̃ọdẹṅ, nneyẹe nė kasa mu, Onyaṅkõpọṅ nė ọmaṅ ṅhĩnã anim hõ: *Mat 21, 11.

20. sẹnea yẹṅ asọfo-mpanyiṅ nė mpanyimfo de no kọmãe sẹ wómmu no fọ ṅkum no, na wọbọọ no asẹṅdua mu.

21. Na yẹṅ de, yẹṅ ani daa so sẹ aṅkã ọno ne nea *ọrebegye Israel. Nanso eyi ṅhĩnã akyi no nnẹ nnansã ni a nneẹma yi yẹe. *Asmf 1, 6.

22. Na mmã bi nso a wofi yẹṅ mu a wotuaa ahema kọọ ọda no so abẹmã yẹṅ hõ adw̃iri yẹṅ: ṅ. 1—11.

23. na wọaṅhũ n'amũ no, wọba bẹkãe sẹ: wọahũ abọfo bi wọṅ ani so nso a wọkãe sẹ ọte ase.

24. Na wọṅ a wọ-nė yẹṅ wọ họ mu binom kọọ ọda no so, na wọkohũi sẹnea mmã no nso kãe no ara; na ọno de, wọaṅhũ no. ṅ. 12. Ioh 20, 3—10.

25. Na ọno kã kyerẹẹ wọṅ sẹ: O ṅkwasea a moyẹ nyã mo kõmam sẹ mobegye nea adiyifo no akã ṅhĩnã adi!

26. Ẹnsẹ́ sẹ Kristo behũ sā amane no na wakọ n'anuonyam mu ana?

27. Na ofii Mose nė adiyifo ṅhĩnã so kyerẹẹ wọṅ kyerẹw ṅhĩnã mu nsẹm a ẹfa no hõ ase. 5 Mos 18, 15. Dw̃ 22. Ies 53.

28. Na wọrebẹṅ kũro a wọrekọ mu no hõ; na ọyẹe sẹnea ọrekọ n'anim.

29. Na wọsaṅ no se: Trã yẹṅ ṅkyẹṅ, na ẹrekọ anadw̃ofã na ade reyẹ asã! Na ọhyẹṅ mu nė wọṅ kọtrãe.

30. Na ẹbae sẹ ọ-nė wọṅ te adidii no, ọfaa abodõ hyiraa so, na obubui de mãa wọṅ. 22, 19.

31. Na wọṅ ani buee, na wohũu no; na ọno de, ọyerae wọṅ anim.

32. Na wosisee wọṅhõ sẹ: Ọ-nė yẹṅ rekasa ọkwaṅ mu na obuee kyerẹw-nsẹm no mu kyerẹẹ yẹṅ no, yẹṅ kõma aṅhyehye-yẹṅ [wọ] yẹṅ mu?

33. Na wọsọree dọṅ no ara mu saṅ baa Ierusalem; na wọbehũi sẹ dubiakõ no nė wọṅ a wọkã wọṅ hõ aboaboa wọṅhõ ano

34. se: Awurade anyaṅ ampa, na wayi nehõ akyerẹ Simon. 1 Kor 15, 4. 5.

35. Na wọṅ nso kãa nea ẹyẹe ọkwaṅ mu nė sẹnea wohũu no abodõ-bubu mu no kyerẹẹ wọṅ.

(ṅ. 36—49. Mark 16, 14—18. Ioh 20, 19—23. 1 Kor 15, 5.)

36. Na wọrekasa sã no, Iesu aṅkasa begyinaa wọṅ mfinimfini, na ose wọṅ sẹ: Asomdw̃oe ṅkã mo!

37. Na wọbobọọ piriw, na wosuroe susu sẹ wọahũ *hoṅhom. *Mat 14, 26.

38. Na osee wọṅ sẹ: Ẹdẹṅ na mo bo tutu, na ẹdẹṅ nti na adw̃ene sọresọre mo kõma mu?

39. Móṅfw̃ẹ me nsa nė me naṅ sẹ ẹyẹ maṅkasa; móṅkã me na moṅfw̃ẹ; na hoṅhom nni nãm nė nnompe sẹnea mohũ sẹ mewọ yi.

40. Na ọkãa sã no, ọde ne nsa nė ne naṅ kyerẹẹ wọṅ.

41. Na anikã nti wọda so nnye nni na ẹyẹe wọṅ ṅwoṅwã no, osee wọṅ sẹ: Mowọ aduaṅ bi wọ ha ana?

42. Na wọmãa no *apatã a wọakyew siṅ nė ẹwokyẹm fã bi. *Ioh 21, 10.

43. Na ogye dii wọṅ anim.

44. Na osee wọṅ sẹ: Eyi ne *nsẹm a me nė mo da so wọ họ no mekã mekyerẹẹ mo

no, se etw̃a se, nea woakyerew †Mose mmăra nė adiyifo nė n̈n̈w̃om no mu [wo] me hõ n̈hĩnā bebam'. *9,22; 18,31—33. †n̈.27.
45. Eno na obuee won̈-adw̃ene mu na woate kyerew-nsem no ase.
46. Na osee won̈ se: Sāara na woakyerew, na sāara na ese se Kristo behũ amane, na da a eto so abiesã no wasore afi awufo mu,
47. na woafa ne din̈ so akokā adw̃ensakra nė bone fafiri amansan̈ n̈hĩnā mu, na wobefi ase [wo] Ierusalem.
48. Na mone yinom hõ adansefo.
49. Na fw̃e, *meresoma m'agya bohye no maba mo so; na móntrā Ierusalem kũro mu n̈kosi se wobehye-mo ahõoden̈ afi soro. *Ioh 15,26; 16,7. Asmf 1,4.
(n̈. 50—53. Mark 16,19. Asmf 1,4—14.)
50. Na ode won̈ fii adi kodnu Betania hõ; na omāa ne nsa so hyiraa won̈.
51. Na ebae se, orehyira won̈ no, o-nė won̈ pāpaee mu, na omāa nehõ so koo osoro.
52. Na wokoto soree no, na wode anigye kese san̈ baa Ierusalem.
53. Na wowo asorefi ho dā, yi Nyan̈kõpon̈ aye na wohyira no.

---

# ASEMPA NO,

## SENEA IOHANE KYERE[w] MÃE.

---

### Ti 1.

**Mfiase** no na Asem no wo ho, na Asem no nė Nyan̈kõpon̈ na ewo ho, na Asem no ye Onyame. 1Ioh 1,1.2. Ioh 17,5. Adiy 19,13.
2. Ono ara na mfiase no o-nė Nyan̈kõpon̈ wo ho. Mmebs 8,22.
3. Enam no so na woyee ade n̈hĩnā, na woan̈kwati no anye biribiara a woyee. Kol 1,16.17. Heb 1,2.
4. No mu na n̈kwã wo, na n̈kwã no ne nnipa han̈n̈; 5,26.
5. na han̈n̈ no hyeren̈ esũm mu, na esũm no annye no. 3,19.
6. Onipa bi wo ho a Onyan̈kõpon̈ somaa no a ne din̈ de Iohane; Luk 1,13—17. 57—80. Mat 3,1.
7. ono na obaa adansedi se orebedi han̈n̈ no hõ adanse, se nnipa n̈hĩnā mfa no so nnye nni.
8. Enyé ono ne han̈n̈ no, na se orebedi han̈n̈ no hõ adanse. n̈. 20.
9. Nokware han̈n̈ a etew nnipa n̈hĩnā mu no na ereba w̃iase.
10. Owo w̃iase dedaw, na wonam no so na eyee w̃iase; na w̃iase an̈hũ no. n̈. 3—5.
11. Obaa nan̈kasa ne de mu, na won̈ a woye nan̈kasa ne de no annye no.
12. Na dodo a wogyee no no, omāa won̈ kwan̈ se *wónye Onyan̈kõpon̈ mma, won̈ a wogye ne din̈ di no a *Gal 3,26.
13. emfi mogya anase nea ohõnam pe anase nea obarima pe mu, na efi *Nyan̈kõpon̈ mu na wowoo won̈. *3,5.6.
14. Na Asem no yee ohõnam na obetrãa yen̈ mu (na yehũu n'anuonyam se agya no ba a owoo no koro anuonyam), na odom nė nokware aye no mã.
1 Tim 3,16. Hebr 2,14. Ies 7,14. 2 Pet 1,16.17.
15. Iohane di ne hõ adanse na oteẽm se: Oyi ne nea mekãe se: Nea odi m'akyi reba no, wadi me kan̈, nà owo ho ansã na mereba. n̈. 27.30.
16. Na efi ne *mã no mu na yen̈ n̈hĩnā anyã odom asi dom anan̈ mu: *3,34. Kol 1,19.
17. nà mmăra no de, wonam Mose so na emãe; na odom nė nokware de, enam Iesu Kristo so na ebae. Rom 10,4.
18. *Obi n̈hũu Nyan̈kõpon̈ pen̈ e; †oba a owoo no koro a owo agya no kokom no, ono na wabekã akyere.
*6,46. 1Ioh 4,12. †Mat 11,27.
19. Na Iudafo somaa asofo nė Lewifo fi

Ierusalem se̱: wo̱mmebisa no se̱: woye̱ hena? no, eyi ne Iohane adanse. Luk 3,15.16.

20. Na o̱paee mu kãe, na wansaṅ; na o̱paee mu kãe se̱: E̱nyé̱ mene Kristo no.

21. Na wobisaa no se̱: E̱n'de na hena ne wo? *Elia ne wo? Na ose: E̱nyé̱ mene no. Odiyifo †no ne wo? Na obuae se̱: Dabi. *Mat 17,10. †5 Mos 18,15.

22. E̱nna wosee no se̱: E̱hena ne wo? na yénnyã bi ṅkobua wo̱ṅ a wo̱somaa yeṅ; wokã wo hõ ase̱m be̱ṅ?

23. Ose: *Mene e̱né a e̱tẽe̱m sareso se: "Móntẽe̱ Awurade kwaṅ", se̱nea odiyifo Iesaia kãe no. *Ies 40,3. Mat 3,3. Mark 1,3. Luk 3,4.

24. Nso wo̱ṅ a wo̱somaa wo̱ṅ no fi Farisifo mu.

25. Na wobisaa no se̱: Se̱ wonye̱ Kristo no anase̱ Elia anase̱ odiyifo no a, e̱n'de e̱ye̱ de̱ṅ na wobo̱ asu yi?

26. Iohane buaa wo̱ṅ se̱: Me de, mebo̱ asu [wo̱] nsu mu, na obi a munnim no abegyina mo mfinimfini. Mat 3,11. Mark 1,7.8.

27. O̱no *ne nea odi m'akyi reba a wadi me kaṅ a mensé̱ se̱ mesãṅ ne ntokota hama po. ṅ. 15.

28. Eyinom ye̱e [wo̱] Betabara, Iordan agya nohõã nea Iohane rebo̱ asu ho̱.

29. Ade kyẽe no, Iohane hũu Iesu se̱ o̱reba ne ṅkye̱ṅ, na ose: Fw̃e̱, Onyaṅkõpo̱ṅ guamma no a o̱soa w̃iase bone ni! ṅ. 36. Ies 53,7.

30. Oyi ne nea mekãe [wo̱] no hõ se̱: O̱barima bi di m'akyi reba a wadi me kaṅ, nà o̱wo̱ ho̱ ansã na mereba. ṅ. 15.27.

31. Na me de, aṅkã minnim no; na se̱ wo̱beyi no akyere̱ Israel nti na meba mebe̱bo̱o asu nsu mu.

32. Na Iohane dii adanse se̱: *Mihũu Hoṅhom no se̱ ofi soro sĩãṅe se̱ abro̱nõma na e̱be̱trãa no so. *Mat 3,16. Mark 1,10. Luk 3,22.

33. Na me de, aṅkã minnim no, na nea *o̱somaa-me nsu mu asubo̱ no, o̱no ara na osee me se̱: Nea wobehũ se̱ Hoṅhom no besĩãṅ abe̱trã no so no, o̱no ne nea o̱bo̱ asu Hoṅhom kroṅkroṅ mu. *Luk 3,2.

34. Na mahũ na madi adanse se̱ oyi ne Nyaṅkõpo̱ṅ ba.

35. Ade kyẽe bio no, Iohane nè n'asũafo mu bãnu gyina ho̱.

36. Na o̱fw̃e̱e Iesu a o̱nennam ho̱ no, ose: *Fw̃e̱, Onyaṅkõpo̱ṅ guamma no ni! *ṅ. 29.

37. Na asũafo bãnu no tee se̱ o̱kasa, na wodii Iesu akyi.

38. Na Iesu daṅ nehõ na ohũu wo̱ṅ se̱ wodi n'akyi no, ose wo̱ṅ se̱:

39. Mofw̃efw̃e̱ de̱ṅ? Na wosee no se̱: Rabbi (ne ṅkyere̱ase ne kyere̱kyere̱fo), e̱hẽ na wote?

40. Ose wo̱ṅ se̱: Mommẽra mme̱fw̃e̱! Wo̱bae na wo̱behũu nea o̱te; na wo̱trãa ne ṅkye̱ṅ e̱da no. Na adu be̱ye̱ se̱ do̱ṅ a e̱to so du.

41. Andrea, Simon Petro ne nua, ne bãnu no a wo̱tee se̱ Iohane kasa na wodii n'akyi no mu biakõ.

42. O̱no na ohũu naṅkasa ne nua Simon kaṅ, na ose no se̱: Ye̱ahũ Mesia no (ne ṅkyere̱ase ne Kristo, nea *wo̱asra no). *1 Sam 2,10. Dw̃ 2,2.

43. Na o̱de no baa Iesu ṅkye̱ṅ. Na Iesu fw̃e̱e no no, osee se̱: Wone Simon, Iona ba, wo̱be̱fre̱ wo *Kẽfa (ne ṅkyere̱ase ne Petro, o̱botaṅ). *Mat 16,18.

44. Ade kyẽe no, Iesu pe̱ se̱ ofi ko̱ Galilea; na ohũu Filipo, na Iesu se no se̱: Di m'akyi!

45. Nso Filipo fi Betsaida, Andrea nè Petro kũrom.

46. Filipo hũ Natanael, na ose no se̱: Nea Mose [wo̱ mmãra mu] nè adiyifo no kyere̱w no no, ye̱ahũ no, Iesu, Iosef ba a ofi Nasaret. 5 Mos 18,18. Ies 7,14; 53,2. Ier 23,5. Hes 34,23.

47. Na Natanael se no se̱: *So biribi pa bi betumi afi Nasaret da? Filipo se no se̱: Bẽra be̱fw̃e̱! *7,41.

48. Iesu hũu Natanael se̱ o̱reba ne ṅkye̱ṅ, na ose [wo̱] no hõ se̱: Fw̃e̱, nokware Israelni a nnãdã nni ne mu ni!

49. Natanael se no se̱: E̱de̱ṅ na wode hũu me? Iesu buae na osee no se̱: Filipo nnyã mfre̱e wo a wowo̱ bro̱do̱ma no ase no na mihũu wo.

50. Natanael buae na ose no se̱: Rabbi, wone Nyaṅkõpo̱ṅ ba, wone Israel hene! 2 Sam 7,14. Dw̃ 2,7. Ioh 6,69. Mat 14,33; 16,16.

51. Iesu buae na osee no se̱: Se̱ mise wo se̱ mihũu-wo o̱bro̱do̱ma no ase no na

e̱mã wugye di yi? wobehũ nnee̱ma ake̱se
a e̱seṅ yinom.
52. Na ose no se̱: Nokware, nokware
mise wo, efi yi so mobehũ o̱soro se̱ abue,
na Onyaṅkõpo̱ṅ *abo̱fo reforo sĩãṅ onipa
ba no so. *1 Mos 28,12.

## Ti 2.

Na da a e̱to so abie̱sã no wohyiaa
aye̱foro Kana a e̱wo̱ Galilea, na Iesu ne
nã wo̱ ho̱.
2. Na wo̱free̱ Iesu nso nė n'asũafo no
baa ayeforo no ase.
3. Na bobesã [wīn] no ansõ no, Iesu
ne nã rekã kyere̱ no se̱: Wonni bobesã.
4. Iesu se no se̱: *O̱bã, de̱ṅ na me nė
wo wo̱ ye̱? Me doṅ nnui e̱. *19,26. Mat 12,48.
5. Ne nã se asomfo no se̱: Biribiara
a o̱bese mo no, mónye̱.
6. Nso abo nsuhina asĩa sisi ho̱, se̱nea
*Iudafo ahõdw̃ira te, biakõ betumi adi
susuhina abieṅ anase̱ abie̱sã. *Mark 7,3.4.
7. Iesu se wo̱ṅ se̱: Mómfa nsu ṅhye-
hye̱ ṅhina yi mã-mã. Na wo̱hyehye̱e̱ no
mã te̱nte̱ṅṅ.
8. Na ose wo̱ṅ se̱: Afei monsesaw mfa
ṅko̱mã adidifw̃e̱fo no.
9. Na wo̱de ko̱e. Na adidifw̃e̱fo no
kãa nsu a adaṅ bobesã no fw̃e̱e no (na
onnim nea efi, na asomfo a wo̱sesaw nsu
no de, wonim), na adidifw̃e̱fo no fre̱ aye̱-
forokunu no,
10. na ose no se̱: Nnipa ṅhĩnã de nsã
pa na e̱besisi ho̱ kaṅ, na se̱ wo̱bobow a,
e̱no na wo̱de nea enye ba; na wo de,
wode nsã pa no asie abedu sese̱.
11. Nse̱ṅkyere̱ne mfiase yi Iesu ye̱e Kana
[wo̱] Galilea, na oyii *n'anuonyam kyere̱e;
na n'asũafo gyee no dii. *1,14.
12. Eyi akyi no Iesu ko̱o̱ Kapernaum,
o̱no nė ne nã nė ne *nuanom nė n'asũafo
no; na wo̱anni nna bebẽrē ho̱. *7,3.
13. Na Iudafo tw̃amda abe̱ṅ, na Iesu
ko̱o̱ Ierusalem.
(ṅ.14—16. Mat 21,12.13. Mark 11,15—17. Luk 19,45.46.)
14. Na o̱kohũu wo̱ṅ a wo̱to̱ṅ anantw̃i
nė ṅṅuanteṅ nė mmõro̱nõma nė sikase-
sãfo se̱ wo̱tete aso̱refi.
15. Na o̱de hama ye̱e̱ mpire pam wo̱ṅ
ṅhĩnã, ṅṅuanteṅ nė anantw̃i no, fii aso̱refi
ho̱, na ofw̃iee sikasesãfo no sika no gui,
na obutuu apoṅ no,
16. na osee wo̱ṅ a wo̱to̱ṅ mmõro̱nõma
no se̱: Mómfa eyinom mfi ha, monnye̱
m'agya-fi agũadi-fi!
17. Na n'asũafo no kaee se̱ wo̱akyere̱w
se̱: *“Wo fi hõ mmo̱deṅbo̱ amene me.“
*Dw 69,10.
18. E̱nna Iudafo no buae na wosee no
se̱: Se̱ṅkyere̱ne be̱ṅ na wode kyere̱ ye̱ṅ
se̱ woye̱ eyinom? Mat 21,23.
19. Iesu buae na osee wo̱ṅ se̱: Múṅṅw̃iriw
aso̱redaṅ yi, na nnansã mu me̱mã so bio.
Mat 26,61; 27,40.
20. E̱nna Iudafo no se: Mfrihyia adu-
anaṅ-asĩa mu na wo̱too aso̱redaṅ yi, na
wo de, nnansã mu na wobe̱mã so?
21. Na o̱no de, o̱kãe no, o̱de ne nipa-
dua aso̱redaṅ. Kol 2,9. Heb 10,10.
22. Enti o̱so̱re fii awufo mu no, n'asũafo
kaee se̱ wakã eyi, na wogyee kyere̱w no
nė nse̱m a Iesu kãe no dii.
23. Nso o̱wo̱ Ierusalem tw̃am afãhye̱ no
mu no, nnipa bebẽrē hũu ne nse̱ṅkyere̱ne
a o̱ye̱e no, wogyee ne diṅ dii.
24. Na Iesu aṅkasa de, wamfa nehõ
anto wo̱ṅ so, onim wo̱ṅ ṅhĩnã ntia;
25. na efise̱ eṅhĩa no se̱ obi di onipa hõ
adanse; nȧ o̱no aṅkasa nim nea e̱wo̱ oni-
pa mu. Mark 2,8.

## Ti 3.

Na onipa bi fi Farisifo no mu wo̱ ho̱ a
ne diṅ de Nikodēmo a o̱ye̱ Iudafo panyiṅ
bi; 7,50; 19,39.
2. o̱no na o̱baa Iesu ṅkye̱ṅ anadw̃o,
na o̱besee no se̱: Rabbi, yenim se̱ wufi
Nyaṅkõpo̱ṅ ṅkye̱ṅ na aba se̱ o̱kyere̱kyere̱-
fo; nȧ obi ntumi nye̱ nse̱ṅkyere̱ne yi a
woye̱, gye se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ kã no hõ.
3. Iesu buae na osee no se̱: Nokware,
nokware, mise wo: se̱ wo̱aṅwo obi fo-
foro a, ontumi ṅhũ Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni.
1 Pet 1,23.
4. Nikodēmo rekã kyere̱ no se̱: E̱be̱ye
de̱ṅ na onipa anyiṅ yi na wo̱betumi awo no?
o̱betumi ako̱ ne nã yam bio na wo̱awo no?
5. Iesu buae se̱: Nokware, nokware,
mise wo: se̱ wo̱amfi *nsu nė hoṅ-
hom mu aṅwo obi a, ontumi ṅhye̱ṅ
Nyaṅkõpo̱ṅ ahenni mu.
*Hes 36,25—27. Ef 5,26. Tit 3,5.

6. Nea wofi *hõnam mu awo no ye ohõnam; na nea wofi Hoṅhom mu awo no ye hoṅhom. *1,13. 1 Mos 5,3 Dw 51,7.

7. Mmã ennye wo ṅwoṅwã se misee wo se: Etwa se wowo mo foforo.

8. Mframa bo nea epe, na wote ne ṅkã, na wunnim nea efi ba nė nea ereko. Senea obiara a woawo no fi Hoṅhom mu te ne no.

9. Nikodēmo buae na osee no se: Ebeye deṅ na eyinom aye?

10. Iesu buae na osee no se: Woye Israel kyerekyerefo na wuṅhũ yinom?

11. Nokware, nokware, mise wo se: nea yenim na yekã, na nea yeahũ na yedi hõ adanse; na munnyé yeṅ adanse no. 7,16; 8,26.28.

12. Se makã-mo fam-de na munnyé nni a, ebeye deṅ na, se mekã mo osoro de no a, mobegye adi?

13. Na obi amforo soro, gye nea ofi soro sĩãṅe no, onipa ba no a owo osoro no. Ef 4,9.

14. Na senea *Mose mãa owo no so sareso no, sãara na etwa se womã onipa ba no so, *4 Mos 21,8.9.

15. *na* obiara a ogye no di no anyera, na wanyã dã ṅkwã.

16. Nȧ senea Onyaṅkõpoṅ do wiase ni, se ode ne ba a owoo no koro mãe, *na* obiara a ogye no di no anyera, na wanyã dã ṅkwã. Rom 5,8; 8,32. 1 Ioh 4,9.

17. Nȧ Onyaṅkõpoṅ ansoma ne ba wiase se ommebu wiase nteṅ, na se wómfa no so nnye wiase. 12,47.

18. Nea ogye no di no, wommú no nteṅ; na nea onnye nni no, woabu no nteṅ dedaw, se wannyé Onyaṅkõpoṅ ba a owoo no koro no diṅ no anni. ṅ. 36. 5,24.

19. Na eyi ne atemmu no, se haṅṅ no aba wiase, na nnipa do sũm seṅ haṅṅ no; nȧ woṅ ṅṅwuma ye bone. 1,5. 9—11.

20. Nȧ obiara a oye bone no, otaṅ haṅṅ no, na ommá haṅṅ no hõ, *na* woanyi no ne ṅṅwuma hõ nteṅ. Ef 5,13.

21. Na nea oye nokware de no ba haṅṅ no hõ, se ne ṅṅwuma m'meda adi, efise oyee no Onyaṅkõpoṅ mu.

22. Eyinom akyi no Iesu nė n'asũafo no baa Iudea asase so, na o-nė woṅ trãa ho, na *obo asu. *4,1.2.

23. Na Iohane nso rebo asu Enon a ebeṅ Salim, nȧ nsu pĩ wo ho; na wobaa ho mã woboo woṅ asu.

24. Nȧ wonnyã mfaa Iohane ntoo *afiase e. *Mat 14,3.

25. Enna akyinnyegye bi soree Iohane asũafo nė Iudafo ntam, ahõdwira hõ.

26. Na wobaa Iohane ṅkyeṅ besee no se: Rabbi, nea obekãa wo hõ Iordan agya nohõã a *wudii no hõ adanse no, fwe, ono ara bo asu, na nnipa ṅhĩnã ba ne ṅkyeṅ. *1,26-34.

27. Iohane buae na ose: Onipa ntumi mfa biribi gye se wode fi soro amã no ansã. Heb 5,4.

28. Mo aṅkasa mudi me adanse se mekãe se: *Enyé mene Kristo no, na wosomaa me dii n'anim. *1,20.23.27.

29. Nea owo ayeforo no ne *ayeforokunu; na ayeforokunu adamfo a ogyina ho na otie no, ogyé na n'ani gye, ayeforokunu no nné nti. Afei na me sã anigye yi awie pe ye. *Mat 22,2.

30. Ono de, etwa se odo, na me de, me so hũaṅ.

31. Nea *ofi soro ba no seṅ nnipa ṅhĩnã. Nea ofi fam no fi fam, na ofi fam kasa; nea ofi soro ba no seṅ nnipa ṅhĩnã, *8,23.

32. na nea wahũ na wate no, eno hõ adanse na odi; na obi nnyé n'adanse no. ṅ. 11.

33. Nea wagye n'adanse no aso ano se Onyaṅkõpoṅ ye onokwafo.

34. Na nea Onyaṅkõpoṅ asoma no no kã Onyaṅkõpoṅ nsem; nȧ Onyaṅkõpoṅ nsusu *Hoṅhom ansã na ode no amã. *1,33.34.

35. *Agya do oba no, na ode nneema †ṅhĩnã ahye ne nsa. *5,20. †Mat 11,27.

36. Nea ogye oba no di no wo dã ṅkwã; na nea ontie oba no no reṅhũ ṅkwã, na Onyaṅkõpoṅ abufu da no so. ṅ. 18.

## Ti 4.

Afei Awurade hũi se Farisifo ate sé Iesu ye asũafo bebĕrĕ na *obo nnipa pĩ asu seṅ Iohane no, *3,22.26.

2. (nso Iesu aṅkasa de, ommó asu, na n'asũafo no)

3. ogyaw Iudea na osiim koo Galilea bio.

4. Na etwa se ofa Samaria.

5. Na afei oduu Samaria kũro bi a wofre no Sikar a ebeṅ asasewa a *Iakob de mãa ne ba Iosef no hõ. *1 Mos 48,22. Ios 24,32.

6. Nsō Iakob abura wo̱ ho̱. Na sé̱ Iesu abere̱ n'akwantu mu no nti, o̱trãa abura no so sãara; e̱be̱ye̱ do̱ṅ a e̱to so asìa.

7. Na o̱bā bi a ofi Samaria ba ho̱ be̱tow nsu. Iesu se no se̱: Mã me bi mennõm!

8. (Nȧ n'asũafo no ko̱ kũro no mu ako̱to̱ nnuaṅ.)

9. E̱nna Samariani bā no se no se̱: E̱ye̱e̱ de̱ṅ na wo a woye̱ Iudani bisa me a meye̱ Samariani bā ho̱ nsu anõm? Na Iudafo nė Samariafo ṅká̃.

10. Iesu buae na osee no se̱: Se̱ wunim Nyaṅkõpo̱ṅ akye̱de nė nea ose wo se̱: 'mã me bi mennõm' yi a, aṅkã wobebisa no, na wamã-wo *ṅkwã-nsu. *7,38.39.

11. O̱bā no se no se̱: Awurade, wunni ade a wode tow, na abura no mu nso do̱, enti e̱hẽ na wunyã ṅkwã-nsu no fi?

12. So woye̱ ke̱se seṅ ye̱ṅ agya Iakob a wamã ye̱ṅ abura yi na o̱no aṅkasa nė ne mma nė ne mmoa nõm bi no?

13. Iesu buae na osee no se̱: Obiara a o̱nõm nsu yi bi no, osuko̱m be̱de no bio;

14. na nea o̱be̱nõm nsu a me̱mã no no bi no, osuko̱m renne no da; na nsu a me̱mã no no be̱ye̱ nsu a efifi ko̱ dā ṅkwã mu abura wo̱ no mu. 6,27.35.

15. O̱bā no rekã kyere̱ no se̱: Awurade, mã me sā nsu yi e̱, *na* osuko̱m anne me, na mamma ha mamme̱tow nsu.

16. Iesu se no se̱: Ko̱fre̱ wo kunu na bĕra ha.

17. O̱bā no buae na ose: Minni kunu. Iesu se no se̱: Woase yiye se̱ wuse: minni kunu;

18. nȧ woaware okununom anum, na nea woware no nne̱ yi de, o̱nyé̱ wo kunu a; e̱no de woakã no nokware.

19. O̱bā no se no se̱: Awurade, mahũ se̱ woye̱ odiyifo.

20. Ye̱ṅ agyanom so̱ree bepo̱ yi so; na mo de, mokã se̱ *Ierusalem ne nea e̱se̱ se̱ wo̱so̱re ho̱. *5 Mos 12,5. Dw 122.

21. Iesu se no se̱: O̱bā, gye me di se̱: da no reba a e̱nyé̱ bepo̱ yi so na e̱nye̱ Ierusalem na mobe̱so̱re agya no.

22. Moso̱re nea *munnim; ye̱ṅ de, ye̱so̱re nea yenim, efise̱ †ogyé no fi Iudafo mu. *2 Ah 17,29—41. †Ies 2,3.

23. Na da no reba na adu, se̱ nokware aso̱refo be̱so̱re agya no hoṅhom nė nokware mu; nȧ agya no nso fw̌efw̌e̱ wo̱ṅ a wo̱so̱re no sã.

24. Onyaṅkõpo̱ṅ ye̱ hoṅhom, na wo̱ṅ a wo̱so̱re no, e̱se̱ se̱ wo̱so̱re no hoṅhom nė nokware mu. 2 Kor 3,17.

25. O̱bā no se no se̱: Minim se̱ *Mesia a wo̱fre̱ no Kristo reba; na se̱ o̱no ba a, o̱be̱kã-ye̱ṅ ne ṅhĩnā. *1,42.

26. Iesu se no se̱: Me a me nė wo kasa yi, mene no. 9,37.

27. Na eyi so na n'asũafo no bae, na e̱ye̱e̱ wo̱ṅ ṅwoṅwã se̱ o̱-nė o̱bā no kasa, nanso obi anse se̱: De̱ṅ na wofw̌efw̌e̱? anase̱: De̱ṅ na wo nė no kasa?

28. E̱nna o̱bā no gyaw n'asuhina no, na o̱ko̱o̱ kũro no mu, na ose nnipa no se̱:

29. Mommĕra mmefw̌e̱ onipa a wakã nea maye̱ ṅhĩnā akyere̱ me, se̱ e̱nyé̱ oyi ne Kristo no ana?

30. E̱nna wofii kũro no mu baa ne ṅkye̱ṅ.

31. Na ntam ho̱ no n'asũafo no abisa no se̱: Rabbi, didi.

32. Na osee wo̱ṅ se̱: Mewo̱ *aduaṅ midi a munnim. *ṅ. 34.

33. Enti n'asũafo no sisee wo̱ṅhõ se̱: Obi abĕre̱ no biribi adi ana?

34. Iesu se wo̱ṅ se̱: M'aduaṅ ne se̱ meye̱ nea o̱somaa me no ape̱de, na miw̌ie n'adw̌uma. 17,4.

35. Moṅká̃ se̱ aka asram anaṅ na otw̌abere adu? Fw̌e̱, mise mo, mómmã mo ani so na moṅfw̌e̱ mfuw mu se̱ anyã *ahoa adu tw̌a mu. *Mat 9,37. Luk 10,2.

36. Na nea otw̌a no gye akatua, na o̱boaboa aba ano ko̱ dā ṅkwã mu: *na* nea ogui nė nea otw̌ae ani agye pre̱kõ.

37. Nȧ eyi mu na ase̱m no ye̱ nokware se̱: obi gu, na obi tw̌a.

38. Me de, mesomaa mo se̱ móṅkotw̌a nea moanye̱ hõ adw̌uma; ebinom aye̱, na mo de, moaba wo̱ṅ adw̌uma no mu.

39. Na Samariafo a wo̱wo̱ kũro no mu no mu pĩ gyee no dii o̱bā no a odii adanse se̱: 'wakã nea maye̱ ṅhĩnā akyere̱ me' no ase̱m ntia.

40. Enti, Samariafo no baa ne ṅkye̱ṅ no, wo̱sĕre̱e̱ no se̱ óntrã wo̱ṅ ṅkye̱ṅ; na o̱trãa ho̱ nnannu.

41. Na nnipa pĩ a e̱seṅ kaṅ de no gyee no dii naṅkasa ase̱m nti,

42. na wosee o̱bã no se̱: Afei e̱nyé̱ wo ase̱m nti na yegye di, nà ye̱ṅ aṅkasa ate na yenim se̱ oyi ne Kristo, w̌iase agyeṅkwã no, ampa.
43. Na nnannu no tw̌aam no, ofii ho̱ ko̱o̱ Galilea. Mat 4,12.
44. Nà Iesu aṅkasa dii adanse se̱ odiyifo nni nĭdi naṅkasa ne kŭro mu. Mat 13,57. Mark 6,4. Luk 4,24.
45. Na oduu Galilea no, Galileafo no a wohũu nea o̱ye̱e Ierusalem [wo̱] afãhye̱ ase no ṅhĭnã gyee no; nà wo̱ṅ nso wo̱baa afãhye̱ no ase bi. 2,23.
46. E̱nna Iesu ko̱o̱ Kana a e̱wo̱ Galilea nea o̱daṅ *nsu bobesã ho̱ bio. Na aheṅkwã bi wo̱ ho̱ a ne ba yare [wo̱] Kapernaum. *2,1.9.
47. O̱no na o̱tee se̱ Iesu fi Iudea aba Galilea no, osiim ko̱o̱ ne ṅkyeṅ, na o̱sĕre̱e̱ no se̱ o̱mmĕra mme̱sa ne ba no yare; nà o̱reye̱ awu.
48. E̱nna Iesu kã kyere̱e̱ no se̱: Se̱ moaṅhũ nse̱ṅkyere̱ne nè ṅkonyã a, morennye nni. 2,18. 1 Kor 1,22.
49. Aheṅkwã no kã kyere̱ no se̱: Awurade, bĕra ansã na me ba no awu.
50. Iesu se no se̱: Ko̱, wo ba no anyã ṅkwã! Na onipa no gyee ase̱m a Iesu kãa no no dii, na o̱ko̱e.
51. Na o̱reko̱ no, ne ṅkoa behyiaa no, na wo̱kãe se̱: Wo ba no anyã ṅkwã!
52. E̱nna obisaa wo̱ṅ do̱ṅ kõ a ne hõ fi ninnim no; na wosee no se̱: Nne̱ra do̱ṅ a e̱to so asoṅ no na atiridii no gyaa no.
53. E̱nna agya no hũi se̱ e̱ye̱ do̱ṅ no ara a Iesu see no se̱: 'Wo ba no anyã ṅkwã' no mu; na o̱no nè ne fi ṅhĭnã gye dii.
54. Eyi nso ne se̱ṅkyere̱ne a e̱to so abieṅ a Iesu fi Iudea baa Galilea no o̱ye̱e. 2,11.23.

## Tí 5.

E̱no akyi no Iudafo afãhye̱ dui, na Iesu ko̱o̱ Ierusalem.
2. Nso o̱tare bi wo̱ Ierusalem ṅṅũanteṅ poṅ-ke̱se hõ a wo̱fre̱ no Hebri mu se Betesda a e̱wo̱ mmranã anum;
3. na eyinom mu na nnipa pĩ, ayarefo, anifuraefo, mpakye nè wo̱ṅ a wo̱akyeṅkyeṅ dedae retw̌e̱ṅ nsu no woso.
4. Nà edu bere bi mu a o̱bo̱fo sĭãṅ ba o̱tare no mu be̱fono nsu no, na nea nsu no fono akyi no odi kaṅ ko̱ mu no, na o̱yare biara a o̱yaree no, na ne hõ aye̱ no deṅ.
5. Na onipa bi wo̱ ho̱ a wadi mfrihyia aduasã-awotw̌e n'ahõo̱mere̱ mu.
6. O̱no na Iesu hũu no se̱ o̱da ho̱ na o̱tee se̱ wakye̱ no, ose no se̱: Wope̱ se̱ wo hõ ye̱ wo deṅ ana?
7. O̱yarefo no buaa no se̱: Awurade, minni nipa bi a, se̱ nsu no fono a, o̱de me ko̱to tare no mu; na se̱ mereko̱ a, na obi adi me kaṅ ako̱ mu.
8. Iesu se no se̱: So̱re, yi wo ke̱te̱, na nante! Mat 9,6.
9. Na nte̱m ara na onipa no hõ ye̱e̱ no deṅ, na oyii ne ke̱te̱, na o̱nantee. Nso *da no ara ye̱ homeda. *9,14.
10. Enti Iudafo see nea wasa no yare no se̱: E̱ne̱ ye̱ homeda; wunni hõ kwaṅ se̱ wosoa wo ke̱te̱. Ier 17,21.
11. Obuaa wo̱ṅ se̱: Nea o̱mãa me hõ ye̱e̱ me deṅ no, o̱no ara na osee me se̱: Yi wo ke̱te̱, na nante.
12. E̱nna wobisaa no se̱: Hena ne onipa a osee wo se̱: 'Yi wo ke̱te̱ na nante' no?
13. Nso nea ne hõ asãṅ no nnim nipa kõ; nà ṅkŭrofoku wo̱ ho̱ nti Iesu atw̌ẽ nehõ afi ho̱.
14. E̱no akyi no Iesu hũu no aso̱refi, na osee no se̱: Fw̌e̱, wo hõ aye̱ wo deṅ; *nyé̱ bone bio, *na* nea e̱ye̱ bone seṅ yi anye̱ wo. *8,11.
15. Onipa no siim ko̱e ko̱kã kyere̱e̱ Iudafo no se̱ e̱ye̱ Iesu na o̱mãa ne hõ ye̱e̱ no deṅ.
16. Na eyi nti Iudafo no tã Iesu, na wo̱fw̌efw̌e̱e̱ no akum no, efise̱ waye̱ nne̱e̱ma yi homeda. Mat 12,14.
17. Na Iesu buaa wo̱ṅ se̱: M'agya ye̱ adw̌uma besi sese̱, na me nso meye̱. 9,4.
18. Na afei eyi nti mmom na Iudafo no *fw̌efw̌e̱e̱ no akum no, se̱ e̱nyé̱ homeda ṅkõ na wase̱e̱, nanso o̱kãe se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ne naṅkasa n'agya de ye̱ nehõ nè Nyaṅkõpo̱ṅ ase̱. *7,30; 10,33.
19. E̱nna Iesu buae na osee wo̱ṅ se̱: Nokware, nokware, mise mo, o̱ba no aṅkasa ntumi mmo̱ ne tirim nye̱ fw̌ẽ, gye nea *wahũ agya no se̱ o̱ye̱; nà biribiara a o̱no ye̱ no, e̱no ara na o̱ba no nso ye̱. *3,11.32.
20. Nà *agya no do̱ o̱ba no, na o̱kyere̱ no nea naṅkasa ye̱ ṅhĭnã; na o̱be̱kyere̱

no ṅṅw̃uma ake̱se a e̱seṅ yinom, *na* aye̱
mo ṅwoṅwã. *3,35.
21. Nà se̱nea agya no nyaṅ awufo na
o̱mã wo̱ṅ ṅkwã no, sãara na o̱ba no nso
mã wo̱ṅ a o̱pe̱ ṅkwã.
22. Nà agya no nso mmú obiara nte̱ṅ,
na o̱de atemmu ṅhĩnā ahye̱ o̱ba no nsa,
Dan 7,13.14. Asmf 17,31.
23. se̱ wo̱ṅ ṅhĩnā n'ni o̱ba no nĩ, se̱nea
wodi agya no nĩ no. Nea onni o̱ba no
nĩ no nni agya a o̱somaa no no nĩ.
Fil 2,10.11. 1Ioh 2,23.
24. Nokware, nokware, mise mo se̱: nea
o̱te m'ase̱m na ogye nea o̱somaa-me di no
wo̱ dā ṅkwã, na o̱remma atemmu mu, na
watw̃am afi wu mu ako̱ ṅkwã mu. 3,16.18.
25. Nokware, nokware, mise mo se̱: do̱ṅ
no reba na *adu a awufo be̱te Nyaṅkõpo̱ṅ
ba no nné, na wo̱ṅ a wo̱te no benyã ṅkwã.
*Ef 2,5.6.
26. Nà se̱nea agya no wo̱ ṅkwã naṅkasa
mu no, sãara na o̱de amã o̱ba no nso se̱
ónnyã ṅkwã naṅkasa mu; 1,1—4.
27. na wamã no tumi se̱ *ómmu nte̱ṅ
nso, efise̱ o̱ye̱ onipa-ba. *ṅ. 22.
28. Mommmã eyi nnye̱ mo ṅwoṅwã:
efise̱ do̱ṅ no reba a wo̱ṅ a wo̱wo̱
ada mu ṅhĩnā be̱te ne nné,
29. na wo̱afi adi, wo̱ṅ a wo̱aye̱
papa no ako̱ ṅkwã-so̱re mu, na
wo̱ṅ a wo̱aye̱ bone no ako̱ atemmu-
so̱re mu. 6,40. Dan 12,2.
30. Maṅkasa de, mintumi memmo̱ me
tirim menye̱ fw̃ē; se̱nea mete no na mibu
nte̱ṅ, na m'atemmu no ye̱ trẽnē; nà meṅ-
fw̃efw̃e̱ nea maṅkasa mepe̱, na nea m'agya
a o̱somaa me no pe̱. ṅ.19; 6,38.
31. Se̱ maṅkasa midi me hõ adanse a,
m'adanse no nyé̱ nokware.
32. Obi wo̱ ho̱ a odi me hõ adanse,
na minim se̱ adanse a odi me hõ no ye̱
nokware. ṅ.36.37.
33. Mo de, moasoma ako̱ Iohane ṅkye̱ṅ,
na wadi nokware no adanse; 1,19—34.
34. na me de, minnyé adanse onipa bi
ṅkye̱ṅ, na mise yinom *na* moanyã ṅkwã.
35. O̱no ne kanea a e̱dew na e̱hyere̱ṅ;
na mo de, mope̱e se̱ mo ani gye kakra
ne haṅṅ no mu.
36. Na me de, mewo̱ adanse a e̱seṅ Iohane
de no: nà ṅṅw̃uma a agya de amã me se̱
miṅw̃ie no, ṅṅw̃uma no ara a meye̱ no di
me hõ adanse se̱ agya no na asoma me.
1Ioh 5,9. Ioh 1,33; 3,2.
37. Na agya a o̱somaa me no aṅkasa
adi me hõ adanse. Moante ne nné ara da,
nso moaṅhũ ne subaṅ; Mat 3,17.
38. na munni n'ase̱m se̱ e̱wo̱ mo mu,
efise̱, nea o̱somaa no no, munnyé no nni!
39. Mofw̃efw̃e̱ kyere̱w-nse̱m no mu, se̱
mususu se̱ mowo̱ mu dā ṅkwã; na e̱ne nea
edi me hõ adanse; Luk 24,27. 2Tim 3,15—17.
40. na mompe̱ se̱ moba me ṅkye̱ṅ *na*
moanyã ṅkwã.
41. Minnyé anuonyam nnipa ṅkye̱ṅ,
42. na mahũ mo se̱ munni Nyaṅkõpo̱ṅ
do̱ [wo̱] mo mu.
43. Me de, mebae m'agya diṅ mu, na
munnyé me; se̱ o̱foforo ba naṅkasa diṅ
mu a, o̱no na mobegye no.
44. E̱be̱ye̱ de̱ṅ na mo a mugye anuo-
nyam mohõ-mohõ mu betumi agye adi,
na Onyaṅkõpo̱ṅ koro no ṅkye̱ṅ *anuo-
nyam de, moṅfw̃efw̃e̱? *12,43.
45. Munnsusu se̱ mede mo metw̃a agya
no, na nea o̱de mo tw̃a no wo̱ ho̱: o̱ne
*Mose a mode mo ani ato no so no.
*5Mos 31,26.
46. Nà se̱ mugye Mose di a, aṅkã mo-
begye me adi; nà me hõ nse̱m na o̱no
kyere̱we. 1Mos 3,15; 49,10. 5Mos 18,15.
47. Na se̱ munnye ne kyere̱w no nni a, e̱be̱-
ye̱ de̱ṅ na mobegye me nse̱m adi? Luk 16,31.

## Tĩ 6.

(ṅ. 1—15. Mat 14,13—21. Mark 6,32—44. Luk 9,10—17.)

Eyinom akyi no Iesu siim ko̱o̱ Galilea
po a e̱ye̱ Tiberia po no agya.
2. Na ṅkũrofo pī dii n'akyi, se̱ wo̱ahũ
ne nse̱ṅkyere̱ne a o̱ye̱e wo̱ṅ a wo̱yare hõ.
3. Na Iesu ko̱o̱ bepo̱ so, na o̱-nè n'a-
sũafo no ko̱trãa ho̱.
4. Nso tw̃amda, Iudafo afãhye̱ no, abe̱ṅ.
2,13; 11,55.
5. Afei Iesu mãa n'ani so na ohũi se̱
ṅkũrofoku ke̱se reba ne ṅkye̱ṅ no, o̱rekã
kyere̱ Filipo se̱: E̱hẽ na ye̱be̱to̱ abodō na
eyinom adi?
6. Na eyi de, o̱kãe de so̱o̱ no fw̃ee, nà
o̱no aṅkasa nim nea o̱rebe̱ye̱.
7. Filipo buaa no se̱: Denare ahannu
so abodō renso̱ wo̱ṅ se̱ wo̱ṅ ṅhĩnā benyā
ṅkakra-ṅkakra.

8. Na asũafo no mu biakõ, Andrea, Simon Petro ne nua, se no se:

9. Abarimā bi wo ho a owo barle-abodō anum nė mpatā ṅketewa abieṅ; na eyi ye deṅ nnipa pī yi mu?

10. Na Iesu see se: Mómmã nnipa no ntrã ase! Nso sare pī wo ho. Enna mmarima no a woṅ ano beye se mpemnum trãtrãa ase.

11. Na Iesu faa abodō no, na odaa ase no, okye mãa asũafo no, na asũafo no de mãa woṅ a wotete ho no, nė mpatā no nso dodo a wope.

12. Na womēmẽe no, ose n'asũafo no se: Mommoaboa mproprowa a aka no ano, na biribi anyera.

13. Enna woboaboaa ano na wode barle-abodō anum no mproprowa a eka mãa woṅ a wodii no hyee ṅkyereṅkye dumieṅ māmã.

14. Afei nnipa no hũu seṅkyerene a Iesu yee no, wosee se: Ampa, oyi ne *odiyifo a oreba ŵiase no. *5 Mos 18, 15.

15. Enna Iesu hũi se worebeba abefa-no ahye-no de no akosi hene nti, otŵẽe nehõ, na ono ṅkõ koo bepo no so bio. 18, 36.

(ṅ. 16—21. Mat 14, 22—33. Mark 6, 45—52.)

16. Na eduu aṅŵummere no, n'asũafo no koo mpoano,

17. na wokoo bonto mu tŵaa po no reko Kapernaum. Na esũm aduru dedaw, na Iesu mmaa woṅ ṅkyeṅ e;

18. na mframa kese boe nti, epo no soree.

19. Na woharee beye se ṅkwansimma aduonu-anum anase aduasã no, wohũu Iesu se onam po no so na oretŵiw abeṅ bonto no; na wosuroe.

20. Na ose woṅ se: Eye me, munnsuro!

21. Enna wope se wode no ko bonto no mu, na ntem ara na obonto no duu asase a woreko ho no so.

22. Ade kyẽe no, na ṅkũrofoku a wogyina po no agya no hũi se obonto biara nni ho se biakõ a n'asũafo no koo mu no, nanso Iesu aṅkã n'asũafo no hõ aṅko obonto no mu, na n'asũafo ṅkõ na ekoe no:

23. (nso abonto foforo fii Tiberia baa nea Awurade *daa ase na wodii abodō no honom:) *ṅ. 11.

24. enti ṅkũrofoku no hũi se Iesu nni ho na n'asũafo no nso nni ho no: woṅ nso koo abonto no mu, na wobaa Kapernaum befŵefŵee Iesu.

25. Na wohũu no epo no agya no, wosee no se: Rabbi, dabeṅ na wobaa ha?

26. Iesu buaa woṅ na osee se: Nokware, nokware, mise mo, enyé se muhũu nseṅkyerene nti na mofŵefŵe me, na se mudii abodō no bi na momẽe ntia.

27. Monnye aduaṅ a esee hõ adŵuma, na aduaṅ a etrã ho ko *dā ṅkwã mu a onipa ba no de bemã mo; nà ono na agya Onyaṅkõpoṅ †aso no ano. *4, 14. †5, 36.

28. Enna wokã kyeree no se: Deṅ na yénye na yeaye Onyaṅkõpoṅ ṅṅŵuma?

29. Iesu buae na osee woṅ se: Eyi ne Nyaṅkõpoṅ adŵuma, se mobegye nea osomaa no no adi. 1 Ioh 3, 23.

30. Enna wosee no se: En'de, seṅkyerene beṅ na woye, *na* yeahũ na yeagye wo adi? Deṅ adŵuma na woye? 2, 18.

31. Yeṅ agyanom dii mána sareso, senea woakyerew se: Omãa-woṅ abodō fi soro dii. 2 Mos 16, 13. 14. Dŵ 78, 24.

32. Enna Iesu se woṅ se: Nokware, nokware, mise mo: enyé *Mose na omãa mo abodō a efi soro no, na m'agya na omãmo nokware abodō a efi soro no. *ṅ. 49.

33. Nà Onyaṅkõpoṅ abodō ne nea osĩãṅ fi soro ba na omã ŵiase ṅkwã no.

34. Enna wokã kyeree no se: Awurade, mã yeṅ abodō yi dā!

35. Na Iesu see woṅ se: Mene ṅkwã abodō no; nea oba me ṅkyeṅ no, okom renne no da; na nea ogye me di no, osukom renne no da. ṅ. 48. 4, 14; 7, 37.

36. Na *misee mo se moahũ me, nanso munnye nni. *ṅ. 26. 29.

37. *Nea agya de mã me ṅhĩnã beba me ṅkyeṅ; na nea óbà me ṅkyeṅ no, mentow no meṅkyene da; *17, 6—8. Mat 11, 28.

38. efise misĩãṅ mifi soro mebae, enyé se mebeye nea maṅkasa mepe, na nea osomaa me no ade a ope. 4, 34.

39. Na eyi ne agya a osomaa me no apede, se, nea ode amã me ṅhĩnã, memmã emu bi nnyera, na mémmã so eda a edi akyiri no mu. 10, 28. 29; 17, 12.

40. Na eyi ne nea osomaa me no apede, se obiara a ohũ oba no na ogye no di no

n'nyā dā ṅkwā; na *memā no so eda a
edi akyiri no mu. *5,29; 11,24.
41. Enna Iudafo no ṅwiṅwii no se wakā
se: Mene abodō a esīāṅ fii soro no,
42. na wose: Enyé oyi ne Iesu, Iosef ba
a yenim n'agya nè ne nā no? Afei edeṅ na
oyi se: Masīāṅ mafi soro maba? Luk 4,22.
43. Enna Iesu buae na osee woṅ se:
Muṅṅṅwīṅwī mo mu!
44. *Obi ntumi mma me ṅkyeṅ, gye se
agya a osomaa me no tw̃ē no; na me
de, memā no so eda a edi akyiri no mu.
Weakyerew †adiyifo no mu se:
*ṅ. 65. †Ies 54,13. Ier 31,33. 34.
45. Woṅ ṅhīnā beye nnipa a Onyaṅkōpoṅ
akyerekyere woṅ. Obiara a wate fi agya no
ṅkyeṅ na wasūa no na óbà me ṅkyeṅ.
46. Enyé se obi ahū agya no, gye nea
owo Onyaṅkōpoṅ ṅkyeṅ no, ono na wahū
agya no. 1,18.
47. Nokware, nokware, mise mo: nea
ogye me di no wo dā ṅkwā. 3,16.
48. Mene ṅkwā-abodō. ṅ. 35.
49. Mo agyanom dii mána sareso na
wowui; ṅ. 31. 32. 1 Kor 10,3. 5.
50. eyi ne abodō a esīāṅ fi soro ba, se
onipa n'ni bi na waṅwu.
51. Mene abodō a ete ase a misīāṅ mifii
soro mebae no; se obi di abodō yi bi a,
obetrā ase dā. Na abodō a mede memā
no, ene me *hōnam a mede memā w̃iase
ṅkwā nti. *Heb 10,5. 10.
52. Enna Iudafo no tw̃itw̃aa onokō [wo]
woṅ mu se: Ebeye deṅ na oyi betumi
de ne hōnam amā yeṅ na yeadi?
53. Enna Iesu see woṅ se: Nokware,
nokware, mise mo: se moanni onipa ba
no hōnam na moannōm ne mogya a,
munni ṅkwā mo mu.
54. Nea odi me hōnam na onōm me
mogya no wo dā ṅkwā, na menyaṅ no
eda a edi akyiri no mu.
55. Nà me hōnam ye aduaṅ ampa, na
me mogya ye anōnne ampa.
56. Nea odi me hōnam na onōm me
mogya no *trā me mu, na me nso metrā
no mu. *15,4. 1 Ioh 3,24.
57. Senea agya a ote ase no somaa me
na agya no nti mete ase no, nea odi me
no nso me nti obetrā ase.
58. Eyi ne abodō a efi soro sīāṅ bae no;
enyé senea mo agyanom dii mána na wo-
wui no; nea odi abodō yi betrā ase dā.
59. Orekyerekyere [wo] Kapernaum
hyiadaṅ mu na okāa yinom.
60. Enti n'asūafo mu pī tee no, wokāe se:
Asem yi ye deṅ, hena na obetumi atie?
61. Na Iesu hūi naṅkasa mu se n'asūafo
reṅwīṅwī eyi hō no, osee woṅ se: Eyi
to mo hintidua ana?
62. Na afei, se mobehū onipa ba no se
oreko osoro nea owo kaṅ no e? 3,13.
63. Hoṅhom ne nea emā ṅkwā, ohōnam
de, enyé fw̃ē; nsem a makā mo no ye
hoṅhom nè ṅkwā. 2 Kor 3,6.
64. Na mo mu binom wo ho a wonnye
nni. Nà Iesu nim woṅ a wonnye nni no fi
mfiase, nè nea *obeyi no amā no. *13,11.
65. Na osee se: Eyi nti na mase mo
se: obiara ntumi mma me ṅkyeṅ, gye se
m'agya de amā no ansā. ṅ. 44.
66. Efi no so no n'asūafo mu pī saṅ
woṅ akyi, na wo-nè no annante bio.
67. Enna Iesu se dumieṅ no se: Mo
nso mope se moko ana?
68. Simon Petro buaa no se: Awurade,
hena ṅkyeṅ na yebeko? wo na wo-
wo *dā ṅkwā nsem; *ṅ. 63.
69. na yeagye adi na yeahū se
*wone Kristo no, Onyaṅkōpoṅ a ote
ase ba. *1,50; 11,27. Mat 16,16.
70. Iesu buaa woṅ se: Enyé me na ma-
paw mo dumieṅ yi? na mo mu biakō ye
obonsam!
71. Ode Iuda Iskariot, Simon ba; nà
ono na orebeyi no amā, nso oye dumieṅ
no mu biakō.

## Ti 7.

Na eyinom akyi no Iesu kyinii *Gali-
lea; nà ompe se okyini Iudea, efise Iudafo
no fw̃efw̃ee no akum no. *6,1.
2. Na Iudafo *asesebo-afāhye abeṅ.
*3 Mos 23,34.
3. Enna ne *nuanom kā kyeree no se:
Fi ha ko Iudea, na wo asūafo nso ṅhū wo
ṅṅw̃uma a woye no. *2,12. Mat 12,46 Asmf 1,14.
4. Nà obi nyé biribi kokoam ṅfw̃efw̃e
se wóṅhū no pefē. Se woye yinom a, yi
wohō kyere w̃iase!
5. Na ne nuanom po nnye no nni.

6. Enna Iesu se wo̱ṅ se̱: Me de, *me bere
nnyā nnui e̱; na mo bere de, adu dā. *2,4.
7. Wiase ntumi ntaṅ mo; na *me na
e̱taṅ me: efise̱ midi hõ adanse se̱ ne
ṅṅw̃uma ye̱ bone. *15, 18.
8. Mo de, móṅko̱ afãhye̱ yi ase; me
de, minnyā meṅko̱o̱ afãhye̱ yi ase e̱; efise̱
me bere nnyā nnui e̱.
9. Na osee wo̱ṅ sā no, o̱trāa Galilea.
10. Na ne nuanom ko̱e no, e̱no na o̱no
nso ko̱o̱ afãhye̱ no ase, e̱nyé gũa so, na
e̱te se̱ ahintaē mu.
11. Enna Iudafo no fw̃efw̃e̱e̱ no afãhye̱
no ase, na wose: O̱no wo̱ hē?
12. Na huhũhuhũ bĕberē aba ṅkũrofo
aku-aku no mu wo̱ no hõ. Ebinom se:
O̱ye̱ onipa pa; na ebinom se: Dabi, na
o̱dādā ṅkũrofo.
13. Nanso Iudafo no hõ hũ nti obi anyi
anim aṅká ne hõ ase̱m peřē. 9,22; 12,42; 19,38.
14. Na afãhye̱ no nyā duu mfinimfini
no, Iesu ko̱o̱ aso̱refi ko̱kyere̱kyere̱e.
15. Na e̱ye̱e̱ Iudafo no ṅwoṅwā se̱: Eye̱
de̱ṅ na oyi nsũaa ṅhõma na onim yi?
Mat 13, 54.
16. Iesu buaa wo̱ṅ na ose: Me kyere̱
nyé̱ me dea, na nea o̱somaa me dea.
17. Se̱ obi pe̱ se̱ óyè n'ape̱de a, o̱behũ
kyere̱ no hõ se̱ efi Nyaṅkõpo̱ṅ, anase̱ efi
maṅkasa me tirim na mekā.
18. Nea o̱bo̱ naṅkasa ne tirim kasa
no fw̃efw̃e̱ *naṅkasa anuonyam; na nea
o̱fw̃efw̃e̱ nea o̱somaa no no anuonyam no,
o̱no na o̱ye̱ o̱nokwafo, na nea e̱ntē̱e nni
no mu. * 5, 41. 44.
19. E̱nyé̱ Mose na wamā-mo mmăra no?
na *mo mu biara nye̱ mmăra no; e̱de̱ṅ
na †mofw̃efw̃e̱ me akum me?
*Asmf 7, 53. †Ioh 5, 16. 18.
20. Ṅkũrofoku no buae se̱: Wowo̱ dae-
mone; hena na o̱fw̃efw̃e̱ wo akum wo?
8, 48. 52; 10, 20.
21. Iesu buae na osee wo̱ṅ se̱: Maye̱
adw̃uma biakõ, na eyi nti e̱ye̱ mo ṅhĩnā
ṅwoṅwā. 5, 16.
22. Mose māa mo tw̃etiatw̃a (e̱nyé̱ se̱ efi
Mose, na *efi agyanom); nanso homeda
mutw̃a onipa tw̃etia; *1 Mos 17, 10—12.
23. se̱ onipa nyā tw̃etiatw̃a homeda *na*
Mose mmăra no antõ a, mo bo afuw me se̱
mamā onipa hõ ṅhĩnā aye̱ no de̱ṅ homeda?
24. Mummmú nte̱ṅ se̱nea muhũ; na
mummu nte̱ṅ a e̱tē̱e no!
25. E̱nna Ierusalemfo no mu bi see se̱:
E̱nyé̱ oyi ne nea wo̱refw̃efw̃e̱ no akum
no no? ṅ. 19.
26. na fw̃e̱, o̱kasa pefē, na wonse no
fw̃ē. Sesē mpanyimfo ahũ ampa se̱ oyi
ne Kristo no ampa ana?
27. Nanso oyi de, yenim nea ofi; na Kristo
no de, se̱ o̱ba a, obi reṅhũ nea ofi. ṅ. 41.
28. E̱nna Iesu rekyere̱kyere̱ aso̱refi mu
no, o̱tē̱e̱m se: Munim me, nanso munim
nea mifi! Na emfi maṅkasa me tirim na
mebae; na nea o̱somaa me no ye̱ o̱no-
kwafo a munnim no.
29. Na me de, minim no; efise̱ mifi ne
ṅkye̱ṅ, na o̱no na o̱somaa me. Mat 11, 27.
30. E̱nna wo̱fw̃efw̃e̱e̱ no akyere no; na
obi amfa ne nsa anso no mu, efise̱ ne do̱ṅ
nnyā nnui e̱. 8, 20. Luk 22, 53.
31. Na ṅkũrofoku no mu *pī gyee no
dii, na wosee se̱: Kristo no, se̱ o̱ba a,
o̱be̱ye̱ nse̱ṅkyere̱ne bebĕrē ase̱ṅ yinom a
oyi aye̱ yi? *8, 30.
32. Farisifo no tee se̱ ṅkũrofoku no
ṅwĩṅwĩ yinom wo̱ no hõ; na Farisifo nè
aso̱fo-mpanyiṅ no somaa asomfo se̱ wo̱ṅ-
ko̱kyere no.
33. E̱nna Iesu see wo̱ṅ se̱: Kakrā bi
na aka na mewo̱ mo ṅkye̱ṅ, na mereko̱
nea o̱somaa me no ṅkye̱ṅ. 13, 33.
34. Mobe̱fw̃efw̃e̱ me, na moreṅhũ me; na
nea mewo̱ ho̱ no, mo de, muntumi mma ho̱.
8, 21.
35. E̱nna Iudafo no kekā kyere̱kyere̱e̱
wo̱ṅhõ se̱: E̱hē na oyi rebe̱ko̱ na ye̱reṅhũ
no? so o̱rebe̱ko̱ wo̱ṅ a woapetĕ Hellafo
mu no mu ako̱kyere̱kyere̱ Hellafo?
36. Ase̱m be̱ṅ na o̱kā se̱: Mobe̱fw̃efw̃e̱
me, na moreṅhũ me, na nea mewo̱ ho̱ no,
mo de, muntumi mma ho̱ yi?
37. Na da a edi *akyiri a e̱ye̱ afãhye̱ no
mu da ke̱se no Iesu gyinae na o̱tē̱e̱m se̱:
Se̱ †osuko̱m de bi a, mā o̱mmĕra me ṅkye̱ṅ,
na nea ogye me di no mme̱nõm!
*3 Mos 23, 36. †Ioh 4, 10.
38. *Se̱nea kyere̱w no kãe no: ṅkwā
asubo̱nte̱ṅ be̱sē̱ṅ afi ne yam.
*Ies 44, 3. Ioel 3, 1.
39. Na eyi de, o̱kãe Hoṅhom a wo̱ṅ a
wogye no di rebenyā no hõ; nà Hoṅhom

kroṅkroṅ nnyā̃ mmae e̱, efise̱ wonnyā̃
ṅhyee̱ Iesu anuonyam e̱. 16,7.
40. E̱nna ṅkŭrofoku no mu pī tee ase̱m
no no, wose: *Odiyifo no ni ampa!
*6,14. 5 Mos 18,15.
41. Ebinom se: Kristo no ni! Na ebinom
se: *So Kristo no befi Galilea neṅ? *1,47.
42. Kyere̱w no aṅkā̃ se̱ Dawid asefo mu
nė Betlehem kŭro a Dawid wo̱ ho̱ no mu
na Kristo no befi? 2 Sam 7,12. Mik 5,1. Mat 2,5.6; 22,42.
43. Na mpāpaemu baa no hõ ṅkŭrofoku
no mu. 9,16.
44. Na wo̱ṅ mu binom pe̱e se̱ wo̱kyere
no; na obi amfa ne nsa aṅkā̃ no. ṅ.30.
45. E̱nna asomfo no baa aso̱fo-mpanyiṅ
nė Farisifo ṅkye̱ṅ, na wobisaa wo̱ṅ se̱:
De̱ṅ nti na moamfa no amma?
46. Asomfo no buae se̱: Onipa bi ṅkasae
se̱ onipa yi pe̱ṅ e̱. Mat 7,28.29.
47. E̱nna Farisifo no buaa wo̱ṅ se̱: So
wo̱adādā mo nso?
48. so mpanyimfo anase̱ Farisifo mu bi
agye no adi ana?
49. na ṅkŭrofoku yi a wonnim mmăra
no, wo̱adome wo̱ṅ!
50. Nikodēmo a o̱baa ne ṅkye̱ṅ anadw̆o
no a o̱ye̱ wo̱ṅ mu biakõ rekā̃ kyere̱ wo̱ṅ se̱:
3,1.2.
51. So ye̱ṅ mmăra *antie onipa na aṅhū̃
nea o̱ye̱e ansā̃ a, ebu no nte̱ṅ? *5 Mos 1,16.17.
52. Wobuae see no se̱: So wo nso wufi
Galilea? fw̆efw̆e̱ mu na hū̃ se̱ odiyifo
nso̱re mfii Galilea pe̱ṅ e̱. ṅ.41.
53. Na wo̱ṅ ṅhĭnā̃ koko̱o wo̱ṅ afi.

## Ti 8.

Na Iesu ko̱o̱ ṅṅo-bepo̱ so ho̱.
2. Na ahemadakyẽ na o̱ba aso̱refi bio,
na o̱maṅ no ṅhĭnā̃ baa ne ṅkye̱ṅ; na
o̱trā̃a ase kyere̱kyere̱e wo̱ṅ.
3. Na kyere̱wfo nė Farisifo no de o̱bā̃
bi a wo̱akyere no agŭamā̃mmo̱ mu bae;
na wo̱de no begyinaa mfinimfini no,
4. wose no se̱: Kyere̱kyere̱fo, wo̱akyere
o̱bā̃ yi agŭamā̃mmo̱ mu wo̱ so aṅkasa.
5. Nso Mose hye̱e̱-ye̱ṅ mmăra mu se̱
wónsiw sēfo abo; na wo de, wuse de̱ṅ?
3 Mos 20,10.
6. Na eyi de, wo̱kā̃e de so̱o̱ no fw̆ee, *na*
wo̱anyā̃ biribi akotõtõ n'ano. Na Iesu bĕre̱e̱
ne mu ase de ne nsateā̃ kyere̱kyere̱w fam.
7. Na wo̱da so bisa no ara no, o̱mā̃a
ne mu so kā̃ kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Mo mu nea
bone nni no hõ no, mā̃ o̱ntow no bo kaṅ!
8. Na o̱bĕre̱e̱ ne mu ase bio kyere̱-
kyere̱w fam.
9. Na wo̱ṅ de, wo̱tee na wo̱ṅ *ahõnim
yii wo̱ṅ nte̱ṅ no, wofii adi mmiakõ-mmiakõ
fi mpanyimfo so besii wo̱ṅ a wodi akyiri
so; na e̱kaa Iesu ṅkõ nė o̱bā̃ no a ogyina
mfinimfini no. *Rom 2,22.
10. Na Iesu mā̃a ne mu so, na waṅhū̃
obiara se̱ o̱bā̃ no ṅkõ no, osee no se̱:
O̱bā̃, e̱hẽ na wo ṅkŭrobo̱fo no wo̱? obi
ammu wo fo̱ ana?
11. Na ose: Obi ammu me fo̱, Awurade.
Na Iesu see no se̱: Me nso mimmu wo
fo̱; ko̱ na *ṅko̱ye̱ bone bio! *5,14.
12. E̱nna Iesu kasa kyere̱e̱ wo̱ṅ bio se̱:
Mene w̆iase *haṅṅ; nea odi m'akyi
no rennante sū̃m mu, na o̱benyā̃
ṅkwā̃ haṅṅ. *Ies 49,6. Ioh 1,5.9.
13. E̱nna Farisifo no see no se̱: Wo
de, wudi wo aṅkasa wo hõ adanse; wo
adanse no nyé̱ nokware.
14. Iesu buae na osee wo̱ṅ se̱: *Se̱ midi
maṅkasa me hõ adanse nso a, m'adanse
no ye̱ nokware, efise̱ minim nea mifi nė
nea mereko̱; na mo de, munnim nea mifi
nė nea mereko̱. *5,31.
15. Mo de, mubu hõnam-ani nte̱ṅ; me
de, mimmu obiara nte̱ṅ.
16. Na se̱ mibu nte̱ṅ po a, m'atemmu
no ye̱ nokware; efise̱ *e̱nyé̱ me ṅkõ, na
me nė agya a o̱somaa me no. *ṅ.29.
17. Na wo̱akyere̱w mo-mmăra no mu nso se̱:
"nnipa bānu adanse ye̱ nokware"; 5 Mos 19,15.
18. me na meye̱ nea odi me hõ adanse, na
agya a o̱somaa me no nso di me adanse.
19. E̱nna wosee no se̱: E̱hẽ na wo agya
wo̱? Iesu buae se̱: Munnim me, nanso
munnim m'agya; se̱ munim me a, aṅkā̃
munim m'agya nso. 14,7.
20. O̱rekyere̱kyere̱ aso̱refi no, na o̱kā̃a
nse̱m yi sika-korabea ho̱; na obi aṅkyere
no, efise̱ ne do̱ṅ nnyā̃ nnui e̱. 7,30. Luk 22,53.
21. E̱nna Iesu see wo̱ṅ bio se̱: Me de,
mereko̱, na mobe̱fw̆efw̆e̱ me, na mobewu
mo bone mu; na, nea mereko̱ ho̱ no, mo
de, muntumi mma ho̱? 7,34; 13,33.
22. E̱nna Iudafo no see se̱: O̱rebedi

nehõ awu ana, se̱ ose: nea mereko̱ ho̱
no, mo de, muntumi mma ho̱? 7,35.
23. Na osee wo̱ṅ se̱: Mo de, mufi fam
de mu; me de, mifi soro de mu. Mufi
w̆i yi ase; me de, mimfi w̆i yi ase. 3,31.
24. Enti mise mo se̱: mobewu mo bone
mu: nà se̱ moannye anni se̱ mene no a,
mobewu mo bone mu.
25. E̱nna wosee no se̱: Wone hena? Na
Iesu see wo̱ṅ se̱: Nea edi kaṅ, nea nso
mekã mekyere̱ mo no.
26. Mewo̱ mo hõ nse̱m pī a me̱kã na
mabu nte̱ṅ; na nea o̱somaa me no ye̱
o̱nokwafo; na nea metee ne ṅkye̱ṅ no,
e̱no na mekã mekyere̱ w̆iase.
27. Wo̱aṅhũ se̱ o̱kã-wo̱ṅ agyá no hõ ase̱m.
28. E̱nna Iesu see wo̱ṅ se̱: Se̱ *munyã
mã onipa ba no so a, e̱no na mobehũ se̱
mene no, na memmo̱ maṅkasa me tirim
menye̱ biribi, na se̱nea agya no kyere̱-
kyere̱ me no, e̱no ara na mekã. *3,14; 12,32.
29. Na nea o̱somaa me no kã me hõ;
agya no *annyaw me ṅkõ, efise̱ meye̱ nea
e̱so̱ n'ani dā. *ṅ. 16.
30. O̱rekasa sā no, pī gyee no dii. 7,31.
31. E̱nna Iesu kã kyeree̱ Iudafo a wo̱-
agye no adi no se̱: Se̱ motrã m'ase̱m mu
a, moye̱ m'asũafo ampa, 15,14.
32. na mobehũ nokware, na nokware
no aye̱ mo adehye [amã moade mohõ].
33. Wobuaa no se̱: Abraham asefo ne ye̱ṅ,
na ye̱nyee̱ obi ṅkoa da: e̱ye̱ de̱ṅ na wuse se̱:
mobe̱ye̱ adehye [nnipa a wo̱de wo̱ṅhõ]?
Mat 3,9.
34. Iesu buaa wo̱ṅ se̱: Nokware, nokware,
mise mo se̱, obiara a o̱ye̱ bone no ye̱
bone no akoa; Rom 6,16.20. 1Ioh 3,8.
35. na akoa ṅka ofie dā; na o̱bá de,
o̱trã ho̱ dā;
36. enti se̱ o̱ba no ye̱ mo adehye (mã
mode mohõ) a, mobe̱ye̱ adehye ampa.
Rom 6,18.22.
37. Minim se̱ moye̱ Abraham asefo;
nanso mofw̆efw̆e̱ me akum me, efise̱ m'a-
se̱m nsẽṅ mo mu.
38. Nea mahũ m'agya ṅkye̱ṅ na mekã; na
mo nso moye̱ nea moahũ mo agya ṅkye̱ṅ.
39. Wobuae na wosee no se̱: Ye̱ṅ agya
ne Abraham. Iesu se wo̱ṅ se̱: Se̱ moye̱
Abraham mma a, aṅkã mobe̱ye̱ Abraham
ṅṅw̆uma;
40. na afei mofw̆efw̆e̱ me akum me, me
nipa a makã-mo nokware a mate Onyaṅkõ-
po̱ṅ ṅkye̱ṅ; eyi de, Abraham anye̱.
41. Moye̱ mo agya ṅṅw̆uma. E̱nna wo̱-
see no se̱: Wo̱aṅwo ye̱ṅ agŭamãmmo̱ mu;
agya biakõ na ye̱wo̱, o̱ne Nyaṅkõpo̱ṅ.
42. E̱nna Iesu see wo̱ṅ se̱: Se̱ mo agya
ne Nyaṅkõpo̱ṅ a, aṅkã mobe̱do̱ me; nà
me de, mifii adi mifii Nyaṅkõpo̱ṅ mu na
mebae; na nso emfi maṅkasa me tirim na
mebae, na o̱no na o̱somaa me.
43. E̱de̱ṅ nti na muṅhũ me kasa ase?
efise̱ muntumi ntie m'ase̱m.
44. Mo de, mo agya a *mufi no mu ne
o̱bonsam, na mo agya no ako̱nno̱de na
mope̱ se̱ moye̱. O̱no na o̱ye̱ †owudifo fi
mfiase, na **onnyina nokware so; efise̱
nokware nni no mu. Se̱ o̱kã atose̱m a, ofi
naṅkasa de mu na o̱kã; efise̱ o̱ye̱ o̱tõrofo
nè n'agya. *1Ioh 3,8—10. †1Mos 3,4. **2Pet 2,4.
45. Na me de, efise̱ mekã nokware nti
munnyé me nni.
46. *Mo mu hena na oyi me bone bi hõ
nte̱ṅ? na se̱ mekã nokware a, e̱de̱ṅ nti
na munnyé me nni? *2Kor 5,21. 1Pet 2,22.
47. Nea *ofi Nyaṅkõpo̱ṅ mu no tie
Nyaṅkõpo̱ṅ nse̱m; eyi nti muntié, efise̱
mumfi Nyaṅkõpo̱ṅ mu. *18,37.
48. E̱nna Iudafo no buae na wosee no
se̱: Ye̱ṅkã yiye se̱ woye̱ Samariani na
*wowo̱ daemone? *7,20.
49. Iesu buae se: Me de, minni dae-
mone; na midi m'agya no nĭ, na mo de,
moye̱ me ahohora.
50. Me de, meṅfw̆efw̆e̱ maṅkasa m'anuo-
nyam; obi wo̱ ho̱ a o̱fw̆efw̆e̱ na obu nte̱ṅ. 5,41.
51. Nokware, nokware, mise mo,
se̱ obi di m'ase̱m so a, o̱reṅhũ wu
ara da. 6,40.47.
52. E̱nna Iudafo no see no se̱: Afei na
ye̱ahũ se̱ wowo̱ daemone: Abraham nè
adiyifo no wui, na wo de, wuse: se̱ obi di
m'ase̱m so a, o̱reṅkã owu ṅfw̆e̱ ara da.
53. So woye̱ ke̱se seṅ ye̱ṅ agya Abra-
ham a owui no? na adiyifo no nso wui;
woye̱ wohõ de̱ṅ ni?
54. Iesu buae se̱: Se̱ mehye̱ mehõ anuo-
nyam a, m'anuonyam no nye̱ fw̆ē; e̱ye̱
m'agya a o̱hye̱ me anuonyam a mokã se̱
o̱ne mo Nyaṅkõpo̱ṅ no;

55. nso *moaṅhũ no; na me de, minim no; na se̱ mekã se̱ minnim no a, me̱ye̱ o̱tõrofo se̱ mo; nanso minim no na midi n'asem so. *7,28.

56. Mo agya Abraham hõ sãṅ no se̱ o̱behũ me da; na ohũi, na n'ani gyei.

57. E̱nna Iudafo no kã kyere̱e̱ no se̱: Wunnyã nnii mfrihyia aduonum e̱, na wuhũu Abraham?

58. Iesu see wo̱ṅ se̱: Nokware, nokware, mise mo, Abraham nnyã mmae na mewo̱ ho̱.

59. E̱nna *wo̱tasee abo se̱ wo̱be̱tow abo̱ no; na Iesu hintae, na ofii adi fii aso̱refi ho̱ faa wo̱ṅ mfinimfini sẽṅ ko̱e. *10,31.

## Ti 9.

Na o̱retw̃am no, ohũu onipa bi a n'ani afura fi n'awo mu.

2. Na n'asũafo no bisaa no se̱: Rabbi, hena na o̱ye̱e̱ bone, oyi, anase̱ n'agya nė ne nã, se̱ wo̱woo no nifuraefo yi? Luk 13,2.

3. Iesu buae se̱: E̱nyé̱ oyi na o̱ye̱e̱ bone, anase̱ n'agya nė ne nã; na se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ *ṅṅw̃uma n'yi adi wo̱ no mu. *11,4.

4. E̱se̱ me se̱ adekyẽe wo̱ ho̱ yi me̱ye̱ nea o̱somaa me no ṅṅw̃uma; anadw̃o reba a obiara ntumi nye̱ adw̃uma. 5,17.

5. Mewo̱ w̃iase yi, mene w̃iase haṅṅ. 8,12.

6. Osee sã no, o̱too ntasu guu fam, na o̱de ntasu no ye̱e̱ do̱te, na o̱de do̱te no sraa onifuraefo no aniwa so, Mark 8,23.

7. na osee no se̱: Ko̱, ko̱hohoro so o̱tare Siloa mu (ne ṅkyere̱ase ne: nea wo̱asoma no). E̱nna osiim ko̱e ko̱hohoroo so, na o̱bae na ohũ ade.

8. E̱nna afipãmfo nė wo̱ṅ a kaṅ wohũu no se̱ o̱ye̱ sẽresẽre̱fo no see se̱: E̱nyé̱ oyi na o̱te ho̱ sẽre̱sẽre̱ ade no?

9. Ebinom se: O̱no ni! Na ebinom se: O̱te se̱ o̱no. Na naṅkasa se: Mene no.

10. E̱nna wosee no se̱: E̱ye̱ deṅ na wo ani buei?

11. Obuae na ose: Onipa bi a wo̱fre̱ no Iesu na o̱ye̱e̱ do̱te de sraa m'aniwa so, na osee me se̱: Ko̱ tare Siloa mu ko̱hohoro so. Na meko̱ meko̱hohoroo so no, na mihũu ade.

12. E̱nna wosee no se̱: O̱wo̱ hẽ? Ose: Minnim.

13. Wo̱de nea kaṅ o̱ye̱ onifuraefo no ko̱o̱ Farisifo ṅkye̱ṅ.

14. Nso da a Iesu ye̱e̱ do̱te no na obuee n'aniwa no ye̱ homeda. 5,9.

15. E̱nna Farisifo no nso bisaa no bio, se̱nea e̱ye̱e̱ na ohũu ade. Na osee wo̱ṅ se̱: Do̱te na o̱de guu m'ani so, na meko̱hohoroo so, na mihũ ade yi.

16. E̱nna Farisifo no mu bi se: Onipa yi mfi Nyaṅkõpo̱ṅ ṅkye̱ṅ, efise̱ onni homeda. Ebinom se: E̱be̱ye̱ deṅ na onipa *o̱debone-ye̱fo betumi aye̱ nseṅkyere̱ne a e̱te sẽ? Na †mpãpaemu baa wo̱ṅ mu. *ṅ. 31. 33. †7,43.

17. E̱nna wose onifuraefo no bio se̱: Wo de, wuse ne hõ de̱ṅ, se̱ obuee wo aniwa no? Na ose: O̱ye̱ odiyifo.

18. Nso Iudafo no nnye ne hõ ase̱m nni se̱ o̱ye̱ onifuraefo kaṅ ansã na ohũu ade, de-kosii se̱ wo̱fre̱e̱ nea ohũu ade no n'agya nė ne nã,

19. na wobisaa wo̱ṅ se̱: Mo bá a muse se̱ wo̱woo no nifuraefo no ni ana? Afei, e̱ye̱ deṅ na ohũ ade yi?

20. N'agya nė ne nã buaa wo̱ṅ na wose: Yenim se̱ ye̱ṅ ba ni, nė se̱ wo̱woo no nifuraefo;

21. na se̱nea e̱ye̱e̱ na afei ohũ ade yi de, yennim; na nso onipa-kõ a obuee n'aniwa no, ye̱ṅ de, yennim; o̱no ara anyiṅ, mummisa naṅkasa, naṅkasa be̱kã ne hõ ase̱m.

22. N'agya nė ne nã kãa yi, efise̱ *wosuro Iudafo no ntia; nȧ Iudafo no apãm dedaw se̱, se̱ obi pae mu kã se̱ o̱ne Kristo a, wo̱betu †no afi hyiadaṅ mu *7,13. †12,42.

23. Eyi nti na n'agya nė ne nã se: Wanyiṅ, mummisa naṅkasa.

24. E̱nna wo̱fre̱e̱ onipa a kaṅ o̱ye̱ onifuraefo no ne mpe̱ṅ abieṅ so, na wosee no se̱: Fa anuonyam mã *Onyaṅkõpo̱ṅ; ye̱ṅ de, yenim se̱ onipa yi ye̱ o̱deboneye̱fo. *Ios 7,19.

25. E̱nna obuae na ose: Se̱ o̱ye̱ o̱debone-ye̱fo a, minnim; ade biakõ na minim se̱ aṅkã me̱ye̱ onifuraefo, na afei mihũ ade.

26. Na wosee no bio se̱: Deṅ na o̱ye̱e̱ wo? obuee wo aniwa deṅ?

27. Obuaa wo̱ṅ se̱: Mase mo dedaw, na moante? deṅ na mope̱ se̱ mote bio? so mo nso mope̱ se̱ modaṅ n'asũafo?

28. Wo̱yaw no, na wose: Wo na woye̱ ne sũani; na ye̱ṅ de, Mose asũafo ne ye̱ṅ.

29. Yenim se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ kasa kyere̱e̱ Mose; na oyi de, yennim nea ofi.

30. Onipa no buae na osee wo̱n se̱: Eyi mu na e̱ye̱ n̉won̉wã se̱ munnim nea ofi, nanso obuee m'aniwa.
31. Na yenim se̱ *Onyan̉kõpo̱n̉ ntie nneboneye̱fo; na se̱ obi fe̱re Onyame na o̱ye̱ nea o̱pe̱ a, o̱no na otie no. *Ies 1,15. Mmeb 15,29.
32. Efi-se̱ ŵiase wo̱ ho̱ yi, wo̱ntee se̱ obi abue nea wo̱woo no onifuraefo aniwa pe̱n̉ e̱.
33. Se̱ oyi mfi Nyan̉kõpo̱n̉ n̉kye̱n̉ a, an̉kã ontumi nye̱ fŵẽ. n̉. 16.
34. Wobuae na wosee no se̱: Wo de, *bone mu korã na wo̱woo wo, na wo na wokyere̱kyere̱ ye̱n̉? Na wo̱pam no fii adi. *n̉. 2.
35. Iesu tee se̱ wo̱apam no afi adi, na ohũu no no, osee no se̱: Wugye Nyan̉kõpo̱n̉ ba di ana?
36. Obuae se̱: Hena ne no, Awurade, na minnye no minni?
37. Na Iesu see no se̱: Woahũ no, na nea o̱-nė wo rekasa yi, o̱ne no. 4, 26.
38. Na ose: Migye midi, Awurade! na o̱koto so̱ree no.
39. Na Iesu se: Atemmu nti na mebaa ŵi yi ase, *na* wo̱n̉ a won̉hũ ade no ahũ, na wo̱n̉ a wohũ ade no adan̉ anifuraefo. Mat 13, 11—15.
40. Na Farisifo no mu bi a wo̱-nė no wo̱ ho̱ no tee nse̱m yi, na wosee no se̱: So ye̱n̉ nso ye̱ye̱ anifuraefo?
41. Iesu see wo̱n̉ se̱: Se̱ moye̱ anifuraefo a, an̉kã munni bone; na afei muse: yehũ, enti na mo bone aka. Mmeb 26, 12.

## Ti 10.

Nokware, nokware, mise mo, nea o̱mfa o̱po̱n̉ ano n̉ko̱ n̉nuannan̉ mu na o̱foro fa bãbi no, o̱no ye̱ oŵifo nė dŵotŵafo;
2. na nea o̱fa o̱po̱n̉ ano ko̱ mu ne n̉nuan̉ no fŵe̱fo.
3. O̱no na o̱po̱n̉ ano fŵe̱fo hĩe̱ mã no, na n̉nuan̉ no te ne nné na o̱bo̱ nan̉kasa n̉nuan̉ din̉ fre̱ wo̱n̉ de wo̱n̉ fi adi.
4. Na o̱mã nan̉kasa n̉nuan̉ fi adi a, odi wo̱n̉ anim; na n̉nuan̉ no di n'akyi, efise̱ wonim ne nné.
5. Na o̱nana de, wo̱renni n'akyi, na wo̱begũan̉ no; efise̱ wonnim ananafo nné.
6. Iesu de be̱ yi buu wo̱n̉; na wo̱n̉ de, wo̱an̉hũ ase̱n̉kõ a o̱kãa wo̱n̉ no.
7. E̱nna Iesu see wo̱n̉ bio se̱: Nokware, nokware, mise mo se̱: mene n̉nuan̉ ano po̱n̉.
8. Wo̱n̉ a wodi me kan̉ bae no n̉hĩnã ye̱ aŵifo nė adŵotŵafo; na n̉nuan̉ no antie wo̱n̉. Ier 23, 1. 2.
9. Mene po̱n̉ no; me na se̱ obi fa me so ko̱ mu a, wo̱begye no n̉kwã, na o̱be̱ko̱ mu na o̱befi adi, na o̱benyã adidibea.
10. Oŵifo mmá gye se̱ o̱beŵia na wakum na wase̱e; me de mebae *na* wo̱anyã n̉kwã na wo̱anyã mmoroso. Dŵ 23, 1.
11. Mene *guan̉fŵe̱fo pa no. Oguan̉fŵe̱fo pa †de ne kăra to ho̱ mã n̉nuan̉; *Ies 40, 11. Hes 34, 11—23; 37, 24. †Ioh 15, 13.
12. na o̱pãni a o̱nyé̱ oguan̉fŵe̱fo a n̉nuan̉ no nyé̱ ne dea no hũ pataku se̱ o̱reba a, na ogyaw n̉nuan̉ no gũan̉; na pataku no be̱kyere wo̱n̉, na o̱fŵete n̉nuan̉ no.
13. Na o̱pãni gũan̉, efise̱ o̱ye̱ o̱pãni, na on̉n̉ŵėn̉ n̉nuan̉ no hõ.
14. Mene guan̉fŵe̱fo pa no; na *minim me de, na me de no nim me, *2 Tim 2, 19.
15. se̱nea *agya no nim me, na me nso minim agya no; na mede me kăra meto ho̱ memã n̉nuan̉. *Mat 11, 27.
16. Na mewo̱ n̉nuan̉ *foforo a womfi ban̉ yi mu; wo̱n̉ nso na etŵa se̱ mede wo̱n̉ meba, na wo̱betie me nné, na aye̱ kuw biakõ, [nė] o̱fŵe̱fo biakõ. *11, 52.
17. Eyi nti na agya no do̱ me, efise̱ mede me kăra meto ho̱, *na* mafa bio.
18. Obi nnyé me nsam, na man̉kasa na mede meto ho̱; mewo̱ hõ kwan̉ se̱ mede meto ho̱, na mewo̱ hõ *kwan̉ se̱ mefa bio; ahye̱de yi na minyãe m'agya n̉kye̱n̉. *5, 26.
19. E̱nna mpãpaemu baa Iudafo no mu bio nse̱m yi nti. 7, 43; 9, 16.
20. Na wo̱n̉ mu bebĕrẽ se: O̱wo̱ daemone na wabo̱ dam; e̱de̱n̉ na mutie no? 7, 20.
21. Ebinom se: Nse̱m yi nyé̱ o̱daemoneni nse̱m: so o̱daemone betumi abue onifuraefo ani?
22. Na aso̱refi-dŵira afãhye̱ adu [wo̱] Ierusalem, na awo̱bere aba;
23. na Iesu nennam aso̱refi *Salomo abranã so. *Asmf 3, 11.
24. E̱nna Iudafo betŵaa no hõ hyiae, na wosee no se̱: Wobe̱mã ye̱agye akyinnye akosi dabe̱n̉? Se̱ wone Kristo a, pae mu kã kyere̱ ye̱n̉ pefẽ!
25. Iesu buaa wo̱n̉ se̱: Makã makyere̱ mo, na munnyé nni; *n̉n̉ŵuma a meye̱ m'agya din̉ mu no, e̱no na edi m'adanse; *5, 36.

26. na mo de, munnye nni; nȧ mumfi me ṅṅuaṅ no mu, senea misee mo no. 8,45.
27. Me ṅṅuaṅ tie me nné, na me nso minim wọṅ, na wodi m'akyi; ṅ.3.4; 8,47.
28. na memã wọṅ da ṅkwã, na worenyera da, na obi reṅhũam wọṅ me nsam.
29. M'agya a ọde wọṅ mãa me no ye kese seṅ nneẹma ṅhĩnã; na obi rentumi ṅhũam wọṅ m'agya nsam.
30. Me nė agya no yẹ biakõ.
31. Ẹnna Iudafo tasee abo *bio sẹ wọde rebesiʷ no. *8,59.
32. Iesu buaa wọṅ sẹ: Ṅṅŵuma pa pĩ na makyerẹ mo fi m'agya ṅkyẹṅ; emu adŵuma a ẹwọ hẽ nti na morebesiʷ me abo yi?
33. Iudafo no buaa no sẹ: Ẹnyẹ́ adŵuma pa nti na yẹrebesiʷ wo abo, na abususẹm nti, efisẹ wo a woyẹ onipa de wohõ yẹ Onyame. 5, 18. Mat 26, 65.
34. Iesu buaa wọṅ sẹ: *Wọaṅkyerẹʷ mo mmãra mu sẹ: "Mekãe sẹ: moyẹ anyame?" *Dŵ 82, 6.
35. Sẹ ọfrẹ wọṅ a Onyaṅkõpọṅ asẹm baa wọṅ ṅkyẹṅ no anyame, nso wontumi nsãṅ kyerẹʷ no a:
36. muse nea agya ayi no kroṅkroṅ na wasoma no ŵiase no hõ sẹ: wokã abususẹm, efisẹ mekãe sẹ: Onyaṅkõpọṅ ba ne me? 5, 17—20.
37. Sẹ menyẹ́ m'agya ṅṅŵuma a, munnnye me nnni;
38. na sẹ meyẹ, na sẹ me de munnnye me nnni a, múnnye ṅṅŵuma nonni, *na* moahũ na moagye adi sẹ, agya no wọ me mu, na me nso mewọ no mu.
39. Ẹnna wọfŵefŵẹe bio sẹ wọkyere no; na ofii wọṅ nsa kọe. 8, 59. Luk 4, 30.
40. Na osiim kọọ Iordan agya nohõã bio *nea Iohane bọọ asu kaṅ no, na ọkọtrãa họ. *1, 28.
41. Na nnipa pĩ baa ne ṅkyẹṅ, na wose: Iohane anyẹ́ sẹṅkyerẹne bi de, nanso nneẹma a Iohane kãe oyi hõ ṅhĩnã yẹ nokware.
42. Na nnipa pĩ gyee no dii họnom.

## Tĩ 11.

Na ọyarefo bi wọ họ a wọfrẹ no Lasaro a ofi Betania, *Maria nė ne nuabea Marta kũro mu. *Luk 10, 38. 39.
2. Na ẹyẹ Maria a ọde ṅṅo hũãmhũãm sraa Awurade na ọde ne ti ṅhwĩ popaa ne naṅ hõ no na ne nua Lasaro yare no. 12, 3.
3. Enti ne nuanom soma baa ne ṅkyẹṅ se: Awurade, fŵẹ, nea wodọ no no yare.
4. Na Iesu tee no, ọkãe sẹ: Ọyare yi nyẹ́ owuyare, na *Onyaṅkõpọṅ anuonyam ntia, sẹ wọbẹfa so ahyẹ Onyaṅkõpọṅ ba anuonyam. *9, 3.
5. Nso Iesu dọ Marta nė ne nuabea no nė Lasaro.
6. Na afei, ọtee sẹ ọyare no, ẹno na ọtrãa nea ọwọ họ ara nnannu.
7. Nanso ẹno akyi no osee n'asũafo no sẹ: Mómmã yẹṅkọ Iudea bio!
8. Asũafo no see no sẹ: Rabbi, *nnansã yi ara na Iudafo fŵefŵẹe sẹ wosiʷ wo abo, na worekọ họ bio? *8, 59; 10, 31.
9. Iesu buae sẹ: Ẹnyẹ́ nnọṅfŵere dumieṅ na ẹwọ da biakõ mu? Sẹ obi nam aŵia a, oṅhintíʷ, efisẹ ohũ ŵi yi ase haṅṅ; 9, 4. 5.
10. na sẹ obi nam anadŵo a, ohintiʷ, efisẹ haṅṅ nni no mu. 12, 35.
11. Ọkãa yinom, na ẹno akyi no osee wọṅ sẹ: Yẹṅ adamfo Lasaro *ada; na merekọ makonyaṅ no. *Mat 9, 24.
12. Ẹnna n'asũafo no se: Awurade, sẹ wada de a, ọbenyã ṅkwã.
13. Na Iesu de, ọkãa ne wu hõ asẹm; na wọṅ de, wosusu sẹ nna pa hõ asẹm na ọkã.
14. Ẹno na afei Iesu see wọṅ pefẽ sẹ: Lasaro awu;
15. na mo nti ẹyẹ me fẹ sẹ minni họ, *na* moagye adi; nanso mómmã yẹṅkọ ne ṅkyẹṅ.
16. Ẹnna Toma a wọfrẹ no Didimo [Ata] no see ne mfẹfo-asũafo no sẹ: Mómmã yẹṅ nso ṅkọ na yẹ-nė no ṅkowu!
17. Ẹnna Iesu duu họ no, ọbehũi sẹ wadi da mu nnannaṅ dedaʷ.
18. Nso Betania bẹṅ Ierusalem beyẹ sẹ ṅkwansimma dunnum,
19. na Iudafo no mu pĩ aba Marta nė Maria nom ṅkyẹṅ sẹ wọbegyam-wọṅ wọṅ nua nti.
20. Ẹnna Marta tee sẹ Iesu reba no, ọkohyiaa no; na Maria de, ọte fie.
21. Ẹnna Marta kã kyerẹe Iesu sẹ: Awurade, sẹ wowọ ha a, aṅkã me nua aṅwu!
22. Na afei po minim sẹ biribiara a wobebisa Onyaṅkõpọṅ no, Onyaṅkõpọṅ bẹmã wo.
23. Iesu see no sẹ: Wo nua bẹsọre bio!
24. Marta see no sẹ: Minim sẹ da a edi akyiri sọre mu no *ọbẹsọre. *5, 29; 6, 40. Luk 14, 14.

25. Iesu see no se: Mene sore nė ṅkwã; nea ogye me di no, se wawu po a, obenyã ṅkwã;

26. na obiara a ote ase na ogye me di no reṅwu da. Wugye yi di ana? 8,51.

27. Ose no se: Yiw, Awurade, migye midi se wone Kristo no, Onyaṅkõpoṅ ba a oreba ẅiase no. 6,69.

28. Na osee sã no, osiim kofree ne nua Maria kokoam se: Kyerekyerefo no aba na ofre wo.

29. Ono nso otee no, osore ntem na oba ne ṅkyeṅ.

30. Nanso Iesu nnyã ṅhyeṅ kũro no mu e, na owo *nea Marta behyiaa no ho. *ṅ. 20.

31. Enna Iudafo a wo-nė no wo fie ho regyam no no hũu Maria se wasore ntemntem afi adi no, wodii n'akyi se: Oreko da no so akosũ ho.

32. Enna Maria duu nea Iesu wo ho na ohũu no no, ofẅee ne naṅ ase see no se: Awurade, se wowo ha a, aṅkã me nua aṅwu!

33. Enna Iesu hũu no se oresũ na Iudafo a wo-nė no bae no nso resũ no, oguu ahome hoṅhom mu, na eyee no *ahõyera, *13,21.

34. na ose: Ehẽ na mode no toe? Wose no se: Awurade, bĕra befẅe!

35. Iesu sũi. Luk 19,41.

36. Enna Iudafo no se: Fẅe, senea odo no!

37. Na woṅ mu binom se: Oyi a obuee nifuraefo no aniwa no, so wantumi ammã amma se aṅkã oyi nso aṅwu?

38. Enna Iesu regu ne mu ahome bio, na obaa oda no so; eye obodaṅ, na *obo da so. *Mat 27,60.

39. Iesu se: Múnyi bo no! Nea owui no nua Marta se no se: Awurade, sesẽ de waboṅ, ná wadi nnannaṅ!

40. Iesu se no se: Mansé wo se, wugye di a, wobehũ *Nyaṅkõpoṅ anuonyam? *ṅ. 4. 23. 25. 26.

41. Enna woyii obo no nea owufo no da ho no. Na Iesu mãa n'ani so na ose: Agya, meda wo ase se woatie me.

42. Na me de, minim se wutie me dã; na *ṅkũrofoku a wogyina hõ nti na mise sã, se wónnye nni se wo na wosomaa me. *12, 30.

43. Na okãa sã no, ode nné kese tẽeem se: Lasaro, fi bĕra!

44. Na nea wawu no fii adi, oda mu ntama kyekyere ne naṅ nė ne nsa, na dukũ kyekye n'anim. Na Iesu se woṅ se: Mónsãṅ no, na mómmã oṅko!

45. Enna Iudafo no mu pī a wobaa Maria ṅkyeṅ na wohũu ade a Iesu yee no gyee no dii.

46. Na woṅ mu binom siim koo Farisifo ṅkyeṅ, na wokokãa woṅ nea Iesu yee no.

47. Enna asofo-mpanyiṅ nė Farisifo no mã wokohyiaa baguafo no, na wose: Deṅ na yebeye, efise onipa yi ye nseṅkyerene pī?

48. Se yegyã no sã a nnipa ṅhĩnã begye no adi, na Romafo aba abefa yeṅ ha yi nė yeṅ maṅ.

49. Na woṅ mu biakõ bi, Kaiafa a odi afe no ara sofopanyiṅ, see woṅ se: Mo de, munnim fẅẽ,

50. nanso muṅṅẅėṅ se eye mã yeṅ se onipa biakõ bewu amã omaṅ, na omaṅ no ṅhĩnã ansee. 18,14.

51. Na eyi de, emfi naṅkasa ne tirim na okãe, na sé oye afe no ara mu sofopanyiṅ no nti, *ohyee ṅkom se Iesu rebewu amã omaṅ no, *2 Mos 28,30. 4 Mos 27,21.

52. na enyé omaṅ no ṅkõ, na se obekã Onyaṅkõpoṅ mma a woapetẽ no ṅhĩnã nso *abom' aye biakõ. *10,16.

53. Enna efi da no ara wotutuu agyina [wo] woṅ mu se wobekum no.

54. Enna Iesu annante pefẽ Iudafo no mu bio, na ofii ho koo asase a ebeṅ sareso no so, kũro bi a wofre no Efraim mu, na o-nė n'asũafo no trãa ho.

55. Na Iudafo tẅam no abeṅ; na nnipa pī fii asase no so koo Ierusalem ansã na tẅam no adu, se *wokodẅira woṅhõ. *2 Kron 30,17.

56. Enna wofẅefẅee Iesu, na wogyina asorefi ho sisee woṅhõ se: Deṅ na mususu? sesẽ oremma afãhye yi ase ana?

57. Na asofo-mpanyiṅ nė Farisifo ahye mmãra nso se, se obi nim nea owo a, ómmekyere na woṅkokyere no.

## Ti 12.

(ṅ. 1—8. Mat 26,6—13. Mark 14,3—9.)

Afei aka nnansĩa na tẅam no adu no, Iesu baa Betania, nea Lasaro a owui a onyaṅ no fii awufo mu no wo ho. 11,1.43.

2. Enna wotow no poṅ ho, na Marta

some; na Lasaro de, o̱ye̱ wo̱ṅ a wo̱-nè
no te adidii no mu biakõ.
3. E̱nna Maria faa narde-ṅṅo hũãm-
hũãm kroṅkroṅ a ne bo ye̱ deṅ karibo
biakõ de be̱sraa Iesu naṅ hõ, na o̱de ne
ṅhwĩ popaa ne naṅ hõ; na ṅṅo no hũãm
ye̱e̱ o̱daṅ no mu mã. Luk 7,38.
4. E̱nna n'asũafo no mu biakõ, Iuda
Iskariot, Simon ba a o̱rebeyi no amã no se:
5. E̱de̱ṅ nti na wo̱antoṅ ṅṅo hũãm-
hũãm yi annye denare ahasã, na wo̱amfa
ammã ahĩafo?
6. Osee yi, e̱nyé se̱ odŵeṅ ahĩafo hõ nti,
na efise̱ o̱ye̱ oŵifo na okura kotoku no
na o̱so nea *wo̱de gu mu. *Luk 8,3.
7. E̱nna Iesu se: Múnnyã no; na o̱de
yi asie amã me sieda.
8. Nà *ahĩafo de, mowo̱ wo̱ṅ mo ṅkye̱ṅ
dã; na me de, munní me dã. *5 Mos 15,11.
9. E̱nna Iudafo no mu ṅkũrofoku pĩ tee
se̱ o̱wo̱ ho̱, na wo̱bae, e̱nyé Iesu ṅkõ nti,
na se̱ wo̱behũ Lasaro nso a onyaṅ no fii
awufo mu no.
10. Na aso̱fo-mpanyiṅ no tuu agyina se̱
wo̱bekum Lasaro nso;
11. efise̱ ne nti na Iudafo mu pĩ ko̱e
kogyee Iesu dii.
(ṅ. 12—19. Mat 21,1—11. Mark 11,1—10. Luk 19,29—40.)
12. Ade kyẽe no, ṅkũrofoku pĩ a wo̱baa
afãhye̱ no ase tee se̱ Iesu reba Ierusalem no,
13. wo̱fofaa bere̱w, na wofii adi se̱ wo̱-
kohyia no, na wo̱tẽe̱tẽe̱em se̱: *Hosiana!
"ṅhyira ne nea o̱reba Awurade diṅ mu
no", Israel hene no! *Dŵ 118,25.26.
14. Na Iesu hũu afurumba bi no, o̱trãa
no so, se̱nea *wo̱akyere̱w se̱: *Sak 9,9.
15. "Nsuro, Sion babea; fŵe̱, wo hene
reba te afurumba so."
16. Nso n'asũafo no aṅhũ yinom kaṅ
no; na wo̱hye̱e̱ Iesu anuonyam no, e̱no
na wo̱kaee se̱ wo̱akyere̱w yinom [wo̱] no
hõ, na wo̱aye̱ amã no.
17. E̱nna ṅkũrofoku a wo̱-nè no wo̱ ho̱
no dii adanse se̱ o̱fre̱e̱ Lasaro fii da mu
na onyaṅ no fii awufo mu no;
18. eyi nti nso na ṅkũrofoku no kohyiaa
no, efise̱ wo̱ate se̱ waye̱ sã seṅkyere̱ne no.
19. E̱nna Farisifo no kãe wo̱ṅ mu se̱:
Muhũ se̱ munnyã fŵẽ; fŵe̱, *ŵiase atu
adi n'akyi! *11,48.
20. Na Hellafo bi wo̱ wo̱ṅ a wo̱bae se̱
wo̱be̱so̱re afãhye̱ no ase no mu;
21. e̱nna eyinom baa Filipo a *ofi Bet-
saida [wo̱] Galilea ṅkye̱ṅ, na wo̱bebisaa no
se̱: Awurade, ye̱pe̱ se̱ yehũ Iesu. *1,45.
22. Filipo bae besee Andrea, na afei
Andrea nè Filipo besee Iesu.
23. Na Iesu buaa wo̱ṅ se̱: Do̱ṅ no adu
se̱ wo̱be̱hye̱ onipa ba no anuonyam.
24. Nokware, nokware, mise mo, se̱ *aŵi-
fua anto̱ fam aṅwu a, e̱wo̱ ho̱ koro no ara;
na se̱ ewu a, e̱sow aba pĩ. *Rom 14,9.
25. Nea o̱do̱ ne kãra no, o̱be̱yera no;
na nea o̱taṅ ne kãra wo̱ ŵiase ha yi no,
o̱be̱kora no ako̱ dã ṅkwã mu.
Mat 10,39. Luk 17,33.
26. Se̱ obi som me a, mã onni m'akyi,
na nea *mewo̱ no, e̱ho̱ na me somfo nso
be̱ba; na se̱ obi som me a, m'agya bedi
no nĩ. *14,3; 17,24.
27. Afei *me kãra hõ ayeraw no; na e̱de̱ṅ
na minse? Agya, gye me fi do̱ṅ yi mu?
Nanso eyi nti na mebaa do̱ṅ yi mu.
*Mat 26,38.
28. Agya, hye̱ wo diṅ anuonyam!
E̱nna e̱né bi fi soro bae se: Mahye̱ no
anuonyam dedaw, na me̱hye̱ no bio!
29. E̱nna ṅkũrofoku a wogyina ho̱ na
wo̱tee no kãe se̱: O̱pranã boom! Ebinom
se: O̱bo̱fo nè no kasae.
30. Iesu buae na ose: E̱nyé̱ me nti na
e̱né yi bae, na *mo nti. *11,42.
31. Afei ne ŵi yi ase atemmu: afei na
wo̱betu ŵi yi ase hene no afi.
14,30; 16,11. Luk 10,18.
32. Na me de, se̱ *wo̱mã me so fi asase so a,
me̱tŵẽ nnipa ṅhĩnã maba me ṅkye̱ṅ. *8,28.
33. Eyi de, o̱kãe de kyere̱e̱ owu kõ a
o̱rebewu.
34. Ṅkũrofoku no buaa no se̱: Ye̱ṅ de,
ye̱ate mmãra no mu se̱ Kristo te ho̱ *dã;
na e̱de̱ṅ na wuse: etŵa se̱ wo̱mã onipa
ba no so? hena ne onipa ba yi?
*Dŵ 110,4. Dan 7,14.
35. E̱nna Iesu see wo̱ṅ se̱: Aka kakrã bi
na *haṅṅ no wo̱ mo mu. Mowo̱ haṅṅ no
yi, mónnante, na esũm ammeto mo; na
†nea o̱nam sũm mu no nnim nea o̱reko̱.
*8,12. †11,10.
36. Mowo̱ haṅṅ no yi, múnnye haṅṅ no
nni, *na* moaye̱ *haṅṅ mma. *Ef 5,8.
37. Iesu kãa yinom, na ofii ho̱ kohinta fii

woṅ anim. Na waye sā nseṅkyerene beběrē
wo woṅ anim de, nanso wonnyé no nni:
38. *na* odiyifo Iesaia asem a okãe no
abam' se: *Awurade, hena na agye yeṅ
aseṅkã adi, na hena na woyii Awurade
basa kyeree no? *Ies 53,1. Rom 10,16.
39. Eyi nti woantumi annye anni, se
Iesaia kãe bio se: Ies 6,9.10. Mat 13,14.15.
40. "Wafura woṅ aniwa na wapĭrim woṅ
kõma, *na* woamfa woṅ aniwa aṅhũ, na
woamfa woṅ kõma ante, na woannaṅ
woṅhõ na mansa woṅ yare."
41. Eyinom, Iesaia hũu *n'anuonyam na
okãa ne hõ asem no na okãe. *Ies 6,1.
42. Nanso mpanyimfo no mu pī nso gyee
no dii; na Farisifo no nti woaṅkã, *na*
*woantu woṅ amfi hyiadaṅ mu; *9,22.
43. nà wope nnipa anuonyam seṅ Nyaṅ-
kõpoṅ anuonyam. 5,44.
44. Na Iesu tẽeem na ose: Nea ogye
me di no, enyé me na ogye me di, na
eye nea osomaa me no;
45. na *nea ohũ me hũ nea osomaa me no.
*14,9.
46. Maba w̃iase se haṅṅ, *na* obiara a
ogye me di no antrã sũm mu. ṅ.35.
47. Na se obi te me nsem na wannye anni a,
me de, mimmú no nteṅ; nà mamma se mebe-
bu w̃iase nteṅ, na mebae se mebegye w̃iase.
3,17. Luk 9,56.
48. Nea ommu me na onnye me nsem no wo
nea obu no nteṅ: asem a makã no, eno ara
na ebebu no nteṅ eda a edi akyiri no mu;
49. efise me de, emfi maṅkasa me tirim
na mekasa, na agya a osomaa me no hyee
me senea minse na meṅkasa.
50. Na minim se n'ahyede no ye dā
ṅkwã. Enti nea mekã no, senea agya
no ase me no, sāara na mekã.

## Ti 13.

Na tw̃am afãhye no rebedu no, Iesu nim
se ne doṅ adu se orebefi w̃i-yi-ase ako
agya no ṅkyeṅ no, se odo naṅkasa ne de
a wowo w̃iase no, odoo woṅ kosii ase.
2. Na worebedidi no, na *obonsam
anyã de ahye Iuda Iskariot, Simon ba,
kõmam se óṅkoyi no mmã, *Luk 22,3.
3. na Iesu nim se *agya no de nneema
ṅhĭnā ahye ne nsa, nė se †ofii Nyaṅkõpoṅ
ṅkyeṅ na oreko Nyaṅkõpoṅ ṅkyeṅ no:
*8,35. †16,28.
4. osore fii adidii, na oyii n'atade guu
ho, na ofaa mpopahõ de kyekyeree nehõ so.
5. Na afei ofw̃iee nsu guu gũaseṅ mu,
na ofii ase hohoroo n'asũafo no anaṅ hõ,
na ode mpopahõ a ode kyekyeree nehõ so
no popaa hõ.
6. Enna obeduu Simon Petro so; na
ono de, ose no se: Awurade, wo na wo-
hohoro me naṅ hõ yi?
7. Iesu buae na osee no se: Nea mereye yi,
wunnim mprempreṅ, na akyiri no wobehũ.
8. Petro se no se: Ṅhohoro me naṅ
hõ da! Iesu buaa no se: Se maṅhohoro
wo hõ a, wunni me fã.
9. Simon Petro se no se: Awurade, enyé
me naṅ hõ ṅkõ, na me nsa nė me ti hõ nso bi!
10. Iesu se no se: Nea waguare no, eṅhĭa
no gye ne naṅ hõ hohoro, na ne hõ ṅhĭnā
afi; na mo *hõ afi, na enyé mo ṅhĭnā. *15,3.
11. Nà onim nea obeyi no amã; eyi nti na
okãe se: Enyé mo ṅhĭnā na mo hõ afi.
6,64.70.71.
12. Enna ow̃iee woṅ naṅ hõ hohoro na
ofaa n'atade na otrãa ase bio no, osee
woṅ se: Moahũ nea maye mo yi?
13. Mo de, mofre me kyerekyerefo nė awu-
rade, na muse no yiye; nà meye. Mat 23,8.10.
14. Afei, se me, awurade nė kyerekyerefo
no, mahohoro mo naṅ hõ a, na ese mo nso se
mohohoro mohõ-mohõ anaṅ hõ. Luk 22,27.
15. Nà mamã mo sennaho se, senea
maye mo no, mo nso mónye.
Fil 2,5. Kol 3,13.
16. Nokware, nokware, mise mo: akoa
nseṅ ne wura, na osomafo nseṅ nea oso-
maa no. Mat 10,24.
17. Se munim yinom na se moye
a, ṅhyira ne mo. Mat 7,24.
18. Enyé mo ṅhĭnā hõ asem na mekã; me de
minim woṅ a mapaw woṅ; na eyee na *kye-
rew no abam' se: "Nea o-nė me didi no na
wamã ne nantiṅ so atia me." *Dw̃ 41,10.
19. Afei mise mo ansã-na aba, na, se
eba a, moagye adi se mene no.
20. Nokware, nokware, mise mo: nea ogye
obi a mesomaa no no, ogye me; na nea ogye
me no gye nea osomaa me no. Mat 10,40.
(ṅ. 21-30. Mat 26,21-25. Mark 14,18-21. Luk 22,21-23.)
21. Iesu kãa sā no, ne hõ *yeraw no hoṅhom
mu, na odii adanse se: Nokware, nokware,
mise mo se: mo mu biakõ beyi me amã. *12,27.

22. E̱nna asũafo no fŵefŵe̱e̱ wo̱ṅhõ anim, woṅhũ onĩkõ a o̱de no.

23. Na asũafo no mu *biakõ a Iesu do̱ no tŵeri ne kokom; *19,26; 20,2; 21,7.20.

24. e̱nna Simon Petro bu no ani se̱ ómmisȧ no se̱ e̱be̱ye̱ hena na o̱kã ne hõ ase̱m.

25. Na o̱no de, o̱fŵee Iesu koko so no, ose no se̱: Awurade, e̱ye̱ hena?

26. Iesu buae se̱: O̱no ne nea mede abodōsiṅ me̱bo̱ mu mamã no no. Na o̱de abodōsiṅ no bo̱ mu mã Iuda, Simon ba, Iskariot no.

27. Na abodōsiṅ no akyi no, e̱no na *Satan hye̱ṅ no mu. E̱nna Iesu se no se̱: Nea woye̱ no, ye̱ no nte̱m. *ṅ.2.

28. Na eyi de, wo̱ṅ a wo̱te adidii no mu biara aṅhũ dekõde a enti osee no sã.

29. Nȧ ebinom susu se̱ Iuda kura *kotoku no nti na Iesu se no se: Ko̱toto̱ nea ehĩa ye̱ṅ sie afãhye̱ no, ana se̱ ómfa biribi mmã ahĩafo. *12,6.

30. E̱nna ogyee abodōsiṅ no no, nte̱m ara na ofii adi; na e̱ye̱ anadŵo.

31. E̱nna ofii adi no, Iesu se: Afei wo̱ahye̱ onipa ba no anuonyam, na Onyaṅkõpo̱ṅ anyã no mu anuonyam.

32. Se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anyã no mu anuonyam a, *Onyaṅkõpo̱ṅ nso be̱hye̱ no anuonyam naṅkasa no mu, na o̱be̱hye̱ no anuonyam nte̱m. *12,23; 17,1—5.

33. Mma ṅketewa, kakrã bi na aka na me nė mo wo̱ ho̱. Mobe̱fŵefŵe̱ me, na se̱nea misee *Iudafo no se̱: nea mereko̱ ho̱ no, mo de, muntumi mma ho̱! no, sãara na mise mo nso afei. *8,21.

34. Ahye̱de foforo na memã mo, se̱ mónnodȯ mohõ, se̱nea medo̱o̱ mo no, se̱ mo nso mónno̱ mohõ-mohõ. 15,12.13.17.

35. Se̱ mododo̱ mohõ a, nnipa ṅhĩnã behũ se̱ moye̱ m'asũafo.

(ṅ. 36-38. Mat 26,33-35. Mark 14,29-31. Luk 22,31-34.)

36. Simon Petro se no se̱: Awurade, e̱hẽ na woreko̱? Iesu buaa no se̱: Nea *mereko̱ ho̱, wuntumi nni m'akyi mpre̱mpre̱ṅ; na †akyiri na wobedi m'akyi. *7,34. †21,18.19.

37. Petro se no se̱: Awurade, e̱de̱ṅ nti na mintumi minni wo akyi mpre̱mpre̱ṅ? mede me kăra me̱to ho̱ mamã wo!

38. Iesu buaa no se̱: Wode wo kăra be̱to ho̱ amã me? nokware, nokware, mise wo, akoko̱ remmo̱ṅ na woapa me mpe̱ṅ abiesã!

## Ti 14.

Mommmã mo kõma nntutu. Múnnye Onyaṅkõpo̱ṅ nni, na me nso múnnye me nni.

2. Trãbere pĩ wo̱ m'agya ofie; se̱ e̱nte sã a, aṅkã mise mo se̱: meko̱ makosiesie bãbi mamã mo?

3. Na se̱ meko̱ na mekosiesie bãbi memã mo a, me̱ba bio na mabe̱fa mo mako̱ *maṅkasa me ṅkye̱ṅ, *na* nea mewo̱ ho̱ no, mo nso moaba ho̱. *12,26; 17,24.

4. Na nea mereko̱ no, munim, na o̱kwaṅ no nso, munim.

5. Toma se̱ no se̱: Awurade, yennim nea woreko̱, na e̱be̱ye̱ de̱ṅ na ye̱betumi ahũ kwaṅ?

6. Iesu se no se̱: Mene *kwaṅ nė †nokware nė **ṅkwã; ††obi mmá agya no ṅkye̱ṅ, gye se̱ o̱nam me so. *Heb 10,20. †Mat 11,27. **Ioh 11,25. ††Rom 5,1.2.

7. Moanyã ahũ me a, aṅkã moahũ m'agya no nso; na efi nne̱ munim no, na moahũ no.

8. Filipo se no se̱: Awurade, kyere̱-ye̱ṅ agyá no na e̱dō ye̱ṅ sõ.

9. Iesu se no se̱: Me nė mo wo̱ ho̱ dabidabi yi, wuṅhũu me ana? Filipo, nea wahũ me no ahũ agya no, na e̱ye̱ de̱ṅ na wuse: kyere̱-ye̱ṅ agya no? 12,45. Heb 1,3.

10. Wunnye nni se̱ mewo̱ agya no mu na agya no nso wo̱ me mu? nse̱m a mekã mo no, *emfi maṅkasa me tirim na mekã, na agya no a o̱te me mu no, o̱no na o̱ye̱ ṅṅŵuma no. *12,49.

11. Múnnye me nni se̱ mewo̱ agya no mu na agya no nso wo̱ me mu; na se̱ e̱nte sã a, ṅṅŵuma no ara nti múnnye me nni. ṅ.20. 10,25.38.

12. Nokware, nokware, mise mo: nea ogye me di no, ṅṅŵuma a meye̱ no, o̱no nso be̱ye̱, na o̱be̱ye̱ ake̱se ase̱ṅ yinom, efise̱ me de, mereko̱ m'agya no ṅkye̱ṅ; Mark 16,19.20.

13. na biribiara a mobe̱sẽre̱ me diṅ mu no, e̱no na me̱ye̱, *na* agya no anyã anuonyam o̱ba no mu. 15,7. Mark 11,24.

14. Se̱ mobe̱sẽre̱ biribi *me diṅ mu a, me de, me̱ye̱. *16,23.24.

15. Se̱ modo̱ me a, múnni m'ahye̱de so. 15,10. 1 Ioh 5,3.

16. Na me de, mebisa agya no, na wamã mo *okyigyinafo foforo, *na* o̱-nė mo abe̱trã dã: *ṅ.26. 15,26; 16,7.

17. nokware *hoṅhom a †w̃iase ntumi
nnye no no, efise̱ eṅhũ no nanso ennim
no; na mo de, munim no, efise̱ o̱trã mo
ṅkye̱ṅ na o̱be̱trã mo mu. *16,13. †7,39.
18. Merennyaw mo nyisã, mereba mo
ṅkye̱ṅ.
19. Aka kakrã na w̃iase ṅhũ me bio;
na mo de, muhũ me, efise̱ mete ase, na
mo nso mobe̱trã ase. 16,16.
20. Da no ara mobehũ se̱ mewo̱ m'agya
no mu na mowo̱ me mu na mewo̱ mo mu.
17,21—23.
21. Nea o̱wo̱ m'ahye̱de na odi so no,
o̱no ne nea o̱do̱ me; na nea o̱do̱ me no,
m'agya be̱do̱ no, na me nso me̱do̱ no na
mayi *mehõ makyere̱ no. *2Kor 3,18.
22. Iuda, e̱nyé̱ Iskariot no, se no se̱:
Awurade, de̱ṅ na aba na worebeyi wohõ
akyere̱ ye̱ṅ, na e̱nyé̱ w̃iase?
23. Iesu buae na osee no se̱: Se̱ obi
do̱ me a, o̱bedi m'ase̱m so, na m'agya
be̱do̱ no, na ye̱be̱ba ne ṅkye̱ṅ na ye̱abe̱ye̱
ye̱ṅ trãbere ne ṅkye̱ṅ.
ṅ. 21; 13,34. Mmebs 3,17. Ef 3,17.
24. Nea o̱nno̱ me no nni me nse̱m so;
*na ase̱m a mote no nyé̱ me dea, na e̱ye̱
agya a o̱somaa me no dea. *7,16.
25. Metrãa mo ṅkye̱ṅ no, mekãa mo eyinom;
26. na okyigyinafo no a o̱ne Hoṅhom
kroṅkroṅ no a m'agya be̱soma no me diṅ
mu no, o̱no na o̱be̱kyere̱ mo nne̱ema ṅhĩnã,
na o̱be̱kae mo nea makã mo ṅhĩnã. ṅ. 16.
27. *Asomdw̃oe na migyaw mo,
m'asomdw̃oe na mede memã mo;
e̱nyé̱ se̱nea w̃iase mã na memã mo.
Mommmã mo kõma nntutu, nanso
mommmã e̱mmpere mo. *16,33. Fil 4,7.
28. Moate se̱ *misee mo se̱: Meko̱ na
maba mo ṅkye̱ṅ. Se̱ modo̱ me a, aṅkã
mo ani begye se̱ †[mekãe se̱]: meko̱
agya no ṅkye̱ṅ, efise̱ m'agya no ye̱ ke̱se
seṅ me. *ṅ. 3. 18. †ṅ. 6.
29. Afei mase mo ansã na aba, na, se̱
e̱ba a, moagye adi.
30. Me nè mo ṅkasa pĩ bio; nà w̃i yi ase
*hene reba, na ònni biribi [wo̱] me mu;
*12,31. Ef 2,2.
31. na nea e̱be̱ye̱ na w̃iase ahũ se̱ me-
do̱ agya no na *se̱nea agya no hye̱e̱ me
no sãara na meye̱: monso̱re mmã yemfi
ha ṅko̱! *10,18.

# Ti 15.

Mene nokware bobe [wĩndua] no, na
m'agya ne kuafo.
2. Me hõ bã biara a e̱nsow aba no,
oyi; na ebiara a e̱sow aba no, oyiyi hõ
na asow aba beběrē.
3. Ase̱m a makã makyere̱ mo no nti
mo hõ anyã afi.
4. Móntrã me mu, na me nso méntrã
mo mu. Se̱nea bã ntumi mfi naṅkasa
mu nsow aba gye se̱ e̱trã obobe no mu
no, sãara nso na muntumi, gye se̱ motrã
me mu.
5. Mene bobe no, mone abã no. Nea
o̱trã me mu na me nso metrã no mu no,
o̱no ara na o̱sow aba pĩ; *na mokwati
me a, muntumi nye̱ fw̃ē. *2Kor 3,5.
6. Se̱ obi antrã me mu a, wo̱atow no
akyene se̱ bã, na awu; na wo̱boaboa ano
de kogu gya mu, na e̱hyew.
7. Se̱ motrã me mu na me nse̱m trã
mo mu a, mobe̱sĕre̱ biribiara a mope̱, na
e̱be̱ye̱ amã mo. Mark 11,24.
8. Eyi mu na wo̱ahye̱ m'agya anuonyam,
se̱ mosow aba pĩ na mobe̱ye̱ me asũafo.
9. Se̱nea agya no ado̱ me no na me nso
mado̱ mo; móntrã me do̱ no mu.
10. Se̱ mudi m'ahye̱de so a, mobe̱trã me
do̱ mu, se̱nea madi m'agya ahye̱de so na
metrã ne do̱ mu no. 14,15.
11. Makã eyinom makyere̱ mo *na* m'a-
nigye atrã mo mu na mo anigye aw̃ie
pe̱-ye̱. 17,13.
12. Eyi ne m'ahye̱de, se̱ mónnodò̱ mohõ
se̱nea medo̱o̱ mo no. 13,34.
13. Obi nni *do̱ ke̱se a e̱seṅ yi: se̱ obi
de ne kãra be̱to ho̱ amã ne nnamfo.
*10,11. 1Ioh 3,16.
14. Se̱ moye̱ nea mehye̱ mo a, na moye̱
me nnamfonom. 8,31.
15. Memfre̱-mo ṅkoa bio, efise̱ akoa
nnim nea ne wura ye̱; na mafre̱-mo
nnamfo, efise̱ nne̱ema ṅhĩnã a mate no
m'agya ṅkye̱ṅ, makyere̱ mò mú.
16. E̱nyé̱ mo na moayi me, na me na
mapaw mo, na mede mo masi ho̱ se̱ móṅko̱
na móṅko̱sow aba, na mo aba no n'trã
ho̱, *na* biribiara a mobe̱sĕre̱ agya no me
diṅ mu no, o̱de amã mo.
17. Eyi na mehye̱ mo se̱ mónnodò̱ mohõ.

18. Se̱ ŵiase taṅ mo a, múṅhũ se̱ wataṅ me kaṅ ansã na e̱retaṅ mo. 7,7.

19. Se̱ mufi ŵiase a, aṅkã ŵiase bedo̱ naṅkasa ne de; na se̱ mumfí ŵiase na mapaʷ mo mafi ŵiase yi, eyi nti na ŵiase taṅ mo. 1Ioh 4,5. Ioh 17,14.

20. Móṅkae ase̱m a misee mo no se̱: *Akoa nseṅ ne wura. Se̱ wo̱atã me a, wo̱be̱tã mo nso; se̱ wo̱adi m'ase̱m so a, wo̱bedi mo de so bi. *13,16.

21. Na eyinom ṅhĩnã, me diṅ nti na wo̱de beye̱ mo, efise̱ *wonnim nea o̱somaa me no. *16,3.

22. Se̱ mamma mamme̱kã maṅkyere̱ wo̱ṅ a, aṅkã wonni bone; na afei de, wonni wo̱ṅ bone so ṅkataso.

23. Nea o̱taṅ me no taṅ m'agya no nso. 5,23.

24. Se̱ manyé̱ ṅṅŵuma a obiara nye̱e da [wo̱] wo̱ṅ mu a, aṅkã wonni bone; na afei de, wo̱ahũ, nanso wo̱ataṅ me nė m'agya. 14,11.

25. Na e̱ye̱e na ase̱m a wo̱akyere̱ʷ no wo̱ṅ mmãra mu no abam', se̱: "Wo̱taṅ me kwa." Dŵ 69,5.

26. Na *okyigyinafo no a †me̱soma no mabĕre̱ mo mafi agya no ṅkye̱ṅ, nokware hoṅhom no a ofi agya no ṅkye̱ṅ fi adi no, se̱ onyã ba a, o̱no na o̱bedi me hõ adanse; *14,26. †Luk 24,49.

27. na mo nso mobedi adanse, efise̱ mokã me hõ fi mfiase. Asmf 1,8; 5,32.

## Ti 16.

Eyinom na makã makyere̱ mo *na* moaṅhinti. 14,29.

2. Wo̱betu mo afi hyiadaṅ mu; mpo e̱bere reba a obiara a o̱bekum mo besusu se̱ o̱de resom Nyaṅkõpo̱ṅ. Mat 24,9.

3. Na wo̱be̱ye̱ yinom, efise̱ woṅhũu agya no nė me e̱. 15,21.

4. Na makã eyinom makyere̱ mo, *na*, se̱ bere no nyã ba a, moakae se̱ mase mo. Na maṅkã mo eyinom mamfi mfiase, efise̱ me nė mo wo̱ ho̱.

5. Na afei de, *mereko̱ nea o̱somaa me no ṅkye̱ṅ, na mo mu biara mmisá me se̱: e̱hẽ na woko̱? *7,33.

6. na se̱ makã eyinom makyere̱ mo nti aŵere̱ho aye̱ mo kõma mã.

7. Na mise mo nokware: eye mã mo se̱ meko̱. Nė se̱ maṅko̱ a, okyigyinafo no remma mo ṅkye̱ṅ; na se̱ meko̱ a, me̱soma no maba mo ṅkye̱ṅ. 14,16.26.

8. Na o̱no de, se̱ o̱ba a, o̱beyi ŵiase nte̱ṅ bone nė trĕnē nė atemmu hõ: 1Kor 14,24.

9. bone hõ, esĭane se̱ wonnyé me nni; 3,18.

10. na trĕnē hõ, esĭane se̱ mereko̱ m'agya ṅkye̱ṅ na muṅhũ me bio; Asmf 5,31. Rom 4,25.

11. na atemmu hõ, esĭane se̱ wo̱abu ŵi yi ase hene nte̱ṅ. 12,31; 14,30.

12. Mewo̱ nnee̱ma pĩ bio mese mo, na muntumi nsoa mprempreṅ. 1Kor 3,1.

13. Na se̱ o̱no, nokware hoṅhom no, nyã ba a, o̱be̱kyere̱-mo nokware ṅhĩnã mu kwaṅ. Nė emfi naṅkasa mu na o̱be̱kasa, na biribiara a o̱be̱te no, o̱be̱kã, na o̱be̱kyere̱-mo nnee̱ma a e̱reba. 14,26. 1Ioh 2,27.

14. O̱no na o̱be̱hye̱ me anuonyam; efise̱ o̱be̱fa me de bi na o̱de abe̱kyere̱ mo.

15. *Nnee̱ma a m'agya wo̱ ṅhĩnã ye̱ me dea; eyi nti na mekãe se̱: o̱be̱fa me de bi na o̱de abe̱kyere̱ mo. *17,10.

16. Aka kakrã na muṅhũ me; na bio aka kakrã na mobehũ me; efise̱ mereko̱ agya no ṅkye̱ṅ. 14,19.

17. E̱nna n'asũafo no mu binom kekãe wo̱ṅ mu se̱: De̱ṅ ne se̱ ose ye̱ṅ se̱: aka kakrã na muṅhũ me, na bio aka kakrã na mobehũ me, nė se̱: mereko̱ agya no ṅkye̱ṅ yi?

18. E̱nna wosee se̱: De̱ṅ ne nea ose yi se̱: aka kakrã? yennim nea o̱kã!

19. E̱nna Iesu hũi se̱ wo̱pe̱ abisa no, na osee wo̱ṅ se̱: Eyi hõ na mubisabisa wo̱ mo mu, se̱ mekãe se̱: aka kakrã na muṅhũ me, na bio aka kakrã na mobehũ me.

20. Nokware, nokware, mise mo se̱: mobesũ na moadi ṅko̱mmo̱, na ŵiasefo ani begye; na mo de, mo ŵere̱ be̱hoʷ; nanso mo aŵere̱ho no be̱daṅ anigye.

21. O̱bã, se̱ o̱rewo a, ohũ aŵere̱ho, efise̱ ne do̱ṅ adu; na se̱ onyã-wo o̱ba no a, o̱ṅkae ahõhĭa no bio, anigye a wanyã se̱ wawo onipa aba ŵiase no nti. Ies 26,17.

22. Na mo nso, afei de mowo̱ aŵere̱ho; na mehũ mo bio, na mo kõma be̱to̱ mo yam, na mo anigye no, obi rennye mo nsam;

23. na *da no moremmisa me biribiara. Nokware, nokware, mise mo se̱: biribiara †a mobe̱sĕre̱ agya no me diṅ mu no, o̱de be̱mã mo. *14,20. †14,13.14.

24. E̲de bedu sesē̲ de, monsĕre̲e̲ biribi
me diṅ mu e̲; mónsĕrè̲, na mobenyã, na
mo *anigye aw̃ie pe̲-ye̲. *15,11.
25. Eyinom na makã mo mmebu mu;
na bere no reba a mereṅkasa meṅkyere̲-
mo mmebu mu bio, na me̲kã agya no
hõ ase̲m makyere̲ mo pefē.
26. Da no na mobe̲sĕre̲ me diṅ mu, na
minsé mo se̲ mebisa agya no mamã mo:
27. na agya no *aṅkasa pe̲ mo ase̲m, efise̲
mo nso mope̲ m'ase̲m, na moagye adi se̲
mifii Nyaṅkõpo̲ṅ ṅkye̲ṅ na mebae. *14,21.
28. Mifii agya no ṅkye̲ṅ, na mebaa
w̃iase; na bio migyaw w̃iase, na mereko̲
agya no ṅkye̲ṅ.
29. N'asũafo no se no se̲: Fw̃e̲, afei wo-
kasa pefē na wummu *be̲ biara. *ṅ. 25.
30. Afei yenim se̲ wunim nne̲e̲ma ṅhĩnā,
na eṅhĩa wo se̲ obi bisa wo; eyi mu na ye-
gye di se̲ wufii Nyaṅkõpo̲ṅ mu na e̲bae.
31. Iesu buaa wo̲ṅ se̲: Afei mugye di?
32. Fw̃e̲, do̲ṅ no reba na anyã aba, se̲
mo ṅhĩnā *be̲petē ako̲ mo aṅkasa de mu,
na moagyaw me ṅkõ; na †eṅkaa me ṅkõ
e̲, efise̲ agya no kã me hõ.
*Sak 13,7. Mat 26,31. Mark 14,27. †Ioh 8,29.
33. Eyinom na makã mo *na* moanyã
*me mu asomdw̃oe. Mo hõ behĩa mo
ew̃iase de; nanso mómmã mo bo
nto̲ mo yam: me na madi w̃iase so
†ṅkõnim. *14,27. Rom 5,1. †1 Ioh 5,4.

## Ti 17.

Eyinom na Iesu kãe, na o̲mãa n'ani
so ko̲o̲ soro na ose: Agya, do̲ṅ no adu;
hye̲ wo ba anuonyam, *na* wo ba nso
ṅhye̲ wo anuonyam!
2. Se̲nea womãa no hõnam ṅhĩnā so
*tumi, se̲ ade biara a wode amã no no,
ó̲mmã wo̲ṅ dā ṅkwã. *Mat 11,27.
3. Na eyi ne dā ṅkwã, se̲ wo̲behũ
wo, *nokware Nyaṅkõpo̲ṅ koro no,
nè nea wosomaa no, Iesu Kristo no.
*1 Ioh 5,20.
4. Me de, mahye̲ wo anuonyam asase
so: maw̃ie adw̃uma a wode mãa me se̲
ménye̲ no.
5. Na afei, agya, fa anuonyam a mewo̲
wo ṅkye̲ṅ ansã na w̃iase wo̲ ho̲ no hye̲-
me wo aṅkasa ṅkye̲ṅ! ṅ. 24; 1,1. Fil 2,6.
6. Mayi wo diṅ adi makyere̲ nnipa a
wode wo̲ṅ fi w̃iase *amã me no. Wo̲ye̲
wo dea na wode wo̲ṅ amã me, na wo̲adi
wo ase̲m so. *ṅ. 9.
7. Afei wo̲ahũ se̲, nne̲e̲ma a wode amã
me no ṅhĩnā fi wo ṅkye̲ṅ;
8. efise̲ nse̲m a wode amã me no, mede
mamã wo̲ṅ; na wo̲ṅ nso wo̲agye, na *wo̲-
ahũ ampa se̲ mifi wo ṅkye̲ṅ na mebae, na
wo̲agye adi se̲ wo na wosomaa me. *16,30.
9. Me de, mibisa mamã wo̲ṅ; mimmisa
memmã w̃iase, na wo̲ṅ a wode wo̲ṅ *amã
me, efise̲ wo̲ye̲ wo dea. *6,37.44.
10. Na m'ade ṅhĩnā ye̲ wo dea, *na
wo de nso ye̲ me dea; na manyã anuo-
nyam [wo̲] wo̲ṅ mu. *16,15.
11. Na afei minni w̃iase bio, — na eyi-
nom na e̲wo̲ w̃iase, na me de, mereba
wo ṅkye̲ṅ. Agya kroṅkroṅ, wo̲ṅ a wode
wo̲ṅ amã me no, fa wo̲ṅ sie wo diṅ no
mu, na wo̲aye̲ biakõ *se̲ ye̲ṅ. *10,30.
12. Mewo̲ wo̲ṅ ṅkye̲ṅ [ew̃iase] no, mede
wo̲ṅ misiee wo diṅ mu; wo̲ṅ a wode wo̲ṅ
amã me no, maw̃e̲ṅ wo̲ṅ, na *wo̲ṅ mu bi
nyerae, gye o̲yera-ba no, — *na* †kyere̲w
no aba mu. *6,39. †Dw̃ 41,10; 109,8.
13. Na afei na mereba wo ṅkye̲ṅ, na
mekã eyinom ew̃iase, *na* wo̲anyã m'ani-
gye mã aw̃ie pe̲-ye̲ [wo̲] wo̲ṅ mu. 15,11.
14. Mede wo ase̲m mamã wo̲ṅ; na w̃iase
ataṅ wo̲ṅ, efise̲ womfí w̃iase, se̲nea me
nso mimfi w̃iase no. 15,19.
15. Mimmisá se̲: yi wo̲ṅ fi w̃iase, na
se̲: *yi wo̲ṅ fi o̲bone no hõ sie. *2 Tes 3,3.
16. Womfí w̃iase, se̲nea me nso mimfí
w̃iase.
17. Ye̲ wo̲ṅ kroṅkroṅ wo nokware
no mu; wo ase̲m ye̲ nokware. 6,63.
18. Se̲nea wosomaa-me w̃iase no, sãara
na me nso mesoma-wo̲ṅ w̃iase; 20,21.
19. na *meye̲ mehõ kroṅkroṅ memã wo̲ṅ,
*na* wo̲ṅ nso aye̲ kroṅkroṅ nokwarem.
*Heb 10,10.
20. Na e̲nyé̲ eyinom ṅkutō nti na mi-
bisa, na wo̲ṅ a wo̲nam wo̲ṅ ase̲m so be-
gye me adi nso nti:
21. se̲ wo̲ṅ ṅhĩnā n'ye̲ *biakõ, se̲nea wo,
agya, wowo̲ me mu na mewo̲ wo mu; se̲ wo̲ṅ
nso n'ye̲ biakõ [wo̲] ye̲ṅ mu, na w̃iase n'nye
nni se̲, wo na wosomaa me. *Gal 3,28.
22. Na mede anuonyam a wode amã

me no mamã won, se wónye *biakõ, senea
yeye biakõ: *Asmf 4, 32.
23. mewo *won mu na wowo me mu,
*na* woawie akoye biakõ, na wiase ahũ
se, wo na wosomaa me, na wodo won
senea wodo me no. *1 Kor 6, 17.
24. Agya, won a wode won amã me no,
mepe se nea *mewo ho no won nso mmekã
me hõ, na wónhũ m'anuonyam a womãa
me no, efise wodo me ansã na wohyee
wiase ase. *12, 26.
25. Agya trẽnẽ, wiase anhũ wo, na me
de, mahũ wo, na eyinom ahũ se, wo na
wosomaa me;
26. na mayi wo din makyere won, na
meyi makyere; *na* odo a wode do me no
atrã won mu, na matrã won mu.

## Ti 18.

Iesu kãa eyinom no, o-nė n'asũafo no
fii adi kotwaa asu Kidron nea tũro bi
wo ho, na o-nė n'asũafo no koo mu.
Mat 26, 36. Mark 14, 32. Luk 22, 39. 2 Sam 15, 23.
(ñ. 2—11. Mat 26, 47—56. Mark 14, 43—52. Luk 22, 47—53.)
2. Na Iuda nso a oyii no mãe no nim ho,
efise Iesu nė n'asũafo no *tã kohyia ho.
*Luk 21, 37.
3. Enna Iuda faa asafo no nė asofompanyin
nė Farisifo nkyen asomfo no,
obaa ho, wokurakura akanea nė agyaten
nė akõde.
4. Enna Iesu a *onim nea ereba no so
nhĩnã fii adi, na osee won se: Mofwefwe
hena? *19, 28.
5. Wobuaa no se: Iesu, Nasarẽni no.
Iesu se won se: Mini! Nso Iuda a oyi
no mãe no nso nė won gyina ho.
6. Enna osee won se: mini! no, wopinii
nkyirinkyiri na wofwefwee ase.
7. Enna obisaa won bio se: Mofwefwe
hena? Na wose: Iesu, Nasarẽni no.
8. Iesu buae se: Mase mo se mini;
enti se me na mofwefwe me a, mómmã
eyinom nko!
9. Se *asem a okãe se: 'Won a wode
won amã me no, mammã won mu biara
anyera' no mmẽram'. *17, 12.
10. Enna Simon Petro a okura nkrante
twẽe, na ode boo osofopanyin no akoa,
na otwaa n'asõ nifã; na akoa no din
de Malko.
11. Enna Iesu see Petro se: Fa nkrante
no hye boha mu! *kuruwa a m'agya de
amã me no, mennnõm ana? *Mat 26, 39.
(ñ. 12-27. Mat 26, 57-75. Mark 14, 53-72. Luk 22, 54-71.)
12. Enna asafo no nė osafohene no nė
Iudafo no asomfo no faa Iesu, na wokyeree
no,
13. na wode no koo Hana nkyen kan; nà
Kaiafa a odi afrihyia no mu sofopanyin
ase ne no.
14. Nso Kaiafa no ne *nea otuu Iudafo
no fo se: eye se onipa biakõ bewu amã
oman no. *11, 49. 50.
15. Na Simon Petro nė osũani biakõ
bi di Iesu akyi; nso osofopanyin no nim
sũani no, na o-nė Iesu hyen osofopanyin
aban mu ho.
16. Na Petro de, wagyina opon no ano
mfikyiri. Enna osũani biakõ no a osofopanyin
no nim no no fii adi besee obã a
ofwe opon ano no, na ode Petro baa mu.
17. Enna abãwa opon-ano-fwefo no se
Petro se: Wo nso wumfi onipa yi asũafo
mu bi ana? Ose: Dabi.
18. Nso nkoa nė asomfo no gyinagyina ho
aso nnyansrama, efise awow aba, na woto;
na Petro nso nė won gyina ho na oto gya.
19. Enna osofopanyin no bisaa Iesu
n'asũafo nė ne kyere hõ nsem.
20. Iesu buaa no se: Me de, mekasaa pefẽ
mekyeree wiase; dã mekyerekyere hyiadan
mu nė asorefi, nea Iudafo nhĩnã hyia, na
kokoam de, menkãa fwẽ e: 7, 14. 26.
21. eden na wubisa me? bisa won a
wotee, [nė] nea mekãa won; fwe, won
na wonim nea misei.
22. Na okãa sã no, asomfo no mu biakõ
a ogyina hõ boo Iesu sõtore se: Senea
wubua osofopanyin ni?
23. Iesu buaa no se: Se makã no bone
a, di bone no hõ adanse; na se eye a,
eden nti na wobo me?
24. Hana somaa no hama mu koo osofopanyin
Kaiafa nkyen.
25. Na Simon Petro gyina ho reto gya.
Enna wosee no se: Wo nso wumfi n'asũafo
no mu ana? Osane na ose: Dabi.
26. Osofopanyin no nkoa no mu biakõ
a oye nea Petro twaa n'asõ no busũani
se: Manhũ wo nė no tũrom ho?

 

27. Enna Petro sañe bio, na ntem ara na akoko bоñe.

(ñ. 28, — ti 19, 15. Mat 27, 2. 11—30. Mark 15, 1—19. Luk 23, 1—25.)

28. Enna wode Iesu fi Kaiafa ñkyeñ de no ko amrado abañ mu; na eye anopa. Na woñ añkasa de, woañhyeñ amrado abañ no mu, na woñ hõ añkum, na woadi tw̃am no.

29. Enna Pilato fii adi baa woñ ñkyeñ, na ose: Nteñ beñ na mode bae onipa yi hõ?

30. Wobuae na wosee no se: Se oyi nyé odeboneyefo a, añkã yeamfa no ammĕre wo.

31. Enna Pilato see woñ se: Mómfa no na moñkobu no nteñ senea mo *mmăra te! Enna Iudafo no see no se: Yeñ de, yenni hõ kwañ se yekum biara! *19, 6. 7.

32. Se Iesu asem a *okãe de kyeree owu kõ a orebewu no mmĕra mu. *12, 32. 33. Mat 20, 19.

33. Enna Pilato hyeñ amrado abañ no mu bio, na ofree Iesu, na osee no se: Wone Iudafo hene ana?

34. Iesu buaa no se: Efi wo añkasa wo tirim na wokã yi, anase ebinom na ekãa wo [wo] me hõ?

35. Pilato buaa no se: Meye Iudani ana? wo añkasa wo mamfo nė asofo-mpanyiñ no na wode wo bĕree me; deñ na woyee?

36. Iesu buae se: M'ahenni mfi w̃i yi ase. Se m'ahenni fi w̃i yi ase a, añkã m'asomfo bekõ na woamfa me añhye Iudafo no nsa; na afei m'ahenni mfi ha.

37. Enna Pilato see no se: Na woye ohene neñ? Iesu buae se: Woakã; nà meye ohene. Me de, eyi nti na wowoo me na mebaa w̃i yi ase, se merebedi nokware no adanse; obiara a ofi nokware no mu no tie me nné. 1 Tim 6, 13.

38. Pilato se no se: Deñ ne nokware? Na osee yi no, ofii adi koo Iudafo no ñkyeñ bio, na ose woñ se: Me de, miñhũ no mu afobusem biara.

39. Nso moanyã asem a eda ho se migyā obiakõ memã mo tw̃am da mu; enti mope se migyā Iudafo hene no memã mo ana?

40. Enna woñ ñhĩnā tẽeem bio se: Enyé oyi, na Barabba! Nso Barabba ye odw̃otw̃afo.

## Ti 19.

Eno na afei Pilato faa Iesu na ofw̃ee no mpire;

2. na asrāfo no ñwenee nsoe-hañkare na wode hyee ne ti, na wode ntama kokō bi guguu no so,

3. na wose: Iudafo hene, mo ō! na woboboo no asõtore.

4. Enna Pilato fii adi bae bio, na osee woñ se: Fw̃e, mede no mifi mebĕre mo, *na* moahũ se miñhũ no mu afobusem biara.

5. Enna Iesu fii adi bae, na ohye nsoe-hañkare nė atade kokō no. Na ose woñ se: Fw̃e, onipa no ni!

6. Enna asofo-mpanyiñ nė asomfo no hũu no no, wotẽeem se: Bo no aseñdua mu, bo no aseñdua mu! Pilato se woñ se: Mo añkasa mómfa no ñkobo no aseñdua mu; nà me de, miñhũ no mu afobusem bi.

7. Iudafo no buaa no se: Yeñ de, yewo mmăra, na yeñ mmăra no nti etw̃a se owu, efise oyee nehõ Nyañkõpoñ ba. 10, 33. 3 Mos 24, 16.

8. Enna Pilato tee asem yi no, osuroe bebĕrebe,

9. na ohyeñ atemmu abañ no mu bio, na ose Iesu se: Wufi hẽ? Na Iesu ammua no.

10. Enna Pilato se no se: Wo nė me ñkasa a? wunnim se mewo tumi se mebo wo aseñdua mu, na mewo tumi se migyā wo?

11. Iesu buae se: Se woamfa ammã wo amfi soro a, añkã wunni me so tumi biara; eyi nti nea ode me mãa wo no wo bone bebĕrebe.

12. Efi yi so Pilato fw̃efw̃ee se ogyā no; na Iudafo no tẽeem se: Se wugyā oyi a, wonye Kaesare adamfo; obiara a oye nehõ hene no kasa tia Kaesare.

13. Enna Pilato tee sā asem no, ode Iesu fii adi, na obetrãa atemmu-agua so bābi a wofre ho se abo-nseē, na Hebri mu wofre no Gabata.

14. Na eye tw̃am siesieda, na ebeye se doñ a eto so asĩa. Na ose Iudafo no se: Fw̃e, mo hene ni!

15. Na wotẽeem se: Fa no ko, fa no ko! *bo no aseñdua mu! Pilato se woñ se: Mémmo mo hene aseñduam ana? Asofo-mpanyiñ no buae se: Yenni hene bi se Kaesare. *ñ. 6.

(ṅ. 16-30. Mat 27, 31-50. Mark 15, 20-37. Luk 23, 26-46.)
16. Eno na afei oyii no mãa woṅ, hyee
se woṅkobo no aseṅdua mu. Na wofaa
Iesu na wode no koe.
17. Na oso n'aseṅdua fii adi koduu bābi
a wofre ho nitiri-so a Hebri mu wofre
no Golgata;
18. eho na woboo no aseṅdua mu nė
nnipa bānu kāa no hõ ofã ha nė ofã ha,
na Iesu wo mfinimfini.
19. Na Pilato kyerew̌ hõ asem nso, na
ode fãm aseṅdua no atifĩ, na woakyerew̌
no se: Iesu Nasareni, Iudafo hene.
20. Sā kyerew̌ yi na Iudafo no mu pī
kaṅe, efise, nea woboo Iesu aseṅdua mu
ho beṅ kũro no; na woakyerew̌ no Hebri
nė Hella nė Roma kasa mu.
21. Na Iudafo no asofo-mpanyiṅ no see
Pilato se: Ṅkyerew̌ se: Iudafo hene, na
kyerew̌ no se ono na okãe se: Mene Iu-
dafo hene.
22. Pilato buae se: Nea makyerew̌, ma-
kyerew̌.
23. Enna asrāfo no, woboo Iesu aseṅdua
mu no, wofaa ne ntama na wokyee mu
anaṅ mãa osrāni biakõ nyãa biakõ, nė
n'atade ṅhyease. Nso atade ṅhyease no
nni mpamē, woṅwene fii soro besii fam.
24. Enna wosisee woṅhõ se: Mommmã
yennsunsũane mu, na mómmã yemmo so
ntonto ṅhũ nea ebeye ne dea. Se kyerew̌
a ese: *"Wokyee me ntama mu fae, na
m'atade so na woboo ntonto" no mmĕram'.
Enti asrāfo no na eyee yinom. *Dw̌ 22, 19.
25. Nso Iesu ne nã nė ne nã nuabea,
Maria Klōpa yere, nė Maria Magdalēne
gyina Iesu aseṅdua no hõ.
26. Enna Iesu hũu ne nã nė osũani a
*odo no no se ogyina ho no, osee ne nã
se: Obā, fw̌e, wo ba ni! *13, 23.
27. Eno akyi no ose osũani no se: Fw̌e,
wo nã ni! Na efi doṅ no ara mu na
osũani no de no koo naṅkasa fi.
28. Eyi akyi a Iesu *hũi se woanyã aw̌ie
nneema ṅhīnā no, senea ebeye na †kyerew̌
no abam' nti, ose: Osukom de me!
*13, 3; 18, 4. †Dw̌ 22, 16.
29. Nso bobesã nyinyã-nyinyã ade bi mã
si ho, na wode *nsã no bi yee posaw̌ mã,
na wode tuaa hisope ano de kãa n'ano.
*Dw̌ 69, 22.
30. Enna Iesu gyee nsã nyinyã-nyinyã
no no, okãe se: Woaw̌ie! na oboo ne
ti ase de ne hoṅhom mãe.
31. Enna Iudafo no, se amũ no nntrã
aseṅdua so homeda nti, efise eye ahõsie-
sieda, nso homeda no ye da kese, wobe-
bisaa Pilato se wóṅkobubù woṅ nnyā na
wonyi woṅ. 5 Mos 21, 23.
32. Enna asrāfo no bae bebubuu nea
odi kaṅ no nnya nė nea okã hõ a wo-
boo no nė no aseṅdua mu no de.
33. Na woduu Iesu so na wohũi se wawu
dedaw̌ no, woammubu ne nnyā,
34. na asrāfo no mu biakõ de peaw̌ woo
ne mfẽm, na ntem ara na mogya nė nsu
fii mu bae.
35. Na nea ohũi no adi adanse, na
n'adanse no ye nokware, na onim se okã
nokware, *na* mo nso moagye adi.
36. Nà woyee yinom *na* kyerew̌ a ese
"Wommmu ne dompe bi" no abam'.
2 Mos 12, 46.
37. Na *kyerew̌ foforo bio se: "Wobe-
fw̌e nea wowoo no no." *Sak 12, 10. Adiy 1, 7.
(ṅ. 38-42. Mat 27, 57-61. Mark 15, 42-47. Luk 23, 50-55.)
38. Na eyinom akyi no Iosef a ofi Ari-
matea a oye Iesu sũani, nso Iudafo hõ
hũ nti oye no kokoam no, besĕree Pilato
se ómmã onyi Iesu amũ no; na Pilato
mãa no hõ kwaṅ. Na obae beyii n'amũ no.
39. Na Nikodēmo nso a *kaṅ obaa Iesu
ṅkyeṅ anadw̌o no bae, na ode †mire nė
āloĕ mfrafrae beye se karibo ha bae.
*3, 2. †Mat 2, 11.
40. Enna wofaa Iesu amũ no, na wode
no nė nnuru no kyekyeree ṅw̌era mu,
senea Iudafo amũsie te no.
41. Nso nea woboo no aseṅdua mu ho no,
tũro bi wo ho, na tũro no mu na oboda
foforo bi a womfaa onipa ntoo mu da wo;
42. na eho na Iudafo ahõsiesie nti wode
Iesu kotoe, nà oda no na ebeṅ ntia.

## Ti 20.

(ṅ. 1—18. Mat 28, 1—10. Mark 16, 1—11. Luk 24, 1—12.)
Na da a edi nnaawotw̌e kaṅ anopa-
tututu a esũm da so wo ho no, na Maria
Magdalēne baa oda no hõ, na obehũu se
woayi bo no afi da no ano.
2. Enna otuu mmirika baa Simon Petro
nė sũani biakõ no a Iesu *do no no ṅkyeṅ,

na ose wo̱ṅ se̱: Wo̱ayi Awurade afi da no mu, na yennim nea wo̱de no ako̱to. *13,23.

3. E̱nna Petro nė sũani biakõ no fii adi baa o̱da no hõ.

4. Na wo̱ṅ bānu ṅhĩnā tutuu mmirika, na osũani biakõ no ye̱e̱ nte̱m tw̌aa Petro hõ, na o̱koduu da no hõ kaṅ;

5. na o̱bĕre̱e̱ ne mu ase no, ohũu ṅw̌era no se̱ egu ho̱ de, nanso waṅko̱ mu.

6. E̱nna Simon Petro dii n'akyi bae, na o̱ko̱o̱ da no mu, na ohũu ṅw̌era no se̱ egu ho̱,

7. nė *dukũ a wo̱de bo̱o̱ ne ti no se̱ eṅṅu ṅw̌era no hõ, na wo̱abobo̱w no ṅkutõ da bābi. *11,44.

8. E̱no na afei osũani biakõ no a oduu da no hõ kaṅ no nso hye̱ṅ mu, na ohũi, na ogye dii;

9. nȧ wonnyã ṅhũu kyere̱w no se̱ etw̌a se̱ o̱so̱re fi awufo mu no e̱. 1 Kor 15,4. Asmf 2,24—32.

10. E̱nna asũafo no siim baa wo̱ṅ fi bio.

11. Na Maria de, ogyina akyiri o̱da no hõ resũ. E̱nna o̱resũ no, o̱bo̱o̱ ne mu ase fw̌e̱e̱ o̱da no mu,

12. na ohũu abo̱fo bānu ntade fitā mu se̱ wo̱tete ho̱, obiakõ te atifĩ, na obiakõ te anafo, nea Iesu amũ dae ho̱.

13. Na wose no se̱: O̱bā, e̱de̱ṅ na wusũ? Ose wo̱ṅ se̱: Efise̱ wo̱afa me wura, na minnim nea wo̱de no ako̱to ntia.

14. Na o̱kãa sā no, o̱daṅ nehõ fw̌e̱e̱ n'akyi, na ohũ Iesu se̱ ogyina ho̱, na onnim se̱ e̱ye̱ Iesu.

15. Iesu se no se̱: O̱bā, e̱de̱ṅ na wusũ? wofw̌efw̌e̱ hena? Na o̱no de, osusu se̱ e̱ye̱ tũrom-ho̱-fw̌e̱fo nti, ose no se̱: Awurade, se̱ woafa no afi ha a, kyere̱ me nea wode no ko̱toe, na meṅko̱fa no!

16. Iesu se no se̱: Maria! Na o̱daṅ nehõ se no se̱: Rabbuni (e̱ne se̱: Kyere̱kyere̱fo)!

17. Iesu se no se̱: Ṅkã me; na minnyã meṅko̱o̱ o̱soro m'agya ṅkye̱ṅ e̱; na ko̱ *me nuanom ṅkye̱ṅ kose wo̱ṅ se̱: Merebe̱ko̱ soro, m'agya nė mo agya nė me Nyame nė mo Nyame ṅkye̱ṅ. * Heb 2,11.12.

18. Na Maria Magdalēne ba be̱kã kyere̱e̱ asũafo no se̱ wahũ Awurade na wakã eyinom akyere̱ no.

(ṅ. 19—23. Mark 16,14—18. Luk 24,36—49.)

19. E̱nna da a edi nnaawotw̌e kaṅ no ara, eduu aṅw̌ummere na Iudafo hõ hũ nti wo̱atoto apoṅ mu nea asũafo ahyia ho̱ no, Iesu bae begyinaa mfinimfini, na ose wo̱ṅ se̱: Asomdw̌oe ṅkã mo!

20. Na o̱kãa sā no, o̱de ne nsa nė ne mfẽm *kyere̱e̱ wo̱ṅ. E̱nna asũafo no hũu Awurade no, wo̱ṅ ani gyee. *1 Ioh 1,1.

21. E̱nna Iesu see wo̱ṅ bio se̱: Asomdw̌oe ṅkã mo! Se̱nea agya asoma *me no, me nso mesoma mo. *17,18.

22. Na o̱kãa sā no, o̱home guu wo̱ṅ so, na ose wo̱ṅ se̱: Múnnye Hoṅhom kroṅkroṅ!

23. *Wo̱ṅ a mode wo̱ṅ bone firi wo̱ṅ no, wo̱de afiri wo̱ṅ; na wo̱ṅ a momã wo̱ṅ bone trã ho̱ no, wo̱amã atrã ho̱. *Mat 16,19; 18,18.

24. Na *Toma, dumieṅ no mu biakõ a wo̱fre̱ no Didimo no, nni wo̱ṅ mu na Iesu bae. *11,16; 14,5.

25. E̱nna asũafo no see no se̱: Ye̱ahũ Awurade. Na osee wo̱ṅ se̱: Se̱ maṅhũ ne nsam nnadewa no anaṅmu, na mamfa me nsatea maṅkã nnadewa no anaṅmu, na mamfa me nsa maṅkã ne *mfẽm a: minnyé minni. *19,34.

26. Na e̱no akyi nnaawotw̌e n'asũafo no wo̱ o̱daṅ mu bio, na Toma kã wo̱ṅ hõ. Na Iesu bae, *nso apoṅ mu atoto, na o̱begyinaa mfinimfini na ose: Asomdw̌oe ṅkã mo! *ṅ. 19.

27. E̱nna afei ose Toma se̱: Fa wo nsatea bĕra ha be̱fw̌e̱ me nsam, na fa wo nsa be̱kã me mfẽm, na nyé̱ okyinnyegyefo, na gye di.

28. Toma buae na osee no se̱: M'Awurade nė me *Nyaṅkõpo̱ṅ! *1,1.

29. Iesu se no se̱: Toma, se̱ woahũ me nti na woagye adi; ṅhyira ne wo̱ṅ a *wo̱aṅhũ na wogye di. *1 Pet 1,8.

30. Na afei, nse̱ṅkyere̱ne pĩ nso wo̱ ho̱ a Iesu ye̱e̱ no n'asũafo no anim a wo̱aṅkyere̱w ṅhõma yi mu;

31. na eyinom na wo̱akyere̱w se̱ múnnye nni se̱ Iesu ne Kristo no, Onyaṅkõpo̱ṅ ba, *na* *mugye di a, moanyã ṅkwā [wo̱] ne diṅ mu. *1 Ioh 5,13.

## Ti 21.

Eyinom akyi no Iesu yii nehõ kyere̱e̱
n'asũafo no Tiberia po hõ. Na se̱nea oyii
nehõ kyere̱e̱ ni:
2. Simon Petro nė Toma a wo̱fre̱ no
Didimo nė *Natanael a ofi Kana wo̱
Galilea nė Sebedeo mma no nė n'asũafo
no mu bãnu nso wo̱ ho̱. *1,46.
3. Simon Petro se wo̱ṅ se̱: Mereko̱ po.
Wose no se̱: Ye̱ṅ nso ye̱-nė wo be̱ko̱.
Wofii adi ko̱o̱ bonto mu nte̱m, na anadw̃o
no wo̱anyi fw̃ē.
4. Na ade nyã kyẽe no, Iesu begyinaa
mpoano, nanso asũafo no *nnim se̱ e̱ye̱
Iesu. *20,14. Luk 24,16.
5. E̱nna Iesu se wo̱ṅ se̱: Mma, mowo̱
nãm bi ana? Wobuaa no se̱: Dabi.
Luk 24,41.
6. Na osee wo̱ṅ se̱: Mómfa asau no
ṅṅu bonto no nifã, na mobenyã. E̱nna
wogui na mpatã no dodo nti wontumi
ntw̃ẽ bio. Luk 5,4—7.
7. E̱nna osũani no a Iesu *do̱ no no
se Petro se̱: E̱ye̱ Awurade! E̱nna Simon
Petro tee se̱ e̱ye̱ Awurade no, o̱de n'atade
kyekyeree nehõ so (nȧ o̱da adagya), na
o̱tow nehõ fw̃ee po no mu. *13,23.
8. Na asũafo a aka no nam bonto
kũmã no mu bae (nȧ wo̱-nė fam ṅware,
na e̱be̱ye̱ se̱ basafã ahannu), na wo̱tw̃ẽe
asau no nė mpatã no.
9. E̱nna woduu fam no, wohũu nnya-
nsrama se̱ egu ho̱, nė nãm a egu so, nė abodõ.
10. Na Iesu se wo̱ṅ se̱: Mómfa nãm a
muyii mprempreṅ no bi mmĕra.
11. Simon Petro ko̱e na o̱ko̱tw̃ẽe asau
no baa fam, na mpatã ake̱se o̱ha-aduonum-
abie̱sã aye̱ no mã; na wo̱dõsõ sẽ de, nanso
asau no antetew.
12. Iesu se wo̱ṅ se̱: Mommĕra mme̱kã
mo ano. Nso asũafo no mu biara antumi
ammisa no se̱: woye̱ hena; na wonim se̱
e̱ye̱ Awurade.
13. E̱nna Iesu *be̱faa abodõ no de mãa
wo̱ṅ, nė nãm no sãara. *6,11.
14. Eyi ne nea e̱to so abie̱sã a Iesu
nyaṅ fii awufo mu no oyii nehõ kyere̱e̱
n'asũafo no.
15. E̱nna wodidi w̃iee no, Iesu se Simon
Petro se̱: Simon, *Iona ba, wodo̱ me
seṅ yinom? Ose no se̱: Yiw, Awurade,
wunim se̱ mepe̱ wo ase̱m. Ose no se̱:
Ye̱ṅ me ṅṅuammã! *1,43.
16. Ose no to so abieṅ bio se̱: Simon,
Iona ba, wodo̱ me? Ose no se̱: Yiw,
Awurade, wunim se̱ mepe̱ wo ase̱m. Ose
no se̱: *Fw̃e̱ me ṅṅuaṅ! *1 Pet 5,2.4.
17. Ose no nea e̱to so *abie̱sã se̱: Simon,
Iona ba, wope̱ m'ase̱m? E̱ye̱e̱ Petro aw̃ere̱ho
se̱ wase no ne mpe̱ṅ abie̱sã se̱: Wope̱ m'a-
se̱m? na osee no se̱: Awurade, †wunim ade
ṅhĩnã, wunim se̱ mepe̱ wo ase̱m. Iesu se
no se̱: Ye̱ṅ me ṅṅuaṅ! *13,38. †16,30.
18. Nokware, nokware, mise wo, wóye̱
abĕrante no, wobo̱o̱ wohõ so na wonam
nea wope̱; na wunyã bo̱ akora a, wobe̱tẽe̱
wo nsa, na obi abo̱ wo so, na o̱de wo
ako̱ nea wompe̱.
19. O̱kãa yi de kyere̱e̱ owu kõ a o̱de
be̱hye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam. Na osee
yi no, ose no se̱: Di m'akyi! 13,36.
20. E̱nna Petro daṅ n'ani no, ohũu
osũani *a Iesu do̱ no se̱ odi wo̱ṅ akyi,
o̱no nso na otw̃eri ne kokom adidii no
ase na ose: Awurade, hena nė nea o̱beyi
wo amã no? *13,23.
21. O̱no na Petro hũu no no, ose Iesu
se̱: Awurade, na oyi e̱?
22. Iesu se no se̱: Se̱ mepe̱ se̱ óntrã
ho̱ ṅkosi se̱ meba a, e̱fa wo hõ de̱ṅ?
wo de, di m'akyi!
23. E̱nna ase̱m yi tĕre̱e anuanom mu se̱
osũani no reṅwu; nanso Iesu anse no se̱:
o̱reṅwu, na ose: Se̱ mepe̱ se̱ óntrã ho̱
ṅkosi se̱ meba a, e̱fa wo hõ de̱ṅ?
24. Oyi ne osũani a odi yinom hõ adanse
na o̱kyere̱w yinom no; na yenim se̱ n'a-
danse no ye̱ nokware. 15,27.
25. Na nneema pĩ wo̱ ho̱ nso a Iesu ye̱e,
e̱no na se̱ wo̱kyere̱w ne ṅhĩnã mmiakõ
mmiakõ a, aṅkã misusu se̱ ṅhõma a wo̱-
be̱kyere̱w no rensẽṅ w̃iase po. 20,30.

# ASOMAFO NO ṄṄW̌UMA.

## Ti 1.

Kaṅ ase̱m no, Teofilo, meye̱e nnee̱ma
ṅhĩnā a Iesu fii ase ye̱e na o̱kyere̱-
kyere̱e hõ, Luk 1, 3.
2. de-besii da a o̱nam Hoṅhom kroṅ-
kroṅ so hye̱e asomafo a o̱paw wo̱ṅ no
na wo̱faa no ko̱o̱ soro no;
3. wo̱ṅ nso na n'amanehunu akyi oyii
nehõ kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱ o̱teasefo adanse be-
bĕrē mu, adaduanaṅ mu o̱mã wohũ no,
na o̱kã Onyaṅkõpo̱ṅ ahenni hõ nse̱m.
4. Na o̱-nė wo̱ṅ hyiae no, o̱hye̱e wo̱ṅ
se̱ wommfi Ierusalem ṅṅko̱, na mmom
wó̱ntw̌e̱ṅ agya no bo̱hye̱ a [ose] *motee
fi m'anom no: *Ioh 15, 26. Luk 24, 49.
5. se̱ Iohane de, o̱de nsu na e̱bo̱o̱ asu,
na mo de, wo̱be̱bo̱ mo asu Hoṅhom kroṅ-
kroṅ mu, e̱reṅkye̱ nna yi mu. Mat 3, 11.
6. E̱nna wo̱ṅ a wohyiae no bisaa no se̱:
Awurade, so bere yi mu wobe̱hye̱ ahenni
no anaṅmu *amã Israel? *Luk 24, 21.
7. Na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: E̱nyé mo
de se̱ mobehũ bere anase̱ nna a agya no
ahye̱ ato ho̱ naṅkasa ne tumi mu;
8. na mmom Hoṅhom kroṅkroṅ no nyã
ba mo so a, mobenyã ahõo̱deṅ na moaye̱
m'adansefo Ierusalem nė Iudea ṅhĩnā nė
Samaria de-ako̱pem asase ano nohõã.
9. Na o̱kãa eyinom w̌iee na wo̱refw̌e̱
no no, wo̱mãa no so, na omunuṅkum gyee
no fii wo̱ṅ anim. Mark 16, 19. Luk 24, 51.
10. Na o̱reko̱ na wo̱refw̌e̱ o̱soro hã no,
fw̌e̱, mmarima *bānu a wo̱hye̱ ntade fitā
abegyina wo̱ṅ ṅkye̱ṅ, *Luk 24, 4.
11. na wo̱kãe nso se̱: Galilea mmarima,
e̱deṅ na mugyina refw̌e̱ o̱soro yi? Iesu
yi ara a wo̱afa no mo ṅkyeṅ ko̱ soro yi,
*o̱beba sāara, se̱nea muhũu no se̱ o̱reko̱
soro yi. *Luk 21, 27.
12. E̱no na wofii bepo̱ a wo̱fre̱ no ṅṅo-
bepo̱ a e̱beṅ Ierusalem be̱ye̱ homeda kwaṅ
no so saṅ ko̱o̱ Ierusalem. Luk 24, 50. 52. 53.
13. Na woduu ho̱ no, wo̱ko̱o̱ abansoro-daṅ
mu; e̱ho̱ na Petro nė Iakobo nė Iohane
nė Andrea, Filipo nė Toma, Bartolomeo
nė Mateo, Iakobo Alfeo [ba] nė Simon
Selote, nė Iuda Iakobo [ne nua], te.
Luk 6, 13—16.
14. Eyinom ṅhĩnā de *kõmakoro kura
mpaebo̱ nė ṅkoto̱ mu ara, wo̱-nė mmā no,
nė Maria, Iesu ne nã, nė †ne nuanom.
*2, 1. †Ioh 7, 3.
15. Na nna yi mu na Petro so̱re gyinaa
asũafo no mfinimfini (na ṅkũrofoku a wo̱-
ahyia fãkõ no be̱ye̱ nnipa o̱ha aduonu),
na o̱kãe se̱:
16. Mmarima nė nuanom, etw̌a se̱
*kyere̱w no a Hoṅhom kroṅkroṅ no nam
Dawid anom kãe ansã wo̱ Iuda a o̱ye̱e̱
o̱kwaṅkyere̱fo mãa wo̱ṅ a wo̱kyeree Iesu
no hõ nyã baa mu: *Dw̌ 41, 10.
17. na wo̱kaṅ no fraa ye̱ṅ, na onyãa
o̱som yi kye̱fã bi some.
18. Na oyi na o̱de nea e̱ntẽe̱ akatua nyãa
asase, na o̱hye̱e̱ ako̱mfo no, ne mu paee,
na n'ayamde ṅhĩnā tu gui; Mat 27, 3—10.
19. na wo̱ṅ a wo̱te Ierusalem ṅhĩnā tee,
na wo̱fre̱e̱ asase no wo̱ṅ aṅkasa kasa mu
se̱: Hakel-dama, e̱ne mogya asase.
20. Nà wo̱akyere̱w *ṅṅw̌om-ṅhõma mu
se̱: "Ne trãbere n'ye̱ amamfõ, na obiara
nntrã mu"; nanso: "Ne fw̌e̱-adw̌uma no,
o̱foforo mfa". *Dw̌ 69, 26; 109, 8.
21. Enti etw̌a se̱ mmarima a wo̱-nė ye̱ṅ
nantee bere a Awurade Iesu dii ye̱ṅ mu
ahyemfiri no ṅhĩnā mu Ioh 15, 27.
22. fii Iohane asubo̱ so de-besii da a
wo̱faa no ye̱ṅ ṅkye̱ṅ ko̱o̱ o̱soro no mu
biakõ nė ye̱ṅ ye̱ ne so̱re hõ dansefo.
23. Na wo̱de bānu begyinaa ho̱, Iosef
a wo̱fre̱ no Barsaba a wo̱too no Iusto,
nė Matia.
24. Na wo̱bo̱o̱ mpae se: Wo, Awurade,
nnipa ṅhĩnā kõmam nimfo, kyere̱ bānu
yi mu biakõ a woayi no
25. se̱ ó̱mfa o̱som yi nė asomafo-dw̌uma
a Iuda fii mu teree hõ se̱ ó̱ṅko̱ naṅkasa
trãbere no kye̱fã no nsom!
26. Na *wo̱tw̌ẽe wo̱ṅ ntonto; na ntonto
no bo̱o̱ Matia, na wo̱kaṅ no fraa asomafo
dubiakõ no. *Mmebs 16, 33.

## Ti 2.

Na Pentekoste *da no ẅiee du no, na
wo̲ṅ ṅhīnā de †kõmakoro ahyia fākõ.
*3 Mos 23, 15—21. †Asmf 1, 14.
2. Na mpofirim na ahum bi a e̲te se̲
mframa a emu ye̲ deṅ a e̲rebo̲ fi soro bae,
na e̲beye̲e̲ o̲daṅ a wo̲te mu no ṅhīnā mā.
3. Na te̲kre̲ma a wo̲apāpae mu a e̲te se̲
ogya te̲kre̲ma yiyi kyere̲e̲ wo̲ṅ, na e̲be̲trā-
trāa wo̲ṅ atifī mmiakõ-mmiakõ. Mat 3, 11.
4. Na Hoṅhom kroṅkroṅ ye̲e̲ wo̲ṅ ṅhīnā
māmā, na wofii ase kasaa kasa foforo, se̲nea
Hoṅhom no māa wo̲ṅ se̲ wó̲ṅkā. 10, 44—46.
5. Na Iudafo bi te Ierusalem, nnipa *ade-
fe̲refo a wofi ẅiase amaṅ ṅhīnā mu. *13, 26.
6. Na e̲né no bae no, nnipa pī behyiae,
na wo̲ṅ adẅene mu aye̲ wo̲ṅ sakasaka,
se̲ obiara te se̲ wo̲kasa ne kūrom kasa.
7. Na e̲ye̲e̲ wo̲ṅ ṅhīnā ahõdẅiri nė ṅwo-
ṅwā, na wosisee wo̲ṅhõ se̲: Fẅe̲, wo̲ṅ a
wo̲kasa yi ṅhīnā nyé̲ Galileafo ana?
8. Na e̲ye̲ de̲ṅ na ye̲ṅ ṅhīnā te ye̲ṅ
aṅkasa kasa a wo̲woo-ye̲ṅ mu yi?
9. Partifo nė Medifo nė Elamfo, nė
wo̲ṅ a wo̲te Mesopotamia nė Iudēa nė
Kapadokia, Ponto nė Asia,
10. Frigia nė Pamfilia, Misraim nė Libia
fā a e̲fa Kirēne, nė aho̲ho a wofi Roma,
Iudafo nė wo̲ṅ a wo̲adaṅ Iudafo,
11. Krētefo nė Arabifo, ye̲te se̲ wo̲de
ye̲ṅ kasa kā Onyaṅkõpo̲ṅ adeke̲se!
12. Na e̲ye̲e̲ wo̲ṅ ṅhīnā ahõdẅiri, na
wo̲ṅ tirim ye̲e̲ wo̲ṅ kēsērēnene, na wo-
sisee wo̲ṅhõ se̲: Eyi be̲ye̲ de̲ṅ ara ni?
13. Na ebinom nso dii fe̲w se: Nsā
do̲ko̲do̲ko̲ abow wo̲ṅ.
14. Na Petro nė dubiakõ no so̲re gyi-
nae, na o̲māa ne nné so kā kyere̲e̲ wo̲ṅ
se̲: Iuda mmarima nė mo a mote Ieru-
salem ṅhīnā! múṅhū yi, na mommā me
nse̲m [yi] ṅko̲ mo asõm!
15. Nà eyinom mmow nsā e̲, se̲nea
mususu yi; nà e̲ye̲ adekyēe mu do̲ṅ a
e̲to so abie̲sā;
16. na eyi ne nea odiyifo *Ioel kāe
no *Ioel 3, 1—5.
17. se̲ Onyaṅkõpo̲ṅ se: "Na e̲be̲ba se̲
nna a edi akyiri no mu no mefẅie me
Hoṅhom mu bi magu hõnam ṅhīnā so,
na mo mmabarima nė mo mmabea ahye̲
ṅko̲m; na mo mmērante ahūhū ani-so-
ade, na mo mpanyiṅ asõsõ adae;
18. na me ṅkoa nė me mfānā so na nna
no mu mefẅie me Hoṅhom no bi magu,
na wo̲ahye̲ ṅko̲m.
19. Na me̲mā aṅwoṅwāde aba nyame-ani
o̲soro, na nse̲ṅkyere̲ne aba asase so e̲fam,
mogya nė ogya nė owusiw kūmo̲ṅṅ.
20. Oẅia be̲daṅ sūm na o̲sram adaṅ
mogya, ansā na Awurade da ke̲se a
e̲hyere̲ṅ no aba.
21. Na e̲be̲ba se̲ obiara a o̲be̲bo̲ Awurade
diṅ no, wo̲begye no ṅkwā." Rom 10, 13.
22. Israel mmarima, muntie nse̲m yi:
Iesu, Nasarēni no, o̲barima a Onyaṅkõ-
po̲ṅ de ahõo̲denne nė aṅwoṅwāde nė
nse̲ṅkyere̲ne a Onyaṅkõpo̲ṅ nam no so
ye̲e mo mu yii-no kyere̲e̲-mo, se̲nea mo
aṅkasa nso munim no,
23. o̲no ara a *wo̲nam Nyaṅkõpo̲ṅ agyina a
otui nė ne nim a onim dedaw so yii no māe
no na mofaa no nam wo̲ṅ a wonni mmāra
nsa so de no fām dua hõ kum no; *4, 28.
24. o̲no na Onyaṅkõpo̲ṅ anyaṅ no, na
wasāṅ owuyaw [hama], esīane se̲ entumi
nye̲ se̲ etintim no so. 3, 15.
25. Nà *Dawid kā ne hõ ase̲m se̲: "Mi-
hūu Awurade m'ani so dā, efise̲ o̲wo̲ me
nifā *na* maṅhim. *Dẅ 16, 8—11.
26. Eyi nti me kõma to̲o̲ me yam, na
me te̲kre̲ma hõ sāṅ no; na me hõnam
nso be̲da anidaso mu,
27. efise̲ worennyaw me kāra asāmaṅ, na
woremmā wo kroṅkroṅni no ṅhū pro̲w.
28. Wokyere̲e̲-me ṅkwā akwaṅ; wode
wo anim be̲mā aboto̲yam amē me."
29. Mmarima nė anuanom, mómmā me
kwaṅ na meṅkā agya-panyiṅ Dawid hõ
ase̲m péfē meṅkyere̲ mo: se̲ wawu, na
wo̲asie no, na ne da wo̲ ye̲ṅ ṅkye̲ṅ ha
de-besi nne̲. 13, 36. 1 Ah 2, 10.
30. Na se̲ o̲ye̲ odiyifo na onim se̲
Onyaṅkõpo̲ṅ de ntam kā kyere̲e̲ no se̲
n'aseṅ mu aba mu bi na o̲be̲trā n'aheṅṅūa
so nti, Dẅ 89, 4. 5. 2 Sam 7, 12. 13.
31. ohūu yi siei, na o̲kāa Kristo so̲re
hõ ase̲m se̲ wo̲annyaw ne kāra asāmaṅ,
nanso ne hõnam aṅhū pro̲w.
32. Iesu yi ara na Onyaṅkõpo̲ṅ anyaṅ
no, e̲hõ ádansefo na ye̲ṅ ṅhīnā ye̲.

33. Afei womãa no so koo Onyaṅkõpoṅ nifã na onyãa agya ṅkyeṅ Hoṅhom kroṅkroṅ bohye no nti na wafwie nea muhũ na mote yi agu.
34. Nà Dawid aṅko osoro; na *ono ara kãe se: "Awurade see me wura se: Trã me nifã *Dw 110, 1.
35. kosi se mede wo atamfo meye wo naṅ ase ntiaso".
36. Enti mã Israel fi ṅhĩnã ṅhũ ampa se: Onyaṅkõpoṅ de Iesu no ara a moseṅ no no aye Awurade nè Kristo. 5, 31.
37. Na wotee no, ewowoo woṅ kõmam, na wokã kyeree Petro nè asomafo a aka no se: Mmarima nè anuanom, *deṅ na yénye? *16, 30.
38. Na Petro kã kyeree woṅ se: *Mónsakrà mo adwene, na mo ṅhĩnã mmã wómmo mo asu Iesu Kristo diṅ so ṅko bone fafiri mu, na mobenyã Hoṅhom kroṅkroṅ akyede no. *3, 17—19. Luk 24, 47.
39. Nà bohye no ye mo nè mo mma nè woṅ a wowo akyirikyiri *a Awurade yeṅ Nyaṅkõpoṅ befre-woṅ aba ṅhĩnã dea. *Ioel 3, 5.
40. Na ode nsem beběrē kãa hõ dii woṅ adanse na otuu woṅ fo se: Mómmã wonnye mo mfi nne-mma abusũa *kontoṅkyě yi mu! *5 Mos 32, 5. Fil 2, 15.
41. Enna woṅ a wode ťew gyee n'asem no mã woboo woṅ asu; na da no ara wode akăra beye se mpensã bekãa woṅ hõ.
42. Na wokura asomafo no kyere nè ayoṅkõfa nè *abodō bubu nè mpaebo mu ara. *20, 7.
43. Na ehũ baa akăra ṅhĩnã so, na asomafo no yee aṅwoṅwãde nè nseṅkyerene pĩ.
44. Na woṅ a wogye di ṅhĩnã hyia fãkõ, na wowo woṅ nneema ṅhĩnã se kwasafode, 4, 32.
45. na wotoṅ woṅ ahõnyãde nè woṅ nneema, na wokye mu mã woṅ ṅhĩnã, senea ehĩa obiara.
46. Na dã wode kõmakoro kura mu asorefi, na wobubu abodō afi mu de ahõsãṅ nè kõma kroṅṅ di woṅ aduaṅ, ṅ. 42.
47. na woyi Nyaṅkõpoṅ aye, na wowo anuonyam omaṅ no ṅhĩnã anim. Na Awurade *de woṅ a wogye woṅ ṅkwã kãa asafo no hõ dã. *4, 4; 5, 14; 11, 21; 14, 1.

## Ti 3.

Na Petro nè Iohane bo anaṅ reko asorefi, na ereko doṅ a eto so akroṅ a wosore mu no mu.
2. Na woresoa obarima bi a oye *obubuafo fi ne nã yam a dã wode no beto asorefi poṅ a wofre no fefe no ano se onsěre woṅ a woreko asorefi no ho mmoborohunu-ade; *14, 8.
3. ono na ohũu Petro nè Iohane se woreko asorefi no mu no, obisae se obenyã mmoborohunu-ade.
4. Na Petro nè Iohane de woṅ ani fwee no diṅṅ se: Fwe yeṅ!
5. Na ofwee woṅ komm twẽne se orebenyã woṅ ho biribi.
6. Na Petro see se: Dwete nè sika nni me hõ, na nea mewo na mede meremã wo yi: Nasarēni Iesu Kristo diṅ mu sore na nante! ṅ. 16.
7. Na osoo ne nifã mãa no so, na amonom ho ara na ne naṅ nè ne naṅṅwẽã yee deṅ.
8. Na ohuru gyinae, na onantee, na o-nè woṅ koo asorefi mu, onam, ohuruhuru, na oyi Nyaṅkõpoṅ aye.
9. Na omaṅ no ṅhĩnã hũu no se onam na oreyi Nyaṅkõpoṅ aye;
10. na wonim no se one nea mmoborohunu-ade nti otrãa asorefi poṅ fefe no ano no, na nea aye no no nti ṅwoṅwã nè ahõdwiri yee woṅ mã.
11. Na se obubuafo no a ne hõ sãṅe no kã Petro nè Iohane hõ no nti, omaṅ no ṅhĩnã de mmirika behyiaa woṅ ṅkyeṅ *abranã a wofre no Salomo de no so, na woṅ ani so ye woṅ yã. *5, 12.
12. Na Petro hũi no, obuaa omaṅ no se: Israel mmarima, edeṅ na oyi ye mo ṅwoṅwã, anase deṅ na mofwe yeṅ hã te senea yeṅ aṅkasa tumi anase osompa na yede mãa onantee yi?
13. *Abraham nè Isak nè Iakob Nyaṅkõpoṅ, yeṅ agyanom Nyaṅkõpoṅ, na wahye †n'abofra Iesu a **muyii no mãe na mopaa no Pilato a obuu nteṅ se obegyã no anim no anuonyam. *5, 30. †Ies 53, 11. **Asmf 2, 23.

14. Na mopaa nea oye kroṅkroṅ nė trēnē no, na *mosĕree se wómfa owudifo ṅkye mo; *Mat 27, 20. 21.

15. na ṅkwã hene de, mukum no! ono na Onyaṅkõpoṅ *anyaṅ no afi awufo mu, ehõ adansefo ne yeṅ. *4, 10.

16. Na enam ne diṅ gyidi so na ne diṅ no na ehyee oyi a muhũ no na munim no yi deṅ, na gyidi a ono mãe no na emãa no akwãhõsaṅ yi mo ṅhĩnā anim.

17. Na afei, anuanom, minim se onim a munnim nti na moyee, se mo mpanyimfo nso; Luk 23, 34.

18. na Onyaṅkõpoṅ amã nea onam *n'adiyifo ṅhĩnā anom kã too ho ansã se Kristo behũ amane no abam' sa. *Luk 24, 27.

19. Enti monsakra mo adw̃ene na mónnaṅ mohõ, na woapopa mo bone, 2, 38.

20. na eye a, ahõdw̃o nna afi Awurade anim aba, na wasoma nea woayi no asi ho amã mo dedaw no, Iesu Kristo a

21. ese se ogye soro de-kosi bere a wobehye nneema a Onyaṅkõpoṅ nam n'adiyifo kroṅkroṅ ṅhĩnā anom fi tetēte kãe no ṅhĩnā anaṅmu.

22. Na Mose nso kã kyeree agyanom se: *"Odiyifo a ote se me na Awurade mo Nyaṅkõpoṅ bemã no so amã-mo mo nuanom mu: ono na muntie no, senea obekã akyere mo ṅhĩnā. *5 Mos 18, 15. 19.

23. Na ebeba se okãra biara a orentie odiyifo no no, wobesee no afi ne maṅ mu."

24. Na adiyifo ṅhĩnā nso a efi Samuel so nė woṅ a wodi so no, dodo a wokasae, na wokãa nna yi hõ asem.

25. Mone adiyifo no nė apãm a Onyaṅkõpoṅ nė yeṅ agyanom pãme no mma, se osee Abraham se: *"Na wo asefo mu na wobehyira asase so mmusũa ṅhĩnā". *1 Mos 22, 18.

26. *Mo na Onyaṅkõpoṅ nyaṅ n'abofra mãa mo kaṅ somaa no se ómfa odaṅ a obedaṅ mo ṅhĩnā afi mo bone mu ṅhyira mo. *13, 46.

## Tí 4.

Na worekasa akyere omaṅ no no, asofo nė asorefi *safohene nė Sadukifo baa woṅ so, *Luk 22, 4. 52.

2. na eyee woṅ ahĩ se wokyerekyere omaṅ no na wokã awufo mu sore [wo] Iesu hõ, 23, 8.

3. na wode woṅ nsa guu woṅ so de woṅ kosiee se ade ṅkyẽ; nȧ oṅw̃ini anyã adw̃o.

4. Nso woṅ a wotee asem no mu bebĕrē gye dii, na mmarima ano kosii beye se mpemnum. 2, 47.

5. Na ebae se ade kyẽe no, woṅ atitiriw nė mpanyimfo nė kyerewfo behyiae Ierusalem,

6. nė osofopanyiṅ Hana nė Kaiafa nė Iohane nė Aleksandro nė dodo a wofi osofopanyiṅ abusũa mu;

7. na wode woṅ begyinaa mfinimfini bisae se: Tumi beṅ mu anase diṅ beṅ mu na moyee yi? Mat 21, 23.

8. Eno na Petro a Hoṅhom kroṅkroṅ ahye no mã no kã kyeree woṅ se: Omaṅ atitiriw nė Israel mpanyimfo! Mat 10, 19. 20.

9. se nne wopē yeṅ mu oyarefo yi yiyeye hõ se deṅ mu na woamã wadi mũ a:

10. mo ṅhĩnā nė Israel maṅ ṅhĩnā ṅhũ se: Iesu Kristo Nasarēni a moboo no asendua mu a Onyaṅkõpoṅ nyaṅ no fii awufo mu no diṅ mu, eno mu na oyi gyina mo anim a ne hõ asãṅ yi. 3, 6. 13—16.

11. Oyi ne obo a mo abantofo ammu no na abedi tw̃ea ti. Mat 21, 42. Dw̃ 118, 22.

12. Na ṅkwãgye nni obiara mu, nȧ nso diṅ foforo nni soro ase a wode amã wo nnipa mu a ese se wogye yeṅ ṅkwã wo mu. Mat 1, 21.

13. Na wohũu Petro nė Iohane nnam, na wotee se woye nnipa a wonsũaa ṅhõmam na woye mpapafw̃ekwa no, eyee woṅ ṅwoṅwã (na wohũu woṅ se wo-nė Iesu na etrãe);

14. na wofw̃ee onipa a *woasa no yare a o-nė woṅ gyina ho no, wonnyã fw̃ē ṅkã ntia woṅ. *3, 8. 9.

15. Na wohyee woṅ se wómfi guam' ho mfi adi no, wotuu woṅ mu agyina

16. se: Deṅ na yebeye nnipa yi? nȧ seṅkyerene a wonim nam woṅ so yee, ada adi woṅ a wote Ierusalem ṅhĩnā anim, na yentumi nsaṅ; Ioh 11, 47.

17. na nea ebeye na erentĕre omaṅ no mu ṅko so ne se: *atẽetẽe na yebetẽetẽe woṅ se woṅṅkã diṅ yi hõ asem ṅṅkyere onipa biara bio. *5, 28.

18. Na wofree woṅ hyee woṅ se woṅṅkã asem, nso woṅṅkyerekyere Iesu diṅ so korā.

19. Na Petro nè Iohane buae kā kyere̱e̱ wo̱n
se̱: Se̱ ete̱e̱ Nyaṅkõpo̱ṅ anim se̱ *yetie mo
seṅ Nyaṅkõpo̱ṅ a, múmmu nte̱ṅ; *5, 29.
20. nà ye̱ṅ de, yentumi gye se̱ ye̱kā
nea ye̱ahũ na ye̱ate.
21. Na wo̱tĕe̱tĕe̱e̱ wo̱ṅ bio no, wogyaa
wo̱ṅ, na woṅhṹ se̱nea wo̱be̱tw̃ẽ wo̱ṅ asõ
o̱maṅ no nti, efise̱ wo̱ṅ ṅhĩnā hye̱e̱ Onyaṅ-
kõpo̱ṅ anuonyam nea aye̱ no nti;
22. nà onipa a o̱yaresa se̱ṅkyere̱ne yi ye̱e
[wo̱] no so no adi boro mfrihyia aduanaṅ.
23. Na wogyaa wo̱ṅ no, wo̱baa wo̱ṅ
aṅkasa feku mu, na wo̱be̱kāa nea aso̱fo-
mpanyiṅ nè mpanyimfo no kã kyere̱e̱
wo̱ṅ no ṅhĩnā.
24. Na wo̱tee no, wo̱de kõmakoro māa
wo̱ṅ nné so māa Onyaṅkõpo̱ṅ se: Awu-
rade, wone Nyaṅkõpo̱ṅ a woye̱e̱ o̱soro nè
asase nè po nè nea e̱wo̱ mu ṅhĩnā a
25. wode wo abofra Dawid ano *kāe se̱:
"E̱de̱ṅ nti na w̃iase amaṅ ye̱ gyegyēgye na
amaṅamaṅ susu adehunu? *Dw̃ 2, 1. 2.
26. Asase so ahene so̱re gyina, na atitiriw
hyia fākõ hye̱ Awurade nè ne Kristo."
27. Nà wohyiae ampa tiaa wo abofra
kroṅkroṅ Iesu a woasra no no, [wo̱ne]
*Herode nè Pontio Pilato, nè amaṅamaṅ
nè Israel amaṅ, *Luk 23, 12.
28. se̱ wo̱rebe̱ye̱ nea wo nsa nè wo agyina
akā ato ho̱ se̱ énye̱ no ṅhĩnā. 2, 23.
29. Na afei de, Awurade, fw̃e̱ wo̱ṅ atĕe̱-
tĕe̱, na mā wo ṅkoa na wó̱mfa nnam ṅhĩnā
ṅkā wo ase̱m, Ef 6, 19.
30. se̱ wobe̱tĕe̱ wo nsa amā ayaresa,
na wo̱nam wo abofra kroṅkroṅ Iesu diṅ
so aye̱ nse̱ṅkyere̱ne nè aṅwoṅwāde.
31. Na wow̃iee aso̱re no, nea wohyiae
ho̱ wosoe, na Hoṅhom kroṅkroṅ hye̱e̱ wo̱ṅ
ṅhĩnā mā, na wo̱de nnam kāa Onyaṅkõ-
po̱ṅ ase̱m.
32. Na wo̱ṅ a wogye dii no kuw pī no kõ-
ma nè wo̱ṅ kăra ye̱ biakõ, na wo̱ṅ mu biara
nse se̱ ne nne̱e̱ma a o̱wo̱ biara ye̱ naṅkasa
dea, na ne ṅhĩnā ye̱ wo̱ṅ kwasafode. 2, 44.
33. Na tumi ke̱se na asomafo no de
dii Awurade Iesu so̱re hõ adanse, na
*o̱dom ke̱se wo̱ wo̱ṅ ṅhĩnā so. *2, 47.
34. Nanso obiara nni wo̱ṅ mu a ehĩa no:
nà wo̱ṅ a wo̱wo̱ nsase anase̱ adaṅ tonto̱ṅe,
na wo̱de nea wo̱to̱ṅe no tiade bae 2, 45.
35. de beguu asomafo no anaṅ ase:
na wo̱kyekye̱e̱ mu māa obiara se̱nea
ehĩa no.
36. Na Iose a asomafo no too no *Barnaba
(a ne ṅkyere̱ase ne afotu-ba) a o̱ye̱ Lewini
a ofi Kipro maṅ mu no *11, 22. 24.
37. wo̱ asase, na o̱to̱ṅe de ne sika no
bae beguu asomafo no anaṅ ase.

## Ti 5.

Na o̱barima bi a ne diṅ de Anania
nè ne yere Safira ko̱to̱ṅ asase bi,
2. na woyii tiade no bi siee, ne yere
nso nim, na wo̱de o̱fā bi bae de *beguu
asomafo no anaṅ ase. *4, 37.
3. Na Petro se: Anania, e̱de̱ṅ nti na
*Satan ahye̱ wo kõma mā se̱ bedi atoro
kyere̱ Hoṅhom kroṅkroṅ, na woayi asase
no tiade bi asie? *Ioh 13, 2.
4. E̱wo̱ ho̱ no, e̱nyé̱ wo dea? na wo-
to̱ṅe no, enni wo aṅkasa wo nsam? E̱de̱ṅ
na wode ase̱m yi ahye̱ wo kõmam? E̱nyé̱
nnipa na wudii atoro kyere̱e̱ wo̱ṅ, na
e̱ye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ!
5. Na Anania tee nse̱m yi no, o̱fw̃ee
ase wui. Na ehũ ke̱se baa wo̱ṅ a wo̱tee
yinom ṅhĩnā so.
6. Na mmĕrante no so̱re boaboaa nò,
na wo̱de no fii adi kosiee no.
7. Na e̱bae se̱ akyiri yi e̱be̱ye̱ se̱
nno̱ṅfw̃ere abie̱sā na ne yere a onnim
nea aye̱ baa mu.
8. Na Petro buaa no se̱: Kā kyere̱
me, so moto̱ṅ asase no gyee sāara? Na
ose: Yiw, sāara.
9. Na Petro kā kyere̱e̱ no se̱: E̱de̱ṅ
na moadi nokoro se̱ morebe̱so̱ Awurade
hoṅhom afw̃e̱ yi? fw̃e̱, wo̱ṅ a wo̱kosiee
wo kunu no anaṅ tiatia abobo-ano, na
wo̱be̱soa wo afi adi!
10. Na amonom ho̱ ara na o̱fw̃ee n'anaṅ
ase wui: na mmĕrante no baa mu behũu
no se̱ wawu no, wo̱soaa no fii adi kosiee
no ne kunu ṅkye̱ṅ.
11. Na ehũ ke̱se baa asafo mũ no ṅhĩnā
nè wo̱ṅ a wo̱tee yinom ṅhĩnā so.
12. Na e̱nam asomafo no nsa so na
nse̱ṅkyere̱ne nè aṅwoṅwāde pī ye̱e o̱maṅ
no mu; (na wo̱ṅ ṅhĩnā de kõmakoro wo̱
*Salomo abranā so; *3, 11.

13. na wo̱ṅ a aka no mu biara ansi
ne bo se̱ o̱de nehõ bo̱ wo̱ṅ hõ, na o̱maṅ
no buu wo̱ṅ kese;
14. na nnipa a wogye dii no toatoa so
be̱kekã Awurade hõ, mmarima nė mmã
beběrē;) 2,47; 6,7.
15. na e̱mã wo̱de ayarefo fii adi baa
mprama so be̱totoo nnae nė mpa so se̱,
Petro reba a, ne sunsuma ṅkata wo̱ṅ mu
bi so. 19,11.12.
16. Na ṅkũro a atẅa hõ ahyia no mu
nnipa pĩ nso behyiae Ierusalem de ayare-
fo nė wo̱ṅ a ahoṅhom-fĩ haw wo̱ṅ bae,
na wo̱saa wo̱ṅ ṅhĩnā yare.
17. Na *o̱so̱fopanyiṅ nė wo̱ṅ a wo̱kã
no hõ ṅhĩnā a wofi Sadukifo feku mu no
so̱ree, na anibere hye̱e̱ wo̱ṅ mã, *4,1.6.
18. na wo̱tow hye̱e̱ asomafo no so de
wo̱ṅ koguu kwasafo-afiase.
19. Na Awurade *bo̱fo behĩe̱e̱ afiase no
apoṅ anadẅo, na o̱de wo̱ṅ fii adi se: *12,7.
20. Móṅko̱ ṅkogyina aso̱refi ṅkã ṅkwã
yi nse̱m no ṅhĩnā ṅkyere̱ o̱maṅ no.
21. Na wo̱tee no, wo̱ko̱o̱ aso̱refi ahẽ-
madakyẽ ko̱kyere̱kyere̱e̱. Na o̱so̱fopanyiṅ
nė wo̱ṅ a wo̱kã no hõ bae, na wo̱fre̱e̱
baguafo nė Israel mma mpanyimfo ṅhĩnā
boaa ano, na wo̱somae ko̱o̱ afiase ho̱ se̱
wó̱ṅko̱fa wo̱ṅ mměra.
22. Na asomfo no ko̱o̱ ho̱ na wo̱aṅhũ
wo̱ṅ afiase ho̱ no, wo̱saṅ be̱kãe
23. se̱: Afiase no de, yehũi se̱ wo̱ato
mu yiye pe̱, na aẅe̱mfo no gyina akyiri
apoṅ no ano; na yehĩe̱e no, ye̱aṅhũ bi
wo̱ mu.
24. Na o̱so̱fo no nė aso̱refi safohene nė
aso̱fo-mpanyiṅ no tee nse̱m yi no, wo̱ṅ
tirim ye̱e̱ wo̱ṅ kẽsẽrẽnene [wo̱] wo̱ṅ hõ,
se̱ eyi be̱ye̱ de̱ṅ ni?
25. Na obi bae be̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Fẅe̱,
mmarima a mode wo̱ṅ guu afiase no gyina
aso̱refi rekyere̱kyere̱ o̱maṅ no.
26. E̱no na o̱safohene nė asomfo no
fii ho̱ ko̱e ko̱faa wo̱ṅ bae, e̱nyé̱ ahõo̱deṅ
so, na wosuroo o̱maṅ no, na wo̱ansiw
wo̱ṅ abo.
27. Na wo̱de wo̱ṅ bae begyinaa wo̱ṅ gũa
no mu, na o̱so̱fopanyiṅ bisaa wo̱ṅ
28. se̱: *Ye̱ammăra mo ketē se̱ moṅṅkye-
re̱kyere̱ ediṅ yi so ana? na fẅe̱, mode mo
kyere̱ yi ahye̱ Ierusalem mã, na mope̱ se̱
mode †onipa yi mogya ba ye̱ṅ so!
*4,18. †Mat 27,25.
29. Na Petro nė asomafo no buae se̱:
E̱se̱ se̱ yetie Onyaṅkõpo̱ṅ mmom
seṅ nnipa. 4,19. Dan 3,18.
30. Ye̱ṅ agyanom Nyaṅkõpo̱ṅ nyaṅ Iesu
a mose̱ṅ no dua so kum no no; 3,15.
31. o̱no na Onyaṅkõpo̱ṅ *mãa no so
ko̱o̱ ne nifã se̱ o̱safohene nė agyeṅkwã,
se̱ ó̱mmã Israel adẅensakra nė bone fa-
firi. *2,33.
32. Na *ye̱ṅ na ye̱ye̱ n'adansefo nse̱m
yi hõ, nė Hoṅhom kroṅkroṅ nso a Onyaṅ-
kõpo̱ṅ de mã wo̱ṅ a wotie no no.
*Luk 24,48. Ioh 15,26.27.
33. Na wo̱tee no, etẅitẅaa wo̱ṅ, na
wotuu agyina se̱ wo̱bekum wo̱ṅ. 7,54.
34. Na baguafo no mu biakõ a o̱ye̱
Farisini a ne diṅ de *Gamaliel a o̱ye̱
mmărakyere̱fo a o̱maṅ no ṅhĩnā bu no
so̱re hye̱e se̱ wó̱mfa nnipa (asomafo) no
mfi adi kakra, *22,3.
35. na o̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Israel mma-
rima, móṅfẅe̱ mohõ so yiye nnipa yi
hõ, se̱nea mo nė wo̱ṅ rebedi yi.
36. Nà e̱ṅkye̱e na Teuda a o̱ye̱e̱ nehõ
se̱ o̱ye̱ obi so̱ree, na mmarima a wo̱ṅ ano
be̱ye̱ se̱ ahannaṅ de wo̱ṅhõ bo̱o̱ no hõ;
o̱no na wokum no, na wo̱ṅ a wotiee no
ṅhĩnā fẅetee, na wo̱ye̱e̱ kwa.
37. Oyi akyi no na Iuda Galileani so̱ree
o̱kaṅ-nna no mu, na o̱tẅẽe ṅkũrofo be-
bẽrẽ de dii n'akyi; na o̱no nso se̱ee, na
wo̱ṅ a wotiee no ṅhĩnā petẽe.
38. Na afei de mise mo: múnyi mohõ
mfi nnipa yi hõ, na munnyã wo̱ṅ; na
*se̱ ebia agyina yi anase̱ adẅuma yi fi
nnipa mu a, e̱be̱se̱e; *Mat 15,13.
39. na se̱ nso efi Onyaṅkõpo̱ṅ a, muntu-
mi nse̱e no: na moammeye̱ *se̱ mo nė
Onyaṅkõpo̱ṅ po na e̱rekõ. *9,5.
40. Na wotiee no, na wo̱fre̱e̱ asomafo no
bae, na *wo̱fẅee wo̱ṅ hye̱e̱ wo̱ṅ se̱ wo̱ṅṅka-
sa Iesu diṅ so na wogyaa wo̱ṅ. *22,19.
41. E̱nna wo̱de *anigye fii baguafo no
anim ho̱ ko̱e, se̱ wo̱abu wo̱ṅ se̱ wo̱se̱ se̱
ne diṅ nti wo̱ye̱ wo̱ṅ ahohora.
*Mat 5,10—12. 1 Pet 4,13.
42. Na wo̱annyae Iesu Kristo hõ ase̱mpa
kã nė kyere̱kyere̱ aso̱refi nė fie dabiara.

## Ti 6.

Na nna no mu a asũafo no redõsõ
no, huhũhuhũ baa Hellẽnifo no mu tiaa
Hebrifo no, se wobu wọn ani gu wọn
akunafo so *dã ọsom [a. s. ọfw̃e a wọ-
fw̃e wọn no] mu. *4, 35.
2. Na dumieṅ no free asũafoku no bae,
na wose: Enso ani se yebegyaw Onyaṅkõ-
pọn asem akosom apon so.
3. Enti, anuanom, mómpe mo mu mma-
rima asoṅ a wọwọ *diṅ pa a Hoṅhom kroṅ-
kroṅ nė nyansa aye wọn mã, na yẹ́mfa
wọn nsi adw̃uma yi so; *1 Tim 3, 7. 8.
4. na yeṅ de, yebekura asore nė asem
no som mu.
5. Na asem no soo nnipaku no ṅhĩnã
ani; na wọpaw Stefano, ọbarima a gyidi
nė Hoṅhom kroṅkroṅ aye no mã, nė
*Filipo nė Prokoro nė Nikanor nė Timon
nė Parmena nė Nikolao, Iudafo-hõ-kãfo
Antiokiani; *8, 5.
6. wọn na wọde wọn gyinaa asomafo
no anim, na *wọsoree de wọn nsa guu
wọn so. *1, 24; 13, 3; 14, 23.
7. Na Onyaṅkõpọn *asem no doe, na
asũafo no dọ yee pĩ Ierusalem, na asọfo
nso kuw pĩ yee wọn asõ mmerew mãa
gyidi. *19, 20.
8. Na Stefano a gyidi nė tumi aye
no mã no ye aṅwoṅwãde nė nseṅkyerene
akese ọmaṅ no mu.
9. Na ebinom a wofi hyiadaṅ a wọfre no
Libertinifo nė Kirẽnefo nė Aleksandriafo
nė wọn a wofii Kilikia nė Asia de no mu
soree, na wọ-nė Stefano gyee ṅkyinnye,
10. na wọantumi annyina nyansa nė
hoṅhom a ọde kasa no ano. Luk 21, 15.
11. Eno na wọde nnipa bi sii wọn
anaṅmu a wose: Yeate se ọkãa abususem
tiaa Mose nė Nyaṅkõpọn. Mat 26, 60—66.
12. Na wọhwanyaṅ ọmaṅ no nė mpa-
nyimfo nė kyerewfo no mu, na wọbaa no
so bekyeree no tw̃ẽe no kọọ gua mu.
13. Na wọde adansekrumfo begyinaa họ
a wose: Onipa yi nnyae abususem a ọkã
*tia kroṅkroṅbea họ nė mmãra no kã.
*Ier 26, 11.
14. Nà yeate se osee se: Iesu Nasarẽni
yi besee ha, na wasakra amánne a Mose
de amã yeṅ no.
15. Na wọn a wọte guam' họ no ṅhĩnã
fw̃ee no diṅṅ, na wohũu n'anim te se
ọbọfo anim.

## Ti 7.

Na ọsọfopanyiṅ no se: So eyinom te
sẽ ana?
2. Na ose: Mmarima, anuanom nė agya-
nom, mónye asõ! Anuonyam Nyaṅkõpọṅ
yii nehõ kyeree yeṅ agya Abraham a ọwọ
Mesopotamia ansã na ọrebetrã Haran no,
1 Mos 11, 31; 15, 7.
3. na ọkã kyeree no se: "Fi wo asase
so nė wo abusũa mu, na bẽra asase a
mekyere wo so." 1 Mos 12, 1.
4. Eno na ofii Kaldeafo asase so be-
trãa Haran; na n'agya wu akyi no ọmã
ofii họ betrãa asase yi a mote so nne
yi so. 1 Mos 11, 32; 12, 5.
5. Na wammã no agyapade wọ mu, enyé
ọnammọṅ po; na ọhyee no bọ se ọde bemã
no nė n'asefo a wodi n'akyi se: wómfa
nye wọn de; nanso onnyã nnyãa ọba e.
1 Mos 13, 15.
6. Na senea Onyaṅkõpọṅ kãe ne se:
"N'asefo beye ahọho ananafo asase so, na
wọde wọn aye ṅkoa na wọaye wọn bone
mfrihyia ahannaṅ; 1 Mos 15, 13. 14; 2 Mos 12, 40.
7. na ọmaṅ a wọbesom wọn se ṅkoa
no na (Onyaṅkõpọṅ kãe se) mebu wọn
nteṅ, na eno akyi no wọafi họ abesom
me ha."
8. Na *ọmãa no tw̃etiatw̃a apãm; na
ọde sã woo Isak, na ne nnaawotw̃e so no
otw̃aa no tw̃etia, na Isak woo Iakob, na
Iakob woo agyanom mpanyiṅ dumieṅ no.
*1 Mos 17, 10.
9. Na agyanom mpanyiṅ no de nitaṅ
tọn Iosef kọọ Misraim. Na Onyaṅkõpọṅ
dii n'akyi, 1 Mos 37, 28; 39, 1. 2. 21.
10. na oyii no fii n'amanehunu ṅhĩnã
mu, na ọmãa no dom nė nyansa Misraim
hene Farao anim, na ọde no sii Misraim
nė ne fi ṅhĩnã so amrado. 1 Mos 41, 38—45.
11. Na ọkọm baa Misraim nė Kanaan
asase ṅhĩnã so, nė ahõhia kese, na yeṅ
agyanom nnyã nnuaṅ.
12. Na Iakob tee se aduaṅ wọ Misraim
no, ọsomaa yeṅ agyanom kaṅ; 1 Mos 42, 1.
13. na nea eto so abieṅ no Iosef yii
nehõ kyeree ne nuanom, na Farao nso
behũu Iosef abusũa no. 1 Mos 45, 3. 16.

14. Na Iosef soma kohyiaa n'agya Iakob nė n'abusũa ṅhĩnã a wosi akăra aduo̱soṅanum no bae. 1 Mos 45, 9—11.

15. Na Iakob ko̱o̱ Misraim, na o̱no nė ye̱ṅ agyanom wui, 1 Mos 46, 1; 49, 33.

16. na wo̱de wo̱ṅ baa Sekem be̱totoo o̱da a Abraham de sika to̱e Sekem [n'agya] Hemor mma ṅkye̱ṅ no mu. 1 Mos 23, 16. 17; 50, 13. Ios 24, 32.

17. Na bo̱ a Onyaṅkõpo̱ṅ kãa hõ ntam kyere̱e̱ Abraham no bere redu no, o̱maṅ no sõe, na wo̱ye̱e̱ bebĕrē Misraim, 2 Mos 1, 7.

18. kosii se̱ o̱hene foforo a onnim Iosef so̱ree.

19. O̱no ara na o̱de anitew hye̱e̱ ye̱ṅ abusũa so, na o̱ye̱e̱ ye̱ṅ agyanom bone, na o̱mã wo̱totow wo̱ṅ mma ṅkokoā gui na wo̱annyã ṅkwã. 2 Mos 1, 22.

20. E̱bere no ara mu na wo̱woo Mose, na ne hõ ye̱ fe̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anim, na wo̱ye̱ṅ no asram abie̱sã n'agya ofi. 2 Mos 2, 2. Heb 11, 23.

21. Na wo̱tow no kyenee no, Farao babea ko̱faa no, na o̱ye̱ṅ no de no ye̱e̱ ne ba. 2 Mos 2, 10.

22. Na wo̱kyere̱e̱ Mose Misrifo nyansa ṅhĩnã, na o̱ye̱ deṅ nse̱m nė nneye̱e̱ mu.

23. Na onyã dii mfrihyia aduanaṅ no, e̱baa ne kõmam se̱ o̱be̱ko̱ ako̱fŵe̱ ne nuanom Israel mma no. 2 Mos 2, 11.

24. Na ohũu obi a wo̱reye̱ no bone no, ogyee ne ti, na odii nea wo̱rehye̱ no so no ŵere kum Misrini no.

25. Na osusui se̱ ne nuanom behũ se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ nam ne nsa so remã wo̱ṅ ṅkwãgye; na wo̱aṅhũ.

26. Na ade kyẽe no, o̱be̱too wo̱ṅ se̱ wo̱rekõ; na o̱rekã wo̱ṅ abom' se: Mmarima, moye̱ nuanom; e̱de̱ṅ nti na moye̱ mohõ bone?

27. Na nea o̱ye̱e̱ ne yo̱ṅkõ bone no sum no se: "Hena na o̱de wo sii ye̱ṅ so panyiṅ nė temmufo?

28. wope̱ se̱ wukum me, se̱nea wukum Misrini no nne̱ra no?"

29. Na ase̱m yi nti Mose gũaṅe, na o̱ko̱ye̱e̱ o̱ho̱ho Midian asase so, na o̱woo mmabaniṅ bãnu ho̱. 2 Mos 2, 15; 18, 3. 4.

30. Na mfrihyia aduanaṅ dui no, Awurade bo̱fo yii nehõ kyere̱e̱ no Sinai bepo̱ hõ sareso wo̱ wura bi gyaframa mu. 2 Mos 3, 2. 5 Mos 33, 16.

31. Na Mose hũi no, ani-so-ade no ye̱e̱ no ṅwoṅwã; na otŵiw beṅe se̱ o̱ko̱fŵe̱ no, Awurade nné baa n'asõm se:

32. "Mene wo agyanom Nyaṅkõpo̱ṅ, Abraham Nyaṅkõpo̱ṅ nė Isak Nyaṅkõpo̱ṅ nė Iakob Nyaṅkõpo̱ṅ." Na Mose hõ popoe, na wansi ne bo aṅko̱fŵe̱. 2 Mos 3, 6.

33. Na Awurade see no se̱: "Yi wo anaṅ mpaboa; nȧ nea wugyina ha yi ye̱ asase kroṅkroṅ.

34. Ohũ na mahũ me maṅ a e̱wo̱ Misraim no haw, na mate wo̱ṅ pene, na masĩãṅ se̱ mebeyi wo̱ṅ; na afei bĕra na ménsoma wo, na ko̱ Misraim."

35. Mose yi ara a *wo̱paa no se: "Hena na o̱de wo sii panyiṅ nė temmufo" no, o̱no ara na Onyaṅkõpo̱ṅ nam bo̱fo a oyii nehõ kyere̱e̱ no wo̱ wura no mu no nsa so somaa no se̱ o̱panyiṅ nė gyefo. *2 Mos 2, 14.

36. O̱no ara na o̱de wo̱ṅ fii adi ye̱e̱ aṅwoṅwãde nė nse̱ṅkyere̱ne Misraim asase so nė po-ko̱kō mu nė sareso mfrihyia aduanaṅ. 2 Mos 7, 10; 14, 21.

37. Oyi ne Mose a o̱kã kyere̱e̱ Israel mma se̱: "Odiyifo na Awurade mo Nyaṅkõpo̱ṅ be̱mã no so mo nuanom mu se̱ me amã mo; o̱no na muntie no!" 5 Mos 18, 15.

38. Oyi ne nea o̱wo̱ asafo no mu sareso, gyina o̱bo̱fo a o̱-nė no kasa Sinai bepo̱ so no nė ye̱ṅ agyanom ntam, na onyãa ṅkwã nse̱m se̱ ómfa mmã ye̱ṅ. 2 Mos 19, 3.

39. Na ye̱ṅ agyanom nso mpe̱ se̱ wotie no, na wosum no, na wo̱de wo̱ṅ kõma saṅ ko̱o̱ Misraim

40. see Aaron se̱: "Ye̱ anyame a wo̱bedi ye̱ṅ anim mã ye̱ṅ; nȧ Mose a o̱de ye̱ṅ fii Misraim bae yi de, yennim nea aye̱ no." 2 Mos 32, 1

41. Na wo̱ye̱e̱ nantŵiba nna no mu, na wo̱bo̱o̱ afo̱re mãa ohoni no, na wo̱ṅ bo to̱o̱ wo̱ṅ yam wo̱ṅ nsa ano adŵuma hõ.

42. Na Onyaṅkõpo̱ṅ daṅe, na o̱de wo̱ṅ mãe se̱ wónsom soro asafo, se̱nea *wo̱akyere̱w adiyifo ṅhõma mu no se̱: "Israel fifo, so mode mmoa nė nnuaṅ abo̱ afo̱re amã me mfrihyia aduanaṅ sareso? *Am 5, 25—27.

43. Mmom mofaa Molok ntamadaṅ nė
mo nyame Remfan nsoroma, ahoni a mo-
yee se mobesom woṅ; na mesoa mo mako
Babilon akyi nohõã."
44. Adanse ntamadaṅ no wo yeṅ agya-
nom ntam sareso, senea nea okasa kyeree
Mose no hyee se ónye senea ade a ohũi
no te: 2 Mos 25, 40.
45. eno nso na yeṅ agyanom, se woṅ nsa
kãe no, wofaa amaṅamaṅ a Onyaṅkõpoṅ
pam woṅ fii yeṅ agyanom anim no de
woṅ yee woṅ de no, wo-nė Iosua de baa
mu, de-besii Dawid nna so. Ios 3, 14; 18, 1.
46. Ono na onyãa Onyaṅkõpoṅ anim
dom, na osĕree se obenyã ofi amã Iakob
Nyaṅkõpoṅ. 2 Sam 7, 2. Dw 132, 5.
47. Na Salomo sii daṅ mãa no. 1 Ah 6, 1.
48. Nanso nea owo sorosoro no nté nea
wode nsa ayeye mu, senea *odiyifo no
kã se: * Ies 66, 1. 2.
49. Awurade se: "Osoro ye m'aheṅnua,
na asase ye m'anaṅ ntiaso; odaṅ beṅ na
mobesi amã me? anase ehẽ ne me homebea?
50. enyé me nsa na eyee eyinom ṅhĩnã a?"
51. Mo a *mo koṅ aseṅ na moye
kõma nė asõ mu †mõmõnõtõ, dã mo nė
Hoṅhom kroṅkroṅ di akãmekãme, senea
mo agyanom yee no, se nso moye ne no.
*2 Mos 32, 10. †3 Mos 26, 41.
52. Adiyifo no mu hena na mo agya-
nom antã no? na wokum woṅ a wokãa
otrĕnẽni no bá kaṅ no, ono na afei mo-
aye no so kwaṅkyerefo nė n'awudifo,
2 Kron 36, 16. Mat 23, 31.
53. mo a munyãa mmăra no, abofo adw̃u-
ma so, na moanni so.
2 Mos 20. Gal 3, 19. Heb 2, 2.
54. Na wotee yinom no, etw̃itw̃aa woṅ
kõmam, na wotw̃eree woṅ sẽ guu no so.
5, 33.
55. Na ono de, Hoṅhom kroṅkroṅ aye
no mã, na ofw̃ee osoro diṅṅ hũu Onyaṅkõ-
poṅ anuonyam nė Iesu se ogyina Onyaṅkõ-
poṅ nifã,
56. na ose: Fw̃e, mihũ soro se abue, na
*onipa ba no gyina Onyaṅkõpoṅ nifã!
* Luk 22, 69.
57. Na wode nné kese tĕeem, na wo-
sisiw woṅ asõ, na wode kõmakoro tutuu
mmirika kotow hyee no so,
58. na wosunsum no fii kũro no mu
kosiw no abo. Na adansefo no de woṅ-
ntama guguu abĕrante bi a wofre no Saulo
anaṅ ase; 22, 20.
59. na woresiw Stefano abo no, ofree se:
*Awurade Iesu, gye me hoṅhom!
* Dw 31, 6. Luk 23, 46.
60. Na okoto ne naṅ anim de nné kese
tĕeem se: *Awurade, mfa bone yi
nto woṅ so! Na okãa eyi no, odae.
* Luk 23, 34.

## Ti 8.

Na Saulo *nso, ne kum no so n'ani.
Na da no ara otã kese baa asafo a ewo
Ierusalem no so, na woṅ ṅhĩnã †petẽe
koo Iudea nė Samaria asase so, gye aso-
mafo no ṅkõ. * 7, 58. † 11, 19.
2. Nso nnipa adeferefo siee Stefano,
na wosũu no pĩ. Mat 14, 12.
3. Na Saulo de, ohaw asafo no hyeṅhyeṅ
afi mu kotw̃ẽe mmarima nė mmã mãa
wode woṅ koguu afiase. 9, 1; 22, 4.
4. Enna woṅ a wopetẽe no kyiṅkyinii
kokãa asempa no.
5. Na *Filipo koo Samaria kũro bi mu
kokãa Kristo hõ asem kyeree woṅ. * 6, 5.
6. Na ṅkũrofo akuaku no de kõma-
koro yee asõ mãa nsem a Filipo kãe no,
na wotee na wohũu nseṅkyerene a oyee no.
7. Na ahoṅhom-fĩ a ewo nnipa bebĕrẽ
mu de nné kese tĕeem fii adi, na dw̃okofo
nė mmubuafo pĩ hõ sãṅe. Mark 16, 17.
8. Na anigye kese baa kũro no mu.
Ioh 4, 40—42.
9. Na obarima bi a ode Simon wo
kũro no mu a kaṅ no odi asumansem na oye
nehõ se obi a oye kese mã Samaria maṅ
no hõ dw̃iri woṅ;
10. ono na woṅ ṅhĩnã fi ṅketewa so
kosi akese so tie no se: Oyi ne Onyaṅkõ-
poṅ ahõodeṅ kese no.
11. Na wotiee no, efise ode akomfosem
no mãa woṅ hõ dw̃iri woṅ akye.
12. Na wogyee Filipo a okã Onyaṅkõ-
poṅ ahenni nė Iesu Kristo diṅ hõ asempa
no dii no, mmarima nė mmã mã *woboo
woṅ asu. * Mat 28, 19.
13. Na Simon aṅkasa nso gye dii, na
woboo no asu no, ode nehõ bataa Filipo
hõ; na ohũu nseṅkyerene nė ahõodenne
akese a eyee no, ne hõ dw̃iri no.
14. Na asomafo a wowo Ierusalem no

tee se Samaria agye Onyaṅkōpoṅ asem
no, wosomaa Petro nė Iohane koo woṅ
ṅkyeṅ.
15. Na wobae no, woboo mpae māa
woṅ se wónnyā Hoṅhom kroṅkroṅ.
16. Nȧ onnyā mmaa woṅ mu biara so
e, na asu ṅkō na woabo woṅ ako Awu-
rade Iesu diṅ mu.
17. Eno na wode woṅ nsa guu woṅ so,
na wonyāa Hoṅhom kroṅkroṅ.
18. Na Simon hūi se enam asomafo no
nsa a wode gu so no so na wode Hoṅhom
kroṅkroṅ remā no, ode sika bĕree woṅ se:
19. Mómmā-me tumi yi nso bi, na obiara
a mede me nsa megu no so no, wanyā
Hoṅhom kroṅkroṅ.
20. Na Petro kā kyeree no se: Wo sika
nė wo ṅhīnā ṅkosee, efise woasusu se
wode sika na enyā Onyaṅkōpoṅ akyede.
21. Wunni asem yi mu kyefā anase
apegyade, nȧ wo kōma ntēe Onyaṅkōpoṅ
anim.
22. Enti sakra wo adw̃ene fi wo bone
yi hō, na sĕre Onyaṅkōpoṅ se ebia wode
wo kōmam adw̃ene no befiri wo.
23. Nȧ mahū wo se wowo boṅw̃oma
ṅweneṅwene nė amumoye hama mu.
24. Na Simon buae se: Mónsĕre Awu-
rade mmā me, na nea moakā yi mu biara
amma me so!
25. Na woṅ de, wodii adanse na wokāa
Awurade asem no no, wosaṅ koo Ieru-
salem, na wokāa asempa no [wo] Sama-
riafo ṅkūro bebĕrē mu.
26. Na Awurade bofo kasa kyeree Fi-
lipo se: Sore na ko nifā [wo] okwaṅ a
esīāṅ fi Ierusalem ko Gasa no a eye
akwamfō no so.
27. Na osore koe. Na fw̃e, obarima
Aetiopiani bi a oye Aetiopiafo hemmā
Kandake piani tumfo a ofw̃e ne sika
ṅhīnā so ni, waba Ierusalem abesore,
28. na oresaṅ ako, na ote ne teaseenam
mu rekaṅ odiyifo Iesaia [ṅhōma].
29. Na Hoṅhom no see Filipo se: Tw̃iw
beṅ na fa wohō kobo teaseenam yi hō!
30. Na Filipo de mmirika koo ne ṅkyeṅ,
na otee se orekaṅ odiyifo Iesaia [ṅhōma],
na ose: So wote nea wokaṅ yi ase ana?
31. Na ose: Ebeye deṅ na metumi, gye
se obi kyere me? na osĕree Filipo se
omforo mmetrā ne ṅkyeṅ.
32. Nso kyerew no asem a orekaṅ no ni:
*"Wode no koe kokum no se oguanteṅ;
na se oguamma to ne yifo anim mumu no,
se nso ommue n'ano ne no. *Ies 53, 7.8.
33. N'ahōbĕrease mu woyii n'atemmu,
na n'abusūa no, hena na obekā? se wo-
yii ne ṅkwā fii asase so."
34. Na opiani no buaa Filipo se: Mesĕre
wo, hena hō asem na odiyifo no kā yi?
naṅkasa ne hō ana obi hō?
35. Na Filipo buee n'ano na ofii kyerew-
asem no ara so kāa no Iesu hō asempa no.
36. Na woreko woṅ kwaṅ no so no,
woduu asu bi so, na opiani no se: Fw̃e,
nsu ni; edeṅ na esiw-me asubo hō kwaṅ?
37. Na Filipo se: Se wode wo kōma
ṅhīnā gye di a, ewo hō kwaṅ sa. Na
obuae se: Migye midi se *Iesu Kristo ne
Nyaṅkōpoṅ ba. *Mark 16, 16. Mat 16, 16.
38. Na ohyee mā teaseenam no gyinae,
na woṅ bānu sīāṅ koo nsu no mu, Filipo
nė opiani no, na oboo no asu.
39. Na wofi nsu no mu reba no, Awurade
Hoṅhom* fw̃im Filipo, na opiani no aṅhū
no bio; nȧ ode anigye koo ne kwaṅ.
*1 Ah 18, 12.
40. Na Filipo de, okofii Asoto; na ore-
tw̃am no, okāa asempa no ṅkūro no
ṅhīnā mu de-kosii se oduu *Kaesarēa.
*21, 8.9.

## Ti 9.

(ṅ. 1—22; 22, 3—16; 26, 9—18.)

Na Saulo a oda so home atēetēe nė
kum home *gu Awurade asūafo so no
koo osofopanyiṅ ṅkyeṅ *8, 3.
2. kosĕree ne ṅkyeṅ ṅhōma se ode reko
Damasko ako hyia-adaṅ mu, na se ohū
binom [wo] sā okwaṅ no mu a, mmarima
o, mmā o, ode-woṅ hama-mu aba Ierusalem.
3. Na onam nam no, ebae se obeṅ
Damasko, na mpofirim na haṅṅ a efi soro
behyereṅ tw̃aa ne hō hyiae; 1 Kor 15, 8.
4. na ofw̃ee fam, na ote nné a ese
no se: Saul, Saul, edeṅ na wotā me?
5. Enna ose: Eye wo hena, awura?
Na Awurade se: Eye me Iesu a wotā
no no. *Eye deṅ mā wo se wobetow
okāfo-poma ano dade anaṅkoti. *5, 39.
6. Na ode ahōpopo nė ahōdw̃iri se:

Awurade, edeṅ na wope se ménye? Na
Awurade se no se: Sore ko kũro no mu,
na wobekã wo nea ese se woye.
7. Na mmarima a wo-nė no nam no
atoto mumu gyinagyina ho, wote nné no
de, nanso woaṅhũ obiara.
8. Na Saulo sore fii fam, na n'ani tetee
no, waṅhũ obiara; na wokurakura ne
nsa de no koo Damasko.
9. Na nnansã na oṅhũ ade, nso on-
nidi na onnõm.
10. Na osũani bi wo Damasko a ne
diṅ de Anania; na Awurade kã kyeree
no ani-so-ade-hũ mu se: Anania! Na ose:
Fw̆e, mini, Awurade!
11. Na Awurade kã kyeree no se: Sore
ko bŏroṅ a wofre no tẽ no so, na kobisa
obi a wofre no Saulo a ofi *Tarso no akyi
kwaṅ, Iuda fi: nà fw̆e, orebo mpae; *21,39.
12. na wahũ obarima bi a ode Anania
ani-so-ade-hũ mu se oreba ne ṅkyeṅ na
ode ne nsa ato no so se óṅhũ ade.
13. Na Anania buae se: Awurade, mate
obarima yi hõ asem nnipa bebĕrē anom
se ode bone pī aye wo-ahõtefo [wo]
Ierusalem;
14. na eha yi nso wanyã tumi afi asofo-
mpanyiṅ no nsam se okyere woṅ a wobo
*wo diṅ ṅhĩnā. *1 Kor 1,2.
15. Enna Awurade kã kyeree no se:
Ko ara, na oyi ne ade a mayi no a obe-
soa me diṅ ako *amaṅamaṅ nė †ahene
nė Israel mma anim.
*Rom 1,5. † Asmf 25,13; 27,24.
16. Nà me na mekyere no amane pī a
me diṅ nti ese se obehũ. ṅ 23.29. 2 Kor 11,23—28.
17. Na Anania koe kohyeṅ daṅ no mu,
na ode ne nsa koguu no so se: Onua Saul!
Awurade Iesu a oyii nehõ kyeree wo
okwaṅ a woreba no mu no na asoma me
se: hũ ade, na Hoṅhom kroṅkroṅ ṅhye
wo mã!
18. Na ntem ara na biribi a ete se aboṅ
fii n'ani so guu fam na amonom ho ara
ohũ ade, na osore mãa woboo no asu.
19. Na odidii no, ne hõ yee no deṅ.
Na odii asũafo a wowo Damasko no
ṅkyeṅ nna bi;
20. na ntem ara na okãa Iesu hõ asem
hyia-adaṅ mu se one Nyaṅkõpoṅ ba.
21. Na woṅ a wotee ṅhĩnā hõ dw̆iri
woṅ, na wose: Enye oyi ne *nea oseee
woṅ a wobo diṅ yi [wo] Ierusalem, na eyi
nti obaa ha se obefa-woṅ hama mu akomã
asofo-mpanyiṅ no ana? *1.14; 8,1; 26,10.
22. Na Saulo ahõodeṅ mu yee deṅ, na
omãa Iudafo a wote Damasko no hõ yeraw
woṅ, na odii adanse kyeree se oyi ne
Kristo no. 18,28.
23. Na nna bebĕrē dui no, Iudafo no
pãm ne tiri so se wobekum no.
24. Na woṅ agyina no, Saulo tee. Na
wow̆eṅ kũro no apoṅ ano aw̆ia nė ana-
dw̆o se wobekum no.
25. Na asũafo no faa no anadw̆o de no
too kyereṅkye mu faa ofasu mu tw̆ẽtw̆ẽe
no too fam. 2 Kor 11,32.33.
26. Na Saulo duu Ierusalem no, ofw̆e-
fw̆ee se ode nehõ kobo asũafo no hõ; na
woṅ ṅhĩnā suro no, wonnyé nni se oye
osũani. Gal 1,17—19.
27. Na Barnaba faa no de no koo aso-
mafo no ṅkyeṅ, na okãa woṅ senea ohũu
Awurade okwaṅ mu nė se okasa kyeree
no, nė senea ode nnam kãa Iesu hõ asem
Damasko. ṅ 20.
28. Na o-nė woṅ dii ahyemfiri [wo] Ieru-
salem, na ode nnam kãa Awurade Iesu
diṅ hõ asem.
29. Na okasa kyeree Hellēnifo no, na
o-nė woṅ gyee akyinnye; na wofw̆efw̆ee
se wokum no.
30. Na anuanom no tee no, wode no
sĩãṅ koo Kaesarea, na wosomaa no fi ho
koo *Tarso. *11,25; Gal 1,21.
31. Enna asafo horo no nyãa asom-
dw̆oe Iudea nė Galilea nė Samaria ṅhĩnā,
na wonyiṅ koo so nam Awurade suro
mu, na wonam Hoṅhom kroṅkroṅ afotu
so doe.
32. Na ebae se Petro kyiṅkyinii woṅ
ṅhĩnā so no, obaa ahõtefo a wote Lidda
no nso ṅkyeṅ.
33. Na obehũu onipa bi a ne diṅ de
Aenea ho a wadi mfrihyia awotw̆e ne
kete so a oyare dw̆oko.
34. Na Petro see no se: Aenea! Iesu,
Kristo no, sa wo yare: sore na wo aṅ-
kasa sew wo kete! Na osoree ntem ara.
35. Na woṅ a wote Lidda nė Saron

ṅhĩnā hũu no, na wodaṅ baa Awurade
ṅkyeṅ.
36. Nso osũani bā bi wo Iopa a ne
diṅ de Tabita a ne ṅkyerease ne Dorka
[odabo]: obā yi na ṅṅw̃uma pa nė mmo-
borohunu-ade a oyee no aye no mã.
37. Na ebae se nna no mu no oyaree
na owui; na woguaree no de no kotoo
abansoro-daṅ mu.
38. Na Lidda beṅ Iopa nti, asũafo no
tee se Petro wo ho no, wosomaa nnipa
bānu koo ne ṅkyeṅ kosĕree no se onn-
tw̃entw̃eṅ ne naṅ ase na ommĕra woṅ
ṅkyeṅ.
39. Na Petro soree nė woṅ koe. Na
oduu ho no, wode no koo abansoro-daṅ
no mu, na akunafo no ṅhĩnā begyinaa
no hõ resũ, na wode ntade nė ntama a
Dorka nė woṅ wo ho na oyee no rekyere.
40. Na Petro pam woṅ ṅhĩnā fii adi no,
okotow ne naṅ anim soree, na odaṅ n'ani
kyeree amũ no, na ose: Tabita, *sore!
Na otew n'ani, na ohũu Petro no, osore
trãa ase. *Mark 5,41.
41. Na ode ne nsa mãa no de mãa no
so; na ofree *ahõtefo nė akunafo no de
no anikãṅ gyina ho. *ṅ 32.
42. Na wotee no Iopa ṅhĩnā, na nnipa
bebĕrē gyee Awurade dii.
43. Na ebae se otrãa Iopa kyee kakra
Simon, ṅhõmahyefo bi, ṅkyeṅ. 10,6.

## Ti 10.

Na obarima bi wo Kaesarēa a ne diṅ
de Kornēlio, oye asafo a wofre no Italia
de no mu *ha-mu-panyiṅ, *Mat 8,5.
2. oye odeferefo na osuro Nyaṅkõpoṅ,
o-nė ne fifo ṅhĩnā, na oye mmoborohunu-
ade bebĕrē mã ṅkũrofo no, na osĕre
Onyaṅkõpoṅ dā.
3. Ohũu n'ani-so-ade pefē beye se aw̃ia-
bere doṅ a eto so akroṅ, se Onyaṅkõpoṅ
bofo baa ne ṅkyeṅ na ose no se: Kornelio!
4. Na ofw̃ee no diṅṅ na osuro; na ose:
Eye deṅ, awura? Na osee no se: Wo
mpaebo nė wo mmoborohunu-ade no aba
osoro abeye ṅkae Onyaṅkõpoṅ anim.
5. Na afei soma nnipa ko Iopa kohyia
Simon a wofre no Petro;
6. ote Simon *ṅhõmahyefo bi a ne
daṅ si mpoano ṅkyeṅ; ono na obekã wo
nea ese se woye. *9,43.
7. Na obofo a okasa kyeree no no koe
no, ofree ne fie-nnipa bānu nė srāni ode-
ferefo bi a ofi woṅ a wosom no dā no mu,
8. na okãa ne ṅhĩnā kyeree woṅ no,
osomaa woṅ koo Iopa.
9. Na ade kyēe na wonam kwaṅ so
rebeṅ kũro no no, Petro koo abaṅ atifĩ
koboo mpae, ebeye se doṅ a eto so asĩa.
10. Na okom de no sê, na ope se ode biribi
kã n'ano; na woresiesie no, ade too no so,
11. na ohũu osoro se abue, na ade bi
resĩãṅ aba no so te se ṅw̃era kese a woa-
kyekye no ahiṅanaṅ, na woregyā mu
ato fam; 11,5—17.
12. emu na asase so ntoteboa nė a-
ṅwraṅṅwrammoa nė woṅ a wow̃ea nė w̃im
ntakraboa ṅhĩnā bi wo;
13. na ené bi baa ne ṅkyeṅ se: Petro,
sore, kum di!
14. Na Petro se: Dabida, Awurade,
efise minnii biribi a abu so anase ehõ
ntew da. Hes 4,14. 3 Mos 11.
15. Na ené no saṅ baa ne ṅkyeṅ nea
eto so abieṅ se: Nea Onyaṅkõpoṅ atew
hõ no, mfre no se abu so! Mat 15,11.
16. Na eyi yee mpeṅ abiesã, na wofaa
ade no koo osoro bio.
17. Na Petro regye ne mu akyinnye
se n'ani-so-ade a ohũi no ne deṅ no, na
fw̃e, nnipa a Kornelio somaa woṅ no abisa
Simon fi kwaṅ gyinagyina abobo-ano
18. refre na wobisae se Simon a wofre
no Petro no te ha ana?
19. Na Petro redw̃eṅ ani-so-ade no hõ
no, Hoṅhom see no se: Fw̃e, nnipa bāsã
fw̃efw̃e wo;
20. na sore si fam, na wo nė woṅ ṅko,
nnye akyinnye bi, na me na mesomaa woṅ.
21. Na Petro sĩãṅ koo nnipa a Kornelio
somaa woṅ baa ne ṅkyeṅ no ṅkyeṅ se:
Fw̃e, mene nea mofw̃efw̃e no no; eye
deṅ nti na mobae?
22. Na wokãe se: Asrāfo-ha-mu-panyiṅ
Kornelio, onipa trēnē a osuro Onyaṅkõpoṅ
na owo diṅ pa Iudafo maṅ ṅhĩnā mu,
ono na obofo kroṅkroṅ yi kyeree no se
ommehyia-wo mmĕra ne fi, na ontie wo-
anom nsem.

23. Enna ofree won baa odan mu yee won hoho. Na ade kyẽe no, Petro nè won fi koe, na anuanom a wowo Iopa no mu bi nè no koe.

24. Na ade kyẽe no, woduu Kaesarea; na Kornelio retw̃en won afrefre n'abusũafo nè ne nnamfo a woben no aboa ano.

25. Na Petro reba mu no, Kornelio kohyiaa no fw̃ee ne nan ase soree no.

26. Na Petro mãa no so se: Sore, na me nso meye onipa. 14,15. Adiy 19,10.

27. Na o-nè no redi ñkommo no, okoo mu, na okohũu nnipa bebẽrẽ a woahyia ho.

28. Na okã kyeree won se: Mo ara munim senea Iudani nni hõ kwan se ode nehõ bo onanani hõ anase oko ne ñkyen; na me de, Onyañkõpon akyere me se memmfre onipa bi se omfrá anase ne hõ ntew.

29. Enti nso, mosoma behyiaa me no, manyi ano na maba yi. Afei mibisa asenkõ a enti mobehyiaa me.

30. Na Kornelio se: Nnannan ni a midii mmuada de-besii don yi mu, na don a eto so akron no merebo mpae me fi; na fw̃e, obarima bi begyinaa m'anim hye atade fitã,

31. na ose: Kornelio, woate wo-mpaebo na woakae wo-mmoborohunu-ade no Onyañkõpon anim.

32. Na enti soma ko Iopa kohyia Simon a wofre no Petro; ote Simon ñhõmahyefo fi mpoano; ono na, oba a, obekã-wo asem.

33. Na enti ntem ara mesoma baa wo ñkyen; na wo nso, woaye yiye se woaba. Na enti afei yen ñhĩnã ahyia Onyañkõpon anim se yerebetie nea Onyañkõpon ahye wo ñhĩnã.

34. Na Petro buee n'ano kãe se: Nokware so na mahũ se Onyañkõpon ñfw̃é onipa anim, 1 Sam 16,7. Rom 2,11.

35. na mmom oman biara mu nea osuro no na oye adetrẽnẽ no, ope no agye no: Ioh 10,16.

36. se asem a osoma bẽree Israel mma mã wokã asomdw̃oe a enam Iesu Kristo so hõ asempa no [te no]; *one nnipa ñhĩnã wura. *Mat 28,18.

37. Mo ara munim asem a eyee Iudea ñhĩnã a efii ase Galilea, asubo a Iohane kãe no akyi, Mat 4,12—17.

38. Iesu a ofi Nasaret: senea Onyañkõpon de Honhom kronkron nè tumi *sraa no, na okyinii yee yiye, na osaa won a obonsam hyee won so no ayare, efise Onyañkõpon kã no hõ. *Ies 61,1. Mat 3,16.

39. Na yene nneema a oyee Iudafo asase so nè Ierusalem ñhĩnã hõ adansefo; ono nso na wosen no dua so kum no.

40. Ono na Onyañkõpon nyan no da a eto so abiesã; na omã oyii nehõ pefẽ kyeree, 1 Kor 15,4—7.

41. enyé oman no ñhĩnã, na *adansefo a Onyañkõpon ayi won ato ho dedaw no, ene yen a ne sore a osore fii awufo mu no akyi no ye-nè no didii na yenõme; *Ioh 15,27.

42. na ohyee yen se yénkã ñkyere oman no, na yenni adanse se one ateasefo nè awufo *temmufo a Onyañkõpon ayi no asi ho. *17,31. Rom 14,10.

43. Ono na *adiyifo ñhĩnã di no adanse se: obiara a ogye no di no nam ne din so benyã bone fafiri. *Ies 53,5.6. Ier 31,34. Hes 34,16. Dan 9,24.

44. Na Petro da so rekã nsem yi no, Honhom kronkron beguu won a wote asem no ñhĩnã so.

45. Na gyidifo a wofi tw̃etiatw̃a mu a wo-nè Petro bae no hõ dw̃iri won se woafw̃ie Honhom kronkron akyede no agu amanaman nso so;

46. nà wote se wokasa *tekrema [foforo] na woyi Nyañkõpon aye kese. Eno na Petro buae se: *2,4. Mark 16,17.

47. So obi betumi asiw nsu hõ kwan se wommmo yinom a woanyã Honhom kronkron se yen ara yi asu?

48. Na ohyee se wómmo won asu Awurade din mu. Eno na *wosẽree no se óntrã won ñkyen nnansã bi. *Ioh 4,40.

## Ti 11.

Na asomafo nè anuanom a wowo Iudea no tee se amanaman no nso agye Nyañkõpon asem.

2. Na Petro baa Ierusalem no, won a *wofi tw̃etiatw̃a mu no nè no kasakasae *10,45.

3. se: Woako nnipa a wonye tw̃etiafo mu, na wo nè won akodidi. Gal 2,12.

4. Na Petro fii ase kãa-wo̱ṅ ne ṅhĩnã
mmiakõ mmiakõ se:
5. Mewo̱ Iopa kũro mu merebo̱ mpae,
na ade to̱o̱ me so, na mihũu m'ani-so-ade,
ade bi a e̱resĩãṅ te se̱ ṅw̃era ke̱se a wo̱a-
kyekye no ahiṅanaṅ na wogyã mu fi soro,
na e̱baa me ṅkye̱ṅ; 10, 9—48.
6. na megyeṅ m'ani mefw̃e̱e̱ mu no,
mihũu asase so nto̱teboa nė aṅwraṅwram-
moa nė wo̱ṅ a wo̱w̃ea nė w̃im ntakraboa
wo̱ mu.
7. Na metee se̱ nné bi se me se̱: Petro,
so̱re kum di!
8. Na mise: Dabida, Awurade, se̱ biri-
biara a abu so na e̱hõ ntew ṅko̱o̱ m'anom da.
9. Na e̱né no buaa me fii soro ne
mpe̱ṅ abieṅ so se̱: Nea Onyaṅkõpo̱ṅ atew
hõ no, mmu no se̱ abu so.
10. Eyi ye̱e̱ mpe̱ṅ abie̱sã, na wo̱tw̃ẽ-
tw̃ẽe ne ṅhĩnã ko̱o̱ o̱soro bio.
11. Na fw̃e̱, amonom ho̱ ara na nnipa
bãsã gyina ofi a mewo̱ mu no ano, wo̱so-
maa wo̱ṅ fii Kaesarea baa me ṅkye̱ṅ.
12. Na hoṅhom no see me se̱: me nė
wo̱ṅ ṅko̱, na minnnye fw̃ẽ hõ akyinnye.
Nso anuanom bãsĩa yi nė me ko̱e, na
ye̱ko̱o̱ o̱barima no fi.
13. Na o̱kã kyere̱e̱ ye̱ṅ se̱nea ohũu
o̱bo̱fo ne fi se̱ ogyina ho̱ na osee no
se̱: Soma nnipa ko̱ Iopa kohyia Simon
a wo̱fre̱ no Petro;
14. o̱no na o̱be̱kã nse̱m a wo nė wo fi
ṅhĩnã nam so benyã ṅkwãgye akyere̱ wo.
15. Na merefi ase makasa no, Hoṅhom
kroṅkroṅ beguu wo̱ṅ so, se̱ e̱beguu ye̱ṅ
so mfiase no.
16. Na mekaee Awurade ase̱m no a
o̱kãe se̱: Iohane de nsu na e̱bo̱o̱ asu;
na mo de, wo̱be̱bo̱ mo asu Hoṅhom
kroṅkroṅ mu. 1, 5.
17. Enti se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ mãa-wo̱ṅ akye̱de
koro no ara se̱ ye̱ṅ nso a yegyee Awu-
rade Iesu Kristo dii no a, hena ne me
na metumi masiw Nyaṅkõpo̱ṅ kwaṅ?
18. Na wo̱tee nse̱m yi no, womũaa wo̱ṅ
ano, na woyii Nyaṅkõpo̱ṅ aye̱ se: E̱n'de
na Onyaṅkõpo̱ṅ amã amaṅamaṅ no nso
adw̃ensakra ko̱ ṅkwã mu.
19. Afei wo̱ṅ a o̱haw a e̱so̱ree Stéfano
so no nti *wo̱petẽe no kyinii koduu Foi-
nĩke nė Kipro nė Antiokia, na wo̱aṅkã
ase̱m no aṅkyere̱ obiara se̱ Iudafo ṅkõ.
*8, 1—4.
20. Na wo̱ṅ mu binom ye̱ Kiprofo nė
Kirẽnefo, wo̱ṅ na wo̱baa Antiokia no,
wo̱kasa kyere̱e̱ Hellafo kãa Awurade Iesu
hõ ase̱mpa no.
21. Na Awurade nsa kã wo̱ṅ hõ, na
nnipa pĩ gye dii na wo̱daṅ baa Awurade
ṅkye̱ṅ. 2, 47.
22. Na wo̱ṅ hõ ase̱m yi baa asafo a
e̱wo̱ Ierusalem no asõm, na wo̱somaa
*Barnaba se̱ ó̱ṅkokyini ṅkodu Antiokia.
*4, 36.
23. O̱no na o̱bae na o̱behũu Nyaṅkõpo̱ṅ
dom no, n'ani gyee, na otuu wo̱ṅ ṅhĩnã fo
se̱ wómfa abodam mmata Awurade hõ. 13, 43.
24. Na o̱ye̱ onipa pa, na *Hoṅhom kroṅ-
kroṅ nė gyidi aye̱ no mã. Na †wo̱de ṅkũrofo
bebẽrẽ be̱kãa Awurade hõ. *6, 5. †5, 14.
25. Na Barnaba fii ho̱ ko̱o̱ Tarso ko̱-
fw̃efw̃e̱e̱ *Saulo; na óhũu no no, o̱de no
baa †Antiokia. *9, 30. †Gal 2, 11.
26. Na e̱bae se̱, afrihyia mũ wohyia
asafo no mu, na wo̱kyere̱kyere̱ ṅkũrofo
bebẽrẽ, na wo̱too asũafo no diṅ Kristofo
[wo̱] Antiokia kaṅ.
27. Na nna no mu no *adiyifo fii Ie-
rusalem baa Antiokia. *13, 1; 15, 32.
28. Na wo̱ṅ mu biakõ a ne diṅ de *Agabo
so̱ree nam Hoṅhom so kyere̱e̱ se̱ o̱ko̱m
ke̱se rebe̱ba asase ṅhĩnã so; e̱no nso na
e̱bae Kaesare Klaudio bere so. *21, 10.
29. Na asũafo no, se̱nea wo̱ṅ mu biara
betumi no, *wo̱bo̱o̱ wo̱ṅ tirim se̱ wo̱ṅ
ṅhĩnã mmiakõ mmiakõ de biribi be̱mãnã
anuanom a wo̱te Iudea no na wo̱de asom
afw̃e̱ wo̱ṅ; *Gal 2, 10.
30. e̱no na wo̱ye̱e, na *wo̱nam Barnaba
nė Saulo nsa so mã wo̱de ko̱mãa mpa-
nyimfo no. *12, 25.

## Tĩ 12.

Na e̱bere no mu no o̱hene Herode *tẽe̱e̱
ne nsa se̱ o̱ye̱ asafo no mu binom bone. *4, 3.
2. Na o̱de ṅkrante kum Iakobo, Iohane
ne nua.
3. Na ohũi se̱ e̱so̱ Iudafo ani nti, o̱toaa
so ko̱faa Petro nso (nanso e̱ye̱ apiti-nna);
4. na o̱kyeree no no, o̱de no ko̱too
afiase, na o̱de no hye̱e̱ asrãfo anaṅ ahoro

anaṅ nsa se wóṅw̃eṅ no, na ope se tw̃am afãhye no akyi no oyi-no kokyere omaṅ no.
5. Afei wode Petro kosiee afiase ho de; nanso asafo no toa so bo Onyaṅkõpoṅ mpae mã no.
6. Na Herode rebeyi no ako no, anadw̃o no ara Petro da asrãfo bãnu ntam, wode ṅkonsoṅkonsoṅ abieṅ agu no, na aw̃emfo a wogyinagyina opoṅ ano resra afiase no.
7. Na fw̃e, Awurade bofo begyinaa ne ṅkyeṅ, na odaṅ mu ho hãraṅe; na oboo Petro ṅkyeṅmu nyaṅ no se: Sore ntem! Na ne ṅkonsoṅkonsoṅ no fi ne nsa gui. 5, 19.
8. Na obofo no ká kyeree no se: Bo wohõ so na kyekye wo mpaboa! Na oyee sã. Na ose no se: Fura wo ntama na bedi m'akyi!
9. Na ofii adi dii n'akyi; na onnim se, nea obofo no yee no ye nokware, na osusui se ohũ n'ani-so-ade.
10. Na wotw̃aa aw̃emfo a wodi kaṅ nė woṅ a woto so abieṅ mu no, woduu dade poṅ a ede-ko kũro no mu no hõ, na eno ara aṅkasa bue mãa woṅ, na wofii adi tw̃aa bõroṅ biakõ so, na ntem ara na obofo no gyaw no.
11. Na Petro ani baa nehõ so no, okãe se: Afei na mahũ ampa se Awurade asoma ne bofo, na wabeyi me afi Herode nsam nė nea Iudafo maṅ retw̃eṅ ṅhĩnã mu.
12. Na osusu hõ no, obaa *Iohane a wofre no Marko nso ne nã Maria ofi; eho na nnipa bebẽrẽ aboaboa woṅhõ ano rebo mpae. *15, 37.
13. Na Petro rebo abobo-ano poṅ akyi no, abãwa bi a ne diṅ de Rode bae betiei;
14. na otee Petro nné no, anigye nti wammue abobow no, na otutuu mmirika kokãe se Petro gyina abobow no akyi.
15. Na wokã kyeree no se: woabo dam! Na oko so ara kã se ete sa. Na wosee se: Eye *ne bofo. *Luk 24, 37.
16. Na Petro da so bo poṅ no akyi ara; na wobuee no, wohũu no, na woṅ hõ dw̃iri woṅ.
17. Na ode ne nsa nyamaa woṅ se: wómmũà woṅ ano, na okãa woṅ senea Awurade yii no fii afiase ho no. Na ose: Móṅkokã nsem yi ṅkyere Iakobo nė anuanom no. Na ofii ho koo bãbi.
18. Na ade kyẽe no, enyé ohawa na ebaa asrãfo no mu se deṅ ara na aye Petro. 5, 21. 22.
19. Na Herode fw̃efw̃ee no na waṅhũ no no, opẽe asrãfo no mu, na ohyee se wómfa woṅ ṅko. Na osĩãṅ fii Iudea koo Kaesarẽa kotrãa ho.
20. Na Herode afa Tirofo nė Sidonfo abufu; na wode adw̃eṅkoro baa ne ṅkyeṅ, na wobefaa ohene piani Blasto adamfo no, wobesẽree omaṅṅw̃oe, efise *woṅ asase nyã nnuaṅ ohene de so.
*1 Ah 5, 25. Hes 27, 17.
21. Na da bi a ohyee dui no, Herode hyee n'ahentade, na otrãa asenni-agua so, na okãa asem kyeree woṅ.
22. Na omaṅku no huroe se: Onyame nné ni, na enyé onipa de! Hes 28, 2.
23. Na amonom ho ara na Awurade bofo beboo no, se *wamfa anuonyam ammã Onyaṅkõpoṅ ntia; na mmoã dii no, na ogyãa mu. *Dan 5, 20.
24. Na Onyaṅkõpoṅ asem no koo so na ase teree. 6, 7. Ies 55, 11.
25. Na Barnaba nė Saulo *w̃iee woṅ som no, wosaṅ fii Ierusalem, na wofaa Iohane a wofre no †Marko nso kãa woṅ hõ bi.
*11, 29. †ṅ. 12; 15, 37.

## Tí 13.

Nso asafo a ewo Antiokia no, *adiyifo nė kyerekyerefo bi wo mu, wone Barnaba nė Simeon a wofre no Niger, nė Lukio Kirẽneni, nė Manahen a woyeṅ no nė omansiṅ-hene Herode, nė Saulo. *11, 27.
2. Na woresom Awurade na woredi mmuada no, Hoṅhom kroṅkroṅ kãe se: Múnyi Barnaba nė Saulo mmã me ṅko adw̃uma a *enti mafre woṅ no mu. *9, 15.
3. Eno na wodii *mmuada na woboo mpae na wode †woṅ nsa guu woṅ so no, wogyaa woṅ kwaṅ. *14, 23. †6, 6.
4. Na afei Hoṅhom kroṅkroṅ somaa woṅ sã no, wosiim koo Seleukia, na wofii ho nam hyeṅ mu koo Kipro.
5. Na woduu Salami no, wokãa Onyaṅkõpoṅ asem Iudafo hyia-adaṅ mu; na wowo *Iohane nso se osomfo. *12, 12. 25.

6. Na wotẅaam supo̱ no mu koduu
Pafo no, wohũu osumanni atro-diyifo
Iudani bi a ne diṅ de Baryesu
7. a o̱kã amrado Sergio Paulo a o̱ye̱
o̱banimdefo hõ. O̱no na o̱fre̱e̱ Barnaba nė
Saulo, na o̱pe̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ase̱m atie.
8. Na Elima osumanni no (nȧ se̱nea ne
diṅ ṅkyere̱ase te ara neṅ) sii wo̱ṅ kwaṅ,
na o̱fẅefẅe̱e se̱ o̱daṅ amrado no fi gyidi
hõ. 2 Tim 3,8.
9. Na Saulo a wo̱fre̱ no Paulo nso a
Hoṅhom kroṅkroṅ ahye̱ no mã fẅe̱e no diṅṅ
10. se: Wo a nnãdã nė mmusu ṅhĩnã
aye̱ wo mã, o̱bonsam ba, trẽnẽ ṅhĩnã
o̱tamfo, worennyae Awurade kwaṅ a e̱tẽe̱
no kontoṅ ana?
11. Na afei, fẅe̱, Awurade nsa da wo
so, na wo ani befura, na woreṅhũ oẅia,
gye da bi. Na amonom ho̱ ara kusu-
kũkũ nė sũm beduruu no so, na o̱nam
kyini fẅefẅe̱e akwaṅkyere̱fo.
12. E̱no na amrado hũu nea aye̱ no, ogye
dii, na Awurade kyere̱ no ye̱ no ahõ-
dẅiri.
13. Na Paulo-nom tu fii Pafo no, wo̱-
baa Pérgē [wo̱] Pamfilia; na Iohane tẅẽe
nehõ fii wo̱ṅ ṅkye̱ṅ *saṅ ko̱o̱ Ierusalem.
*15,38.
14. Na wo̱ṅ de, wofii Pergē no, wo-
tẅaam baa Antiokia [wo̱] Pisidia, na
wo̱ko̱o̱ hyiadaṅ mu homeda ko̱trãa ase.
15. Na woẅiee *mmãra nė adiyifo no
keṅkaṅ no, hyiadaṅ mu mpanyimfo soma
baa wo̱ṅ ṅkye̱ṅ se: Mmarima nė anuanom,
se̱ mowo̱ afotuse̱m bi a mobe̱kã akyere̱
o̱maṅ no a, móṅkã! *15,21.
16. Na Paulo so̱re gyinae, na o̱de ne
nsa nyamae se: Israel mmarima nė mo
a musuro Nyaṅkõpo̱ṅ, muntie!
17. Israel maṅ yi Nyaṅkõpo̱ṅ paw ye̱ṅ
agyanom, na o̱maṅ no te Misraim asase
so se̱ aho̱ho no, *o̱mãa wo̱ṅ so, na †o̱de
nsa a wamã so yii wo̱ṅ fii ho̱;
*Ies 1,2. †2 Mos 12,37.41; 14,8.
18. na e̱be̱ye̱ se̱ mfrihyia aduanaṅ na
okura wo̱ṅ mu ye̱ṅ-wo̱ṅ sareso;
2 Mos 16,35. 4 Mos 14,34. 5 Mos 1,31.
19. na o̱se̱ee amaṅ *asoṅ Kanaan asase
so no, o̱de ntonto †kye̱e wo̱ṅ-asase no
mãa wo̱ṅ. *5 Mos 7,1. †Ios 14,2.
20. Na e̱no akyi no be̱ye̱ se̱ mfrihyia
ahannaṅ-aduonum no, o̱mãa-wo̱ṅ *atem-
mufo besii †odiyifo Samuel so.
*Atem 2,16. †1 Sam 3,20.
21. Na efi no so no wobisaa o̱hene;
na Onyaṅkõpo̱ṅ de Saul, Kis ba a ofi
Benyamin abusũaku mu mãa-wo̱ṅ mfri-
hyia aduanaṅ. 1 Sam 8,5; 10,21.24.
22. Na otuu no no, o̱mãa Dawid so sii
hene mãa wo̱ṅ, o̱no nso na odii no adanse
se̱: "Mahũ Dawid, Iesai ba, o̱barima a me
kõma pe̱ no, o̱no na o̱be̱ye̱ nea mepe̱ ṅhĩnã."
1 Sam 16,12.13; 13,14.
23. Oyi asefo mu na Onyaṅkõpo̱ṅ dii
ne *ṅhye̱ase so yii Iesu ye̱e̱ no Israel
agyeṅkwã; *2 Sam 7,12. Ies 11,1.
24. nso Iohane kãa adẅensakra asubo̱
kyere̱e̱ Israel maṅ mũ ṅhĩnã ansã na
o̱bae. Luk 3,3.
25. Na Iohane reye̱ aẅie ne dẅumadi
no, o̱kãe se̱: "Mususu se̱ mene hena?
E̱nyé mene no; na fẅe̱, obi di m'akyi
reba a mense̱ se̱ mesãṅ ne naṅ ase mpaboa."
Ioh 1,20.27. Luk 3,16. Mark 1,7.
26. Mmarima nė anuanom, Abraham
asefo nė mo mu nnipa a musuro Nyaṅ-
kõpo̱ṅ no, mo na wo̱asoma ṅkwãgye ase̱m
yi abẽre̱ mo. ṅ 46.
27. Na wo̱ṅ a wo̱te Ierusalem nė wo̱ṅ
mpanyimfo, efise̱ *wonnim no nė adiyifo
nné a wo̱kaṅ homeda ṅhĩnã no nti, wobuu
no fo̱ de mãa [nse̱m no] baa mu, *Ioh 16,3
28. na wo̱aṅhũ akunne biara de, nanso
*wo̱sẽre̱e̱ Pilato se̱ wóṅkum no. *Mat 27,22.23.
29. Na woẅiee nea wo̱akyere̱w no hõ
ṅhĩnã no, woyii no fii dua no hõ de no
ko̱too da mu. Mat 27,59.60.
30. Na Onyaṅkõpo̱ṅ nyaṅ no fii awufo mu,
3,15.
31. na oyii nehõ nna bebẽrẽ kyere̱e̱ wo̱ṅ
a wo̱-nė no fi Galilea baa Ierusalem no,
wo̱ṅ ara ne n'adansefo mã o̱maṅ no. 1,3.
32. Na ye̱ṅ de, ye̱kã-mo bo̱ a wo̱hye̱e̱
agyanom no hõ ase̱mpa, se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ
amã abam' korã amã ye̱ṅ a ye̱ye̱ wo̱ṅ
mma, na wanyaṅ Iesu, ṅ 23.
33. se̱nea wo̱akyere̱w *dẅom a e̱to so abieṅ
no mu se̱: "Wone me ba, e̱ne̱ na mawo wo."
*Dẅ 2,7.
34. Na se̱ onyaṅ no fii awufo mu na
o̱rensaṅ ṅko̱ põro̱w mu bio no, o̱kãa no
sẽ se: *Me̱mã mo Dawid adonne a esi
ho̱ pintiṅṅ no."
*Ies 55,3.

35. Enti nso o̱kãe *dw̃om foforo mu se̱: "Woremmã wo kroṅkroṅni no ṅhũ pŏro̱w." *Dw̃ 16, 10.

36. Nȧ Dawid de, o̱some naṅkasa ne bere so se̱nea Onyaṅkõpo̱ṅ pe̱ w̃iee no, o̱dae, na wo̱de no ko̱too n'agyanom ṅkye̱ṅ, na ohũu pŏro̱w; 2, 29.

37. na nea Onyaṅkõpo̱ṅ nyaṅ no no aṅhũ pŏro̱w.

38. Enti, mmarima nė anuanom, muṅhũ se̱ e̱nam oyi so na wo̱kã bone *fafiri kyere̱ mo; *10, 43.

39. na nne̱e̱ma ṅhĩnā a *muntumi nni hõ bem Mose mmăra mu no, oyi mu na obiara a †ogye di no di hõ bem. *4 Mos 15, 30. †Rom 10, 4.

40. Enti móṅfw̃e̱ yiye, na ade a wo̱akã no *adiyifo mu no amma mo so se̱: *Hab 1, 5.

41. "Móṅfw̃e̱, mo fe̱wdifo, na é̱nye̱ mo ṅwoṅwã na monyera: efise̱ meye̱ adw̃uma bi [wo̱] mo nna mu, adw̃uma a, se̱ obi kã kyere̱ mo a, morennye nni."

42. Na wofii adi fii hyiadaṅ mu ho̱ no, wo̱sĕre̱e̱ se̱ homeda foforo wó̱mme̱kã nse̱m no ṅkyere̱ wo̱ṅ bio.

43. Na wo̱ṅ a wo̱ahyiam' no pāpaem no, Iudafo nė Iudafo-hõ-kãfo adefe̱refo no mu bebĕrē dii Paulo nė Barnaba akyi, na wo̱kasa kyere̱e̱ wo̱ṅ tuu wo̱ṅ fo se̱ *wó̱ntrã Onyaṅkõpo̱ṅ dom no mu. *11, 23.

44. Na homeda foforo no dui no, e̱kaa kũmā na kũro mũ no behyiae se̱ wo̱betie Nyaṅkõpo̱ṅ ase̱m.

45. Na Iudafo no hũu ṅkũrofo akuaku no, anibere hye̱e̱ wo̱ṅ mã, na wo̱kasakasa tia nea Paulo rekã no gye no akyinnye na wo̱kã abususe̱m. ṅ. 50; 14, 2.

46. Na Paulo nė Barnaba de nnam kãe se̱: Ehĩa se̱ aṅkã wo̱kã Onyaṅkõpo̱ṅ ase̱m no kyere̱ mo *kaṅ; na se̱ musum kyene na †mubu mohõ se̱ monsé̱ dā ṅkwã no yi, fw̃e̱, ye̱daṅ ko̱ amaṅamaṅ no ṅkye̱ṅ. *3, 26. Mat 10, 6. †Luk 7, 30.

47. Na sāara na Awurade ahye̱ ye̱ṅ se̱: *"Mede wo masi ho̱ se̱ amaṅamaṅ kanea, na woaye̱ ṅkwāgye akodu asase ano." *Ies 49, 6.

48. Na amaṅamaṅ no tee no, wo̱ṅ ani gyee, na wo̱hye̱e̱ Awurade ase̱m no anuonyam: na *dodo a wo̱ayi wo̱ṅ amã dā ṅkwã no gye dii. *Rom 8, 29.

49. Na Awurade ase̱m no tere̱e asase no ṅhĩnā so.

50. Na Iudafo no tuu mmā adefe̱refo a wo̱wo̱ diṅ nė kũro no mu atitiriw asõ, na wo̱mãa o̱tā baa Paulo nė Barnaba so, na wo̱pam wo̱ṅ fii wo̱ṅ ahye so.

51. E̱nna *wo̱pŏropŏro wo̱ṅ naṅ ase tutuw guu wo̱ṅ so, na wo̱baa Ikonion. *18, 6. Mat 10, 14.

52. Na asũafo no de, anigye nė Hoṅhom kroṅkroṅ hye̱e̱ wo̱ṅ mã.

## Ti 14.

Na e̱bae se̱ Ikónion nso wo̱ṅ bānu no ko̱o̱ Iudafo hyiadaṅ mu, na wo̱ko̱kãa ase̱m mã Iudafo nė Hellafo nnipaku pĩ gye dii.

2. Na Iudafo asõo̱deṅfo no tuu amaṅamaṅ no asõ daṅ wo̱ṅ kăra bone anuanom no so. 13, 45.

3. Afei wo̱trãa ho̱ kye̱e, na wogyina Awurade so kã ase̱m nnam so; na o̱no nso odii ne dom ase̱m no hõ adanse, na o̱nam wo̱ṅ nsa so mã wo̱ye̱e̱ *nse̱ṅkyere̱ne nė aṅwoṅwāde. *19, 11. Heb 2, 4.

4. Na kũro no mu nnipaku mu paee, na o̱fã wo̱ Iudafo no afã, na o̱fã nso wo̱ asomafo no afã.

5. Na abosonsomfo no nė Iudafo nė wo̱ṅ mpanyimfo no bo̱o̱ kirididi bae se̱ wo̱bedi wo̱ṅ so abranse̱m na wo̱asiw-wo̱ṅ abo no: ṅ. 19. 2 Tim 3, 11.

6. wohũi, na wogŭaṅ ko̱o̱ Likaonia ṅkũro Listra nė Derbe nė asase a e̱deda hõ no so;

7. na wo̱trãa ho̱ kã ase̱mpa no. 11, 19. 20.

8. Na o̱barima bi wo̱ Listra a ontumi nnyina ne naṅ so, na o̱te ho̱, o̱ye̱ obubuafo fi ne nã yam, na o̱nnantee da. 3, 2.

9. Oyi tee se̱ Paulo rekasa, na o̱no fw̃e̱e̱ no diṅṅ, na ohũi se̱ o̱wo̱ *gyidi se̱ o̱bedi mũ no, *Mat 9, 28.

10. o̱de nné ke̱se kãe se̱: So̱re gyina wo naṅ no so kyerebeṅṅ! Na ohuruhurui, na o̱nantee.

11. Na ṅkũrofo akuaku no hũu nea Paulo aye̱ no, wo̱mãa wo̱ṅ-nné so kãe Likaonia kasa mu se̱: *Anyame ayeye̱ wo̱ṅhõ se̱ nnipa asĩãnsĩãṅ aba ye̱ṅ ṅkye̱ṅ! *28, 6.

12. Na wo̱fre̱e̱ Barnaba Dio, nė Paulo Herme, se̱ o̱ne nea o̱kã ase̱m.

13. Na Dio a owo kũro no anim no sofo de anantw̆inini nė ṅfw̆ireṅ a woakyekye baa kũro no abobo-ano pe se o-nė ṅkũrofo akuaku no de bebo afore.

14. Na asomafo Barnaba nė Paulo tee no, wosunsũanee woṅ ntama mu tutuu mmirika koo ṅkũrofoku no mu tẽeem se:

15. Mmarima, edeṅ na moye eyinom? *Yeṅ nso yeye mo seso nnipa ara se mo, na yekã asempa kyere mo, se mónnaṅ mfi ahuhude yi hõ ṅko Onyaṅkõpoṅ a ote ase ṅkyeṅ; ono na oyee osoro nė asase nė po nė nea ewo mu ṅhīnā; *10, 26.

16. ono na tetebere a atw̆am no mu no omãa amaṅamaṅ ṅhīnā kwaṅ se wómfa woṅ aṅkasa akwaṅ so; 17, 30.

17. nanso wannyae ne hõ adansedi, ye yiye mã yeṅ nsu fi soro nė bere a aduaṅ ba, de aduaṅ nė abotoyam hye yeṅ kõma mã. Dw̆ 147, 8. Ier 5, 24.

18. Na nea wokãe no, woamfá anyé ampa a, aṅkã ṅkũrofo akuaku no annyae woṅ afore no bo.

19. Na Iudafo bi fi Antiokia nė Ikonion baa ho; na wobetuu ṅkũrofo akuaku no asõ, na *wosiw Paulo abo no, wotw̆ẽe no fii kũro no mu susui se wawu. *2 Kor 11, 25. 2 Tim 3, 11.

20. Na asũafo no betw̆aa no hõ hyiae no, osore koo kũro no mu. Na ade kyẽe no, o-nė Barnaba fii ho koo Derbe.

21. Na wokãa asempa kyeree kũro no na wodaṅ nnipa beběrē asũafo no, wosaṅ koo Listra nė Ikonion nė Antiokia

22. hyehye asũafo no akǎra deṅ, tutu woṅ fo se wóntrã gyidi mu, nė se nso etw̆a yeṅ se yenam amanehunu pī mu ko Onyaṅkõpoṅ ahenni mu. 11, 23. 1 Tes 3, 3.

23. Na wosisii mpanyimfo mãa woṅ, asafo ṅhīnā mu, na wode mmuada boo mpae no, wode woṅ hyee Awurade a woagye no adi no nsa. 13, 3.

24. Na wotw̆aam Pisidia no, wobaa Pamfilia;

25. na wokãa asem no [wo] Perge no, wobeduu Atalia.

26. Na efi ho na wonam nsuani baa Antiokia, nea wode woṅ hyee Onyaṅkõpoṅ dom mu koo adw̆uma a woakow̆ie no mu no. 13, 1. 2.

27. Na wobae na wofree asafo no boaa ano no, wokãa nea Onyaṅkõpoṅ de woṅ akoye ṅhīnā nė se wabue *gyidi poṅ amã amaṅamaṅ no. *1 Kor 16, 9.

28. Na wo-nė asũafo no trãa bo kyee.

## Ti 15.

Na ebinom fii Iudea bae bekyerekyeree anuanom no se: Se woantw̆a-mo tw̆etia senea Mose amanne no te no a, muntumi nnyã ṅkwã. Gal 5, 2.

2. Na afei akasakasa nė akyinnyegye a enyé ketewa bi baa Paulo nė Barnaba e-nė woṅ ntam no, wohyee se *Paulo nė Barnaba nė woṅ mu binom nso ṅko asomafo nė mpanyimfo no ṅkyeṅ Ierusalem, asem no nti. *11, 30. Gal 2, 1.

3. Na asafo no gyaa woṅ kwaṅ no, wokotw̆aam Foinīke nė Samaria kã amaṅamaṅ no ahõdaṅ, na womãa anuanom no ṅhīnā ani gyee kese.

4. Na woduu Ierusalem no, asafo no nė asomafo nė mpanyimfo no gyee woṅ, na wokãa nea Onyaṅkõpoṅ de woṅ aye ṅhīnā kyeree woṅ. 14, 27.

5. Na ebinom a wofi Farisifo feku mu a woagye adi no soree, na wose: Ese se wotw̆a woṅ tw̆etia na wohye woṅ se wónni Mose mmǎra so.

6. Na asomafo nė mpanyimfo no behyiae se wobefw̆e asem yi.

7. Na wogyee hõ akyinnye pī no, Petro soree kã kyeree woṅ se: Mmarima nė anuanom, mo ara munim se Onyaṅkõpoṅ paw yeṅ mu dabidabi se amaṅamaṅ no mfa m'anom ntie asempa no na wónnye nni. 10, 44; 11, 15.

8. Na Onyaṅkõpoṅ a onim kõmam dii woṅ adanse mãa-woṅ Hoṅhom kroṅkroṅ senea omãa yeṅ nso no,

9. na wammã *ansono ye-nė woṅ, na onam gyidi so tew woṅ kõmam. *10, 34.

10. Na enti afei, edeṅ na moso Onyaṅkõpoṅ fw̆e, se mode koṅdua a yeṅ agyanom nė yeṅ antumi ansoa to asũafo koṅ so? Gal 3, 10; 5, 1.

11. Na Awurade Iesu Kristo dom so mmom na yegye di se wonam begye yeṅ ṅkwã, se woṅ de nso. Gal 2, 16. Ef. 2, 4—10.

12. Na nnipaku no ṅhīnā mũaa woṅ ano, na wotiee Barnaba nė Paulo a worekã

nsenkyerene nė aṅwoṅwāde a Onyaṅkōpoṅ
nam woṅ so aye amaṅamaṅ no mu.
13. Na womūaa woṅ ano no, *Iakobo
buae se: Mmarima nė anuanom, múntie
me! *21,18. Gal 2,9.
14. Simeon kāe senea Onyaṅkōpoṅ abe-
fw̃e kaṅ se orebeyi omaṅ afi amaṅamaṅ
no mu amā ne diṅ. ṅ. 7—9.
15. Na eyi so na adiyifo asem si, senea
*woakyerew se: *Am 9,11.12.
16. "Eyinom akyi no mesaṅ na mabesi Da-
wid ntamadaṅ a afw̃e ase no bio, na masi
nea woadw̃iri no bio, na mamā so bio:
17. na nnipa a aka no nė amaṅamaṅ
ṅhīnā a wobebo me diṅ [wo] woṅ so no
afw̃efw̃e Awurade akyi kwaṅ, — Awurade
a oye yinom [ṅhīnā] na okā."
18. Onyaṅkōpoṅ nim n'adw̃uma ṅhīnā
fi w̃iase mfiase.
19. Enti m'asem a mewo mekā ne se:
woṅṅhaw woṅ a wofi amaṅamaṅ no mu
adaṅ aba Onyaṅkōpoṅ ṅkyeṅ no;
20. na wóṅkyerew ṅkomā woṅ se: wónyi
woṅhō mfi abosom akyidi nė aguamāmmo
nė mmoa a woaṅfw̃ie woṅ mogya na wo-
wui nė *mogya mu. *1 Mos 9,4. 3 Mos 3,17.
21. Nȧ efi tete no na Mose wo woṅ a wo-
kā n'asem ṅkūro ṅhīnā mu, na wokeṅkaṅ
no hyia-adaṅ mu dā homeda. 13,15.
22. Eno na esoo asomafo nė mpanyimfo
nė asafo mū no ani se wopaw woṅ mu
nnipa a wobesoma woṅ akā Paulo nė
Barnaba hō ako Antiokia, wone Iuda a
wofre no Barsaba nso, nė Sila, anuanom
no mu nnipa atitiriw,
23. na wokyerew [ṅhōma] hyee woṅ nsa
sē se: "Asomafo nė mpanyimfo nė anuanom
no kyia anuanom a wofi amaṅamaṅ mu
[wo] Antiokia nė Siria nė Kilikia no.
24. Esīane se yetee se ebinom fi yeṅ mu
koe de nsem abetane mo ani abetw̃iw mo
kăra kā se wóntw̃a mo tw̃etia na múnni
mmăra no so, nso yeaṅhye woṅ sā nti: ṅ.1.
25. yede nokoro hyiae no, eyee yeṅ se
eye se yémpaw nnipa a yebesoma woṅ
akā yeṅ adofo Barnaba nė Paulo,
26. nnipa a yeṅ Awurade Iesu Kristo diṅ
nti wode woṅ kăra māe, hō aba mo ṅkyeṅ.
27. Na enti yeasoma Iuda nė Sila a
wode ano nso bekā nsem no ara.
28. Nȧ eyee Hoṅhom kroṅkroṅ nė yeṅ
se eye se wommfa adesoa bi nnto mo so,
gye nea ehīa yi ara:
29. se múnyi mohō mfi nām a woakum
amā abosom nė mogya nė mmoa a wo-
aṅfw̃ie woṅ mogya na wowui nė agua-
māmmo mu; eno na se muyi mohō fi hō
a, mobeye yiye. E'nye mo yiye!"
30. Na afei wogyaa woṅ kwaṅ no, wo-
baa Antiokia; na woboaboaa nnipaku no
ano no, woyii ṅhōma no māe.
31. Na wokaṅe no, aw̃erekyekye no nti
woṅ ani gyee.
32. Na Iuda nė Sila a woṅ nso ye *adi-
yifo no de nsem pī tuu anuanom no fo
na wohyee woṅ deṅ. *11,27; 13,1.
33. Na wokyee ho kakra no, anuanom
no gyaa woṅ kwaṅ dw̃ōdw̃ō koo asomafo
no ṅkyeṅ.
34. Nanso eyee Sila se obetrā ho ara.
35. Na Paulo nė Barnaba nso trāa
Antiokia, nė pī a wokā woṅ hō, kyere-
kyere na wokā Awurade asempa no.
36. Na nna bi tw̃aam no, Paulo kā
kyeree Barnaba se: Mā yensaṅ ṅkofw̃e
yeṅ-nuanom ṅkūro a yeakā Awurade asem
no ho ṅhīna mu ṅkofw̃e *senea wote.
*1 Tes 3,5.
37. Na Barnaba kāe se wobefa Iohane a
wofre no Marko akā woṅ hō. 12,12.25.
38. Na Paulo susui se enyé se wobefa nea
otw̃ee nehō fii woṅ hō [wo] Pamfilia na
o-nė woṅ aṅkoye adw̃uma no akā woṅ hō.
13,13.
39. Enna akasakasa a eye deṅ bae, na
emāa wopāpaee woṅhō mu, na Barnaba
faa Marko faa nsuani koo Kipro;
40. na Paulo faa Sila; na anuanom no de
no hyee Onyaṅkōpoṅ dom mu no, osiim koe.
41. Na okotw̃aam Siria nė Kilikia hye
asafo no deṅ.

## Ti 16.

Na okoduu Derbe nė Listra. Na fw̃e,
osūani bi wo ho a ne diṅ de *Timoteo a
oye Iudani bā bi a †ogye di ba, na n'agya
ye Hellani, *17,14; 19,22. †2 Tim 1,5.
2. ono na anuanom a wowo Listra nė
Ikonion no bo no *diṅ pa. *6,3.
3. Ono na Paulo pe se o-nė no ko, na
ofaa no tw̃aa no tw̃etia Iudafo a wowo

fã mu ho̱ no nti; nȧ wo̱ṅ ṅhīnā nim se̱ n'agya ye̱ Hellani.

4. Na wo̱retw̃am ṅkũro no mu no, wo̱de *mmăra a asomafo nė mpanyimfo a wo̱wo̱ Ierusalem no hye̱e no mãa wo̱ṅ se̱ wónni so. *15, 23—29.

5. E̱nna asafo horo no ye̱e deṅ gyidi mu, na wo̱ṅ dodo ano ko̱o̱ so dō̱sō dā.

6. Na wotw̃aam Frigia nė Galatia asase so; na Hoṅhom kroṅkroṅ siʷ wo̱ṅ kwaṅ se̱ wo̱ṅṅkã ase̱m no Asia no, 18, 23.

7. wo̱baa Misia hõ, na wo̱so̱ fw̃e̱ se̱ wo̱reko̱ Bitinia; na Hoṅhom no ammã wo̱ṅ kwaṅ.

8. Na wotw̃aa Misia hõ baa Troa.

9. Na anadw̃o ani-so-ade yii nehõ kyere̱e̱ Paulo: o̱barima bi a ofi Makedonia gyina ho̱ resĕre̱ no se̱: Tw̃a bĕra Makedonia be̱boa ye̱ṅ!

10. Na ohũu n'ani-so-ade no ara pe̱ no, nte̱m ara na ye̱fw̃efw̃e̱e se̱ ye̱reko̱ Makedonia, na aye̱ ye̱ṅ ampa se̱ Awurade na afre̱ ye̱ṅ se̱ yé̱ṅko̱kã ase̱mpa no ṅkyere̱ wo̱ṅ.

11. E̱nna ye̱ko̱o̱ hye̱ṅ mu tu fii Troa de mmirika tẽ baa Samotráke; na ade kyẽe no, ye̱baa Neápoli.

12. Na yefii ho̱ ko̱o̱ Filipi a e̱ne Makedonia fã ho̱ kũro-ke̱se na e̱ye̱ [Roma] tubrafo-kũro. Na yedii kũro no ara mu nna kakra.

13. Na homeda dui no, yefii adi fii kũro no mu ko̱o̱ asubo̱nteṅ hõ nea yesusui se̱ wo̱so̱re ho̱; na ye̱trãa ase no, ye̱kasa kyere̱e̱ mmā a wo̱abehyia ho̱ no.

14. Na o̱bā bi a ne diṅ de Lidia a o̱to̱ṅ taṅko̱kō̱ a ofi Tiatira kũro mu a o̱fe̱re Nyaṅkõpo̱ṅ tee; o̱no na Awurade buee ne kõmam se̱ óntie nea Paulo kã no. Ioh 6, 44.

15. Na wo̱bo̱o̱ no nė ne fifo asu no, o̱sĕre̱e se̱: Se̱ moabu me se̱ migye Awurade midi nokwarem a, mommĕra me fi mme̱trã mu; na o̱hye̱e̱ ye̱ṅ [mã ye̱penee].

16. Na e̱bae se̱, ye̱reko̱ aso̱re no, abāwa bi a o̱wo̱ ako̱m hoṅhom behyiaa ye̱ṅ; o̱no na o̱de ṅko̱mhye̱ mãa ne wuranom *nyãa ade bebĕrē. *19, 24.

17. O̱no na odii Paulo nė ye̱ṅ akyi, na o̱tẽe̱em se: Nnipa yi ne Nyaṅkõpo̱ṅ a o̱wo̱ sorosoro ṅkoa a wo̱kyere̱-mo ṅkwãgye kwaṅ! Mark 1, 24. 34.

18. Na o̱ye̱ yi nna bebĕrē. Na e̱ye̱ Paulo yaʷ, na o̱daṅ nehõ see hoṅhom no se̱: Mehye̱-wo Iesu Kristo diṅ mu se̱: fi adi fi no mu! Na ofii adi do̱ṅ no ara mu. Mark 16, 17.

19. Na ne wuranom hũi se̱ wo̱ṅ adenyã anidaso asã no, wosusoo Paulo nė Sila mu tw̃ẽe wo̱ṅ ko̱o̱ gua so mpanyimfo anim,

20. na wo̱de wo̱ṅ ko̱mãa asafohene se̱: Nnipa yi a wo̱ye̱ Iudafo tane ye̱ṅ kũro ani, 17, 6. 1 Ah 18, 17.

21. na wo̱kyere̱ amanne a yenni hõ kwaṅ se̱ yegye anase̱ ye̱ye̱, efise̱ ye̱ye̱ Romafo.

22. Na ṅkũrofoku no nso so̱re hye̱e̱ wo̱ṅ, na asafohene no yii wo̱ṅ hõ ntade hye̱e se̱ wó̱mmo̱ wo̱ṅ mmā. 2 Kor 11, 25. Fil 1, 30. 1 Tes 2, 2.

23. Na wo̱kãa wo̱ṅ mmā pī no, wo̱de wo̱ṅ koguu afiase, na wo̱hye̱e̱ ofiasefw̃e̱fo no se̱ ó̱mfa wo̱ṅ nsie yiye.

24. Na o̱no de, wo̱hye̱e̱ no sā no, o̱de wo̱ṅ koguu afiase a e̱wo̱ akyiri no mu, na o̱de wo̱ṅ anaṅ bo̱o̱ dua mu.

25. Na o̱dasum no Paulo nė Sila bo̱o̱ mpae too dw̃om mãa Onyaṅkõpo̱ṅ; nȧ nneduafo no tie wo̱ṅ.

26. Na mpofirim ara na asase woso ke̱se mãa afiase no nnyinaso wosoe, na amonom ho̱ ara na apoṅ no ṅhīnā buebuee na wo̱ṅ ṅhīnā ahama sãnsãṅe.

27. Na ofiasefw̃e̱fo no fi nna mu nyaṅe na ohũi se̱ afiase apoṅ no abuebue no, o̱tw̃ẽe ne ṅkrante se̱ aṅkã o̱rebedi nehõ do̱m, na osusui se̱ nneduafo no agũaṅ.

28. Na Paulo de nné ke̱se tẽe̱em se: Nye̱ wohõ bone bi, nȧ ye̱ṅ ṅhīnā wo̱ ha!

29. Na obisaa o̱kanea de mmirika bae, na o̱de ahõpopo be̱fw̃ee Paulo nė Sila anim,

30. na o̱de wo̱ṅ fii adi no, ose: Awuranom, de̱ṅ na ménye̱ na wo̱agye me ṅkwã? 2, 37.

31. Na wose: Gye Awurade Iesu Kristo di, na wo̱begye wo nė wo fi ṅkwã!

32. Na wo̱kãa Awurade ase̱m kyere̱e̱ no nė wo̱ṅ a wo̱wo̱ ne fi ṅhīnā.

33. Na o̱faa wo̱ṅ anadw̃o do̱ṅ no ara mu hohoroo wo̱ṅ mmā no ano, na o̱mã

woboo no nė woṅ a woye ne de ṅhīnā asu amonom ho.
34. Na ode woṅ baa ne fi tow woṅ poṅ, na o-nė ne fifo ṅhīnā hõ sāṅ woṅ, se woagye Onyaṅkõpoṅ adi ntia.
35. Na ade kyēe no, asafohene no somaa asrāfo bae se: Gyā nnipa no na wóṅko.
36. Na ofiasefw̃efo no kāa nsem yi kyeree Paulo se: Asafohene no asoma se wónnyā mo mmā moṅko; na enti afei mumfi adi ṅko dw̃ōdw̃ō.
37. Na Paulo kā kyeree woṅ se: Woammu yeṅ nteṅ na woafw̃e yeṅ a yeye *Romafo egua so na wode yeṅ agu afiase, na afei wohinta pam yeṅ? dabida; na mā woṅ aṅkasa mmeyi yeṅ. *22,25.
38. Na asrāfo no kokāa nsem yi kyeree asafohene no; na wotee se woye Romafo no, wosuroe;
39. na wobae besēree woṅ, na woyii woṅ sēree woṅ se wómfi kūro no mu.
40. Na wofii afiase ho koo Lidia ofi; na wohūu anuanom no, wokyekyee woṅ w̃ere, na wofii ho koe.

## Ti 17.

Na wotw̃aa Amfipoli nė Apollonia no, wobaa Tesalonīka, nea Iudafo hyiadaṅ wo ho. 1 Tes 2,2.
2. Na senea Paulo ye dā no, okoo mu woṅ ṅkyeṅ, na o-nė woṅ kāa kyerewnsem no hõ asem homeda abiesā:
3. obue mu na okyere woṅ pefē se: etw̃a se Kristo hū amane na osore fi awufo mu, nė se: Iesu a mekā mo ne hõ asem yi ara ne Kristo no. Luk 24,26.27.45.46.
4. Na woṅ mu binom gye dii, na wode woṅhõ boo Paulo nė Sila hõ, na Hellafo adeferefo no mu nnipaku pī nė mmā mpanyiṅ no mu bi, enyé kakrā bi.
5. Na Iudafo a woannye anni no ani beree, na wofaa ahuhufo mu nnipa bone bi kāa woṅ hõ, na womāa ṅkūrofo boo bum behyiae, na wotanee kūro no ani, na wokokyeree Iason daṅ hõ fw̃efw̃ee se woyi woṅ fi adi komā ṅkūrofo no.
6. Na woaṅhū woṅ no, wotw̃ēe Iason nė anuanom no bi komāa kūro no mu mpanyimfo, na woboom se: Eyinom a woadaṅ w̃iase ani no aba ha nso! 16,20.
7. woṅ na Iason agye woṅ; na eyinom ṅhīnā bu Kaesare mmāra so se: obi ne hene, one Iesu. Luk 23,2.
8. Na wohaw ṅkūrofoku nė kūrom ho mpanyimfo a wotee yinom no;
9. na wogyee Iason nė woṅ a aka no ho ade a ese no, wogyaa woṅ.
10. Na ntem ara na anuanom no gyaa Paulo nė Sila kwaṅ anadw̃o koo Beroia; na woduu ho no, wokoo Iudafo hyiadaṅ mu.
11. Na eyinom bāra ye seṅ woṅ a wowo Tesalonīka de: woyii woṅ yam peḟē gyee asem no, na dā *wofw̃efw̃e kyerew-asem no mu, se nneema no te sā ana. *Ioh 5,39.
12. Enti woṅ mu bebērē gye dii, nė Hellafo mmā a wowo diṅ nė mmarima no bi, enyé kakrā bi.
13. Na Iudafo a wofi Tesalonika no tee se Paulo akokā Onyaṅkõpoṅ asem [wo] Beroia nso no, wobaa ho nso behuruu ṅkūrofo akuaku no ani. 1 Tes 2,14.
14. Enna ntem ara na anuanom no gyaa Paulo kwaṅ se óṅko po hõ; na Sila nė *Timoteo de, wotrāa ho. *16,1.
15. Na woṅ a wokogyaa Paulo no de no koo Atēne; na okraa woṅ se Sila nė Timoteo mmēra ne ṅkyeṅ ntemntem no, wosiim.
16. Na Paulo retw̃eṅ woṅ Atēne no, na ohūi se kūro no de woṅhõ amā abosonsom no, eye ne hoṅhom ahī wo no mu.
17. Enti hyiadaṅ mu o-nė Iudafo nė adeferefo kasa, na gua so nso dā o-nė woṅ a wobeto no kasa.
18. Na Epikurofo nė Stoafo anyansafo bi nso nė no di ano-bābae. Na ebinom kāe se: *Okasafo yi se deṅ ni? Na ebinom se: Ote senea okā abosom ahoho bi hõ asem: — efise okāa-woṅ Iesu nė sore hõ asempa no. *1 Kor 4,12.
19. Enna wofaa no de no koo Areopago [gua so] se: So yebetumi ahū kyere foḟoro a wokyere yi?
20. nà wode nsem foforo bi aba yeṅ asõm; enti yepe se yehū dekōde a ebeye.
21. Na Atēnefo ṅhīnā nė ahoho a wobetrāa ho annyā biribiara hõ adagye se wobekā na wobete asemfoforo bi.
22. Na Paulo gyinaa Areopago mfinimfini se: Atēne mmarima, mahū se nneema ṅhīnā mu mope abosonsom papa.

23. Nà meretŵam na mefŵe mo ade a mosom no, mihũu aforemuka nso a woakyerew so se: Onyame a wonnim no dea. Enti nea munnim na mosore no no, ono na mekã ne hõ asem mekyere mo yi.

24. Onyaṅkõpoṅ a oyee ŵiase nė nea ewo mu ṅhĩnã, ono ara a oye osoro nė asase wura no, onte asoredaṅ a wode nsa aye mu, 7,48.

25. nanso womfá nnipa nsa nsom no se nea *ehĩa no biribi; ono na omã nnipa ṅhĩnã ṅkwã nė home nė ade ṅhĩnã; *Dŵ 50,12.

26. na omãa nnipa amaṅ ṅhĩnã fi mogya biakõ mu trãa asase ani ṅhĩnã, na wayi ebere a ohyee ansã nė woṅ trãbea *hye ato ho, *5 Mos 32,8.

27. se wóṅfŵefŵe Awurade, se ebia woṅ nsa bekã no na woahũ no, nso o-nė yeṅ mu biara ntam kwaṅ ṅware; Ies 55,6.

28. nà ono mu na yete ase na yekekã yeṅhõ na yewo ho; se mo ṅṅŵontofo binom nso akã se: "Nà ono ara abusũa nso ne yeṅ."

29. Na se yeye Onyaṅkõpoṅ *abusũa nti, ense se yesusu se Onyame tebea te se sika anase dŵete anase obo, adŵini a onipa de ne nyansa nė n'adŵene adi. 1 Mos 1,27. Ies 40,18.

30. Na onim a wonnim no *bere horo no de, Onyaṅkõpoṅ abu n'ani agu so, na afei na †ohye nnipa ṅhĩnã mmã-ṅhĩnã se wónsakra woṅ adŵene, *14,16. †Luk 24,47.

31. efise wayi da bi ato ho a *onam barima bi a wayi no asi ho so bebu ŵiase nteṅ, trẽnẽ mu, ono na wamã wasore afi awufo mu de-adi †adanse se nnipa ṅhĩnã n'nye nni. *10,42. †Rom 10,14.

32. Na wotee awufo sore no, ebinom dii few, na ebinom se: Yebetie-wo asem yi hõ bio.

33. Na senea Paulo fii woṅ mu koe ne no.

34. Nso nnipa bi de woṅhõ boo no hõ na wogye dii; woṅ mu bi ne Dionisio Areopagoni nė obã bi a ne diṅ de Damari, nė binom a wokã woṅ hõ.

## Ti 18.

Na eyinom akyi no Paulo fii Atẽne koo Korinto.

2. Na ohũu Iudani bi a ne diṅ de *Akwila a wowoo no Ponto na ofii Italia baa ho ṅkyee, nė ne yere Priskilla (efise Klaudio ahye se Iudafo ṅhĩnã mfi Roma ṅko), na okoo woṅ ṅkyeṅ, *Rom 16,3.

3. na sé o-nė no adŵuma ye biakõ nti, otrãa woṅ ṅkyeṅ na oyee adŵuma; nà woṅ adŵuma a woye ne se woye ntamadaṅ. 20,34. 1 Kor 4,12.

4. Na dã homeda okokã asem hyiadaṅ mu mã Iudafo nė Hellafo gye di.

5. Na *Sila nė Timoteo fi Makedonia bae no, asem no hyee Paulo, na odii adanse kyeree Iudafo se Iesu ne Kristo no. *17,14.15.

6. Na wotuaa ano na wokãa abususem no, *opõro n'atadem kã kyeree woṅ se: Mo mogya ṅṅu mo aṅkasa atifĩ; me de, †me hõ afi; efi nne mereko amaṅamaṅ no mu. *13,51. †20,26.

7. Enna ofii ho koo obi a ne diṅ de Iusto a ofere Nyaṅkõpoṅ a ne fi bo hyiadaṅ hõ fi.

8. Na hyiadaṅ-mu-panyiṅ *Krispo nė ne fifo ṅhĩnã gyee Awurade dii, na Korintofo mu bebẽrẽ a wotee no gye dii mã woboo woṅ asu. *1 Kor 1,14.

9. Na Awurade see Paulo ani-so-adehũ mu anadŵo se: Nsuro, na kasa, na mmũa wo ano; 1 Kor 2,3.

10. nà *mekã wo hõ, na obiara reṅkã-wo mmeye wo fŵẽ; na †mewo ṅkũrofo pĩ kũro yi mu. *Ier 1,8. †Ioh 10,16.

11. Na otrãa ho afe nė asram asĩa kyerekyere Onyaṅkõpoṅ asem wo woṅ mu.

12. Na Gallio di Akaia amrado no, Iudafo no de nokoro soree Paulo so, na wode no koo asenni-agua anim

13. se: Oyi tu nnipa asõ se wónsĩanė mmãra hõ nsom Nyaṅkõpoṅ.

14. Na Paulo yee se orebebue n'ano no, Gallio kã kyeree Iudafo no se: Se eye ṅkontompo anase ṅkwadãsem bi a, Iudafo, aṅkã ese se mitie mo; 25,18—20.

15. na se eye asem nė diṅ nė mo mmãra hõ asemmisa a, en'de mo ara móṅfŵe; na me de, merenye sã nsem yi temmufo. Ioh 18,31.

16. Na opam woṅ fii asennii ho.

17. Na Hellafo no ṅhĩnã faa hyiadaṅ-mu-panyiṅ Sostene fŵee no asennii ho, na Gallio ammu yinom biara.

18. Na Paulo koo so trãa ho kyee kakra ara yiye no, okraa anuanom no, na ofii ho faa nsu ani koo Siria, na Priskilla nė Akwila kã no hõ, na *oyii ne ti Kéṅkrea; nȧ bohye da no so. *21,24. 4 Mos 6,9.18.

19. Na obaa Efeso, na ogyaw woṅ ho; na ono aṅkasa de, okoo hyiadaṅ mu nė Iudafo kokasae.

20. Na wosĕree no se óntrã woṅ ṅkyeṅ ṅkye kakra no, wampene,

21. na okraa woṅ se: Eye deṅ ara a etw̃a se midi afãhye a ereba yi Ierusalem; na se Onyaṅkõpoṅ *pe a, mesaṅ maba mo ṅkyeṅ bio. Na ofii Efeso sii nsu ani. *1 Kor 4,19. Iak 4,15.

22. Na osii fam Kaesarēa no, okoo *[Ierusalem] kokyiaa asafo no, na osaṅ koo Antiokia. *21,15.

23. Na okyee ho kakra no, ofii ho kokyinii Galatia nė Frigia ṅkũro ṅhĩnā mu hye asũafo no ṅhĩnā deṅ.

24. Na Iudani bi a ne diṅ de Apollo a wowoo no Aleksandria, onipa a n'ano tew na oye deṅ kyerew-nsem no mu, baa Efeso. 1 Kor 3,6.

25. Oyi na woakyerekyere no Awurade kwaṅ mu; na oye deṅ hoṅhom mu, okasa na okyerekyere Awurade hõ nsem yiye; nso *Iohane asubo ṅkutō na onim. *19,3.

26. Na ono na ofii ase de nnam kasae hyiadaṅ mu. Na Akwila nė Priskilla tee no, woťaa no baa woṅ ṅkyeṅ, na wokyeree no Nyaṅkõpoṅ kwaṅ pepēpe.

27. Na osusui se obesẽṅ ako Akaia no, anuanom no kyerew ṅhõma kotuu asũafo no fo se wónnye no. Ono na oduu ho no, oboaa woṅ a wonam dom so agye adi no pī.

28. Nȧ ode n'asem ara mã eboo Iudafo no gua so nam kyerew-nsem so kyere fē se Iesu ne Kristo no. 9,22; 17,3.

## Ti 19.

Na ebae se bere a Apollo wo Korinto no, Paulo kyinii amantifĩ asase so no, obaa Efeso; na obetoo asũafo bi,

2. na okã kyeree woṅ se: Mugye dii no, munyãa *Hoṅhom kroṅkroṅ ana? Na wokã kyeree no se: Yentee peṅ po se Hoṅhom kroṅkroṅ bi wo bābi. *2,38.

3. Na okã kyeree woṅ se: Edeṅ mu na woboo mo asu hyee? Na wose: Iohane asubo mu.

4. Na Paulo se: Iohane boo adw̃ensakra asu mmom see omaṅ no se: wónnye nea odi n'akyi reba no nni, one Kristo Iesu. Mat 3,11.

5. Na wotee no, womã woboo woṅ asu hyee Awurade Iesu diṅ mu.

6. Na Paulo de ne nsa guu woṅ so no, Hoṅhom kroṅkroṅ baa woṅ so, na wode tekrema [foforo] kasae, na wohyee ṅkom. 8,17; 10.44.46.

7. Na mmarima no ṅhĩnā beye se dumieṅ.

8. Na okoo hyiadaṅ mu no, ode nnam kãa asem, na asram abiesã okasa na okyere nneema a efa Onyaṅkõpoṅ ahenni hõ biribi no hõ adanse.

9. Na ebinom *kõma ye deṅ na wontie na wokasa †okwaṅ no hõ bone nnipaku no anim no, ogyaw woṅ yii asũafo no fii woṅ mu, na dā okasa Tiranno bi sũadaṅ mu. *2 Tim 1,15. †Asmf 9,2.

10. Na sā ade yi koo so mfrihyia abieṅ, na emãa woṅ a wote Asia ṅhĩnā, Iudafo nė Hellafo, tee Awurade Iesu asem.

11. Na Onyaṅkõpoṅ nam Paulo nsa so yee ahõodenne a eṅka, 14,3.

12. na emãa wode ne hõ nnukū ana nseṅanim po begu ayareťo so, na nyarewa no fii woṅ so, na ahoṅhom-mone fii woṅ mu. 5,15.

13. Enna Iudafo akomfo a wonam kyini mu binom sii woṅ bo se wobebo Awurade Iesu diṅ woṅ a wowo ahoṅhom-mone so se: Yekã Iesu a Paulo kã ne hõ asem no gu mo so! Luk 9,49.

14. Na eye Iudani sofopanyiṅ Skewa mma bāsoṅ bi na eyee sā.

15. Na hoṅhom-mone no buae se: Minim Iesu, na minim Paulo, na mone henanom?

16. Na onipa a hoṅhom-mone no wo no mu no huru baa woṅ so, na ofaa woṅ so, na omãa edeṅ woṅ, na wode adagya nė afe gũaṅṅũaṅ fii ofi no mu.

17. Na Iudafo nė Hellafo a wote Efeso ṅhĩnā tee yi, na *ehũ baa woṅ ṅhĩnā so, na womãa Awurade Iesu diṅ so kese. *5,5.11.

18. Na woṅ a woagye adi no mu pī bae bekãe na woyii woṅ nneyee kyeree.

19. Na woṅ a woyee asumanne no mu beberē de ṅhõma no bae behyee, nnipa

ṅhĩnā anim; na wobuu ne bo ano, na
wohũi se esi ṅṅẅetebonā opeduonum.
20. Senea Onyaṅkõpoṅ asem nam ahõodeṅ
so nyiṅi na eyee deṅ ne no. 6, 7; 12, 24.
21. Na woẅiee eyinom no, Paulo boo ne
tirim ne hoṅhom mu se, otẅam Makedonia
nė Akaia a, obeko Ierusalem, na ose: Midu
ho a, akyiri yi etẅa se mekohũ *Roma
nso. *23, 11.
22. Na osomaa woṅ a wosom no mu
bānu, *Timoteo nė †Erasto, koo Make-
donia no, ono aṅkasa kyee Asia kakra.
*17, 14. †Rom 16, 23.
23. Na ebere no ara mu na enye saka-
saka kakrā bi na ebae okwaṅ no hõ.
ṅ. 9. 2 Kor 1, 8. 9.
24. Nȧ dẅetedẅumfo bi a ne diṅ de
Demetrio a oye Artemi dẅete-asoredaṅ,
enyé *mfaso kakrā na omā adẅumfo no
nyā; *16, 16.
25. woṅ nė woṅ a woye eyinom hõ a-
dẅuma na oboaa woṅ ano se: Awuranom,
munim se adẅinni yi mu na yenyā yeṅhõ;
26. na moahũ na mote se, enyé Efeso ha
ṅkõ, na ekame aye Asia ṅhĩnā, na Paulo
yi atu ṅkũrofo bebĕrē asõ, na wadaṅ woṅ
ani se: Woṅ a wode nsa aye woṅ nyé
anyame.
27. Na enyé yeṅ ade yi ṅkõ na erekame
asee, nanso onyamebā kese Artemi aso-
refi rekoye se wommú no fẅē bio, na
woapa n'anuonyam kese a Asia ṅhĩnā nė
ẅiase sore no no.
28. Na wótee na abufu hyee woṅ mā no,
wotẽetẽeem se: Efesofo Artemi ye kese!
29. Na sakasaka hyee kũro no ṅhĩnā mā,
na wode adẅeṅkoro tutuu mmirika koo
afẅee, na wokyeree Makedoniafo *Gaio
nėAristarko a wokā Paulo hõ n'akwantu
mu no, na wopempeṅ woṅ de woṅ koo ho bi.
*20, 4.
30. Na Paulo susui se orekohyeṅ ṅkũro-
fo no mu no, asũafo no ammā no kwaṅ.
31. Na Asia mpanyimfo bi a woye ne
nnamfo soma koo ne ṅkyeṅ sĕree no se
oṅṅko afẅee ho.
32. Na afei ebinom rebom sē na afoforo
rebom sê, nȧ gua no aye sakasaka, na ofā
ara yiye nnim dekõde a enti wobehyiae.
33. Na wopempeṅ Aleksandro fii ṅkũ-
rofoku no mu, na Iudafo sunsum no. Na
Aleksandro de ne nsa nyamae pe se oyi
n'ano kyere ṅkũrofo no.
34. Na wohũi se oye Iudani no, woṅ
ṅhĩnā de nnė biakõ tẽeem beye se nnoṅ-
fẅere abieṅ se: Efesofo Artemi ye kese!
35. Na okyerewfo no pataa ṅkũrofoku
no se: Mo Efeso mmarima, onipa beṅ po
na onnim se Efesofo kũro ye Artemi kese
asorefi nė ohoni a efi Dio bedurui no
fẅefo?
36. Enti obiara rentumi ṅkasa ntia
yinom no, na ese mo se moye komm na
mompatu nye biribi.
37. Nȧ mode mmarima yi a wonyé aso-
refi aẅifo nanso woṅkā mo nyamewā hõ
abususem aba ha.
38. Na afei, se Demetrio nė adẅumfo
a wokā no hõ wo obi hõ asem bi a,
asenni-nna nė amradofo wo ho; mómmā
wommeyi ateṅ.
39. Na se mubisa nsem foforo hõ biribi
a, wobedi no guam', senea mmăra te.
40. Nȧ yeye anyā amane nso se nne
asem yi nti wokotõtõ yeṅ-ano mansõtẅē
hõ, na asem bi nni ho a yede betumi ayi
yeṅhõ ano gyegyēgye yi nti.
41. Na okāa sā no, omāa gua no tui.

## Tĩ 20.

Na gyegyēgye no gyaee no, Paulo free
asũafo no baa ne ṅkyeṅ, na okraa woṅ
no, ofii ho se oreko Makedonia.
2. Na otẅaam afā honom na ode nsem
pī tuu woṅ fo no, obaa Hella.
3. Na odii ho asram abiesā na oreye
atu ako Siria no, Iudafo tew no nti, opatu
saṅ befaa Makedonia.
4. Na *Beroiani Sopater, nė Tesalonī-
kafo †Aristarko nė Sekundo, nė Derbeni
Gaio, nė Timoteo, e-nė Asiafo Tihiko nė
Trofimo kā no hõ koo Asia. *17, 10. †19, 29.
5. Eyinom dii kaṅ kotẅeṅ yeṅ [wo]
*Troa. *16, 8.
6. Na yeṅ nso, apiti nna tẅaam no,
yefii Filipi faa nsu ani, na yede nnannum
beduu woṅ ṅkyeṅ Troa; eho na yedii
nnansoṅ.
7. Na nnaawotẅe mu *da a edi kaṅ
no a asũafo hyiae se worebebubu †abodō
no, Paulo kasa kyeree woṅ, se ade rebe-

kyĕ na wako, na otoaa asem no so ara kosii dasum. *1 Kor 16, 2. †Asmf 2, 42. 46.

8. Na akanea bebĕrē wo abansoro nea woahyiam ho.

9. Na abĕrante bi a ne diṅ de Eutiko te mfensere ano ada hatē, efise Paulo kasa kyee no, otoo ṅko fii nsemso abiesã so fw̃ee ase, na womãa no so na wawu.

10. Na Paulo sĩãṅ kobutuu no so, na oyee no atū se: Monnye gyegyēgye; nà ne kăra wo no mu. 1 Ah 17, 21.

11. Na oforo bae, na obubuu abodō na odii no, otoaa so kasae ara koduu adekyĕe, na ofii ho sã koe.

12. Na wode abofra no bae anikãṅ, na eyee woṅ aw̃erekyekye a eṅka.

13. Na yedii kaṅ koo hyeṅ mu faa nsuani koo Asso, se yekofa Paulo ato mu ho; nà senea ohyee ne no, na osusui se obefa fam [ako ho].

14. Na o-nè yeṅ hyiae Asso no, yefaa no too mu, na yebaa Mitilēne.

15. Na yetu fii ho, na ade kyĕe no, yebeduu Kio ntenteṅso; na n'adekyĕe bio no, yebeduu Samo; na yetrãa Trogilio no, n'adekyĕe no yeduu Milēto.

16. Nà Paulo akã se obetw̃a Efeso hõ, na waṅkokye Asia; nà ope ntem, na, se obetumi a, wakodu Ierusalem Pentekosteda no. 18, 21.

17. Na ofi Milēto soma koo Efeso kohyiaa asafo no mu mpanyimfo.

18. Na wobaa ne ṅkyeṅ no, osee woṅ se: Munim senea mifi da a edi kaṅ a mebaa Asia no me nè mo trãe bere no ṅhĩnã mu, 18, 19; 19, 10.

19. na mede ahõbrease-adw̃ene ṅhĩnã nè nusu pī nè sofw̃e a ebaa me so Iudafo buw a wobuw me no mu mesom Awurade;

20. [munim] senea mansiw nea eye mfaso mu biara so, se ebia mereṅkã meṅkyere mo na meṅkyerekyere-mo gũa so nè afi mu,

21. na midii Iudafo nè Hellafo adanse adw̃ensakra a eko Onyaṅkõpoṅ mu nè gyidi a eko yeṅ Awurade Iesu Kristo mu hõ.

22. Na afei fw̃e, ekura-me hoṅhom mu nti, mereko Ierusalem, na minnim nea ebeto me so ho, 19, 21.

23. gye se Hoṅhom kroṅkroṅ di adanse ṅkũro ṅhĩnã mu kã se okyere nè amane tw̃eṅ me. 9, 16; 21, 4. 11.

24. Na memfá eyi biara menyé biribi, nanso mimmú me kăra aboodeṅ memmã mehõ, na mede anigye maw̃ie me nante nè som a minyãe Awurade Iesu ṅkyeṅ, se minni Nyaṅkõpoṅ dom asempa no hõ adanse. 21, 13.

25. Na afei fw̃e, minim se, mo a menam mo mu mekãa Onyaṅkõpoṅ ahenni hõ asem no ṅhĩnã reṅhũ m'anim bio.

26. Enti nne midi mo adanse se me hõ afi mo ṅhĩnã mogya mu; 18, 6.

27. nà mansiw biara so, se ebia mereṅkã Onyaṅkõpoṅ tirim agyina ṅhĩnã meṅkyere mo.

28. Na enti móṅfw̃e mohõ nè ṅṅuaṅku ṅhĩnã a Hoṅhom kroṅkroṅ de mo asisi woṅ so afw̃efo se mónyeṅ Nyaṅkõpoṅ asafo a ode naṅkasa mogya anyã woṅ no yiye. 1 Tim 4, 16. 1 Pet 5, 2.

29. Nà minim yi se: me ko akyi no *mpataku bone behyeṅ mo mu a woreṅkyee ṅṅuaṅku no. *Mat 7, 15.

30. Nso mo aṅkasa mu nnipa besore a wobekã ṅkontomposem se wobetw̃ē asũafo no adi woṅ akyi.

31. Enti móṅw̃eṅ, móṅkae se mfrihyia abiesã anadw̃o nè aw̃ia minnyaee mo mu biara afotu, nusu mu, da.

32. Na afei de, anuanom, mede mo mehye Onyaṅkõpoṅ nsa nè ne dom asem mu; ono na otumi se ode mo si ho na omã-mo agyapade woṅ a woatew woṅ hõ ṅhĩnã mu.

33. M'ani ammere obiara dw̃ete ana sika ana atade; Mat 10, 8. 1 Kor 9, 12. 1 Sam 12, 3.

34. mo aṅkasa munim se, nea ehĩa me nè woṅ a wokã me hõ no, nsa yi ano adw̃uma na mede minyãe. 18, 3. 1 Kor 4, 12. 1 Tes 2, 9.

35. Ne ṅhĩnã mu na mekyeree mo se ese se woye adw̃uma sa de boa woṅ a woye mmerew, na wokae Awurade Iesu nsem a okãe se: "Omã wo ṅhyira mmom seṅ gye."

36. Na okãa sã no, okoto ne naṅkroma anim nè woṅ ṅhĩnã boo mpae. 21, 5.

37. Na woṅ ṅhĩnã sũi pī, na wosusoo Paulo koṅ few n'ano;

38. na nea eye woṅ ya bebĕrebe ne asem

a o̱kãe se̱ *wo̱reṅhũ n'anim bio no. Na wo̱kogyaa no hye̱ṅ no mu. *ṅ. 25.

## Tī 21.

Na e̱bae se̱ ye̱tŵẽe ye̱ṅhõ fi wo̱ṅ ṅkye̱ṅ no, yesiim nam nsuani tẽ baa Kō, na n'adekyẽe no yeduu Rodo, na yefii ho̱ baa Patara.

2. Na yehũu hye̱ṅ a e̱reko̱ Foinīke no, ye̱ko̱o̱ mu, na yetui.

3. Na yehũu Kipro no, yegyaw too beṅkum ko̱o̱ Siria, na ye̱kosii fam [wo̱] Tiro; nà e̱ho̱ na hye̱ṅ no rekoyi n'adesoa agu.

4. Na ye̱kohũu asũafo no no, ye̱trãa ho̱ nnansoṅ, wo̱ṅ na wo̱nam *Hoṅhom so kã kyere̱e̱ Paulo se̱ o̱ṅṅko̱ Ierusalem. *ṅ. 11. 12; 20, 23.

5. Na yeŵiee nna no di no, yefii ho̱ tuu ye̱ṅ kwaṅ, na wo̱ṅ ṅhīnā nė wo̱ṅ yerenom nė wo̱ṅ mma begyaa ye̱ṅ kwaṅ de-kosii se̱ yefii kũro no mu, na *ye̱koto mpoano ho̱ bo̱o̱ mpae. *20, 36.

6. Na ye̱krakraa ye̱ṅhõ no, ye̱ko̱o̱ hye̱ṅ mu, na wo̱saṅ ko̱o̱ wo̱ṅ fi.

7. Na yefii Tiro ŵiee ye̱ṅ kwaṅ tŵa no, ye̱beduu Ptolemai; na ye̱kokyiaa anuanom no, ye̱trãa wo̱ṅ ṅkye̱ṅ dakoro.

8. Na ade kyẽe no, ye̱ṅ Paulo-nom no fii ho̱ baa Kaesarēa; na ye̱ko̱o̱ ase̱mpakãfo *Filipo a ofi bāsoṅ no mu fie ko̱trãa ne ṅkye̱ṅ. *8, 40.

9. O̱no na o̱wo̱ mma mmabā bānaṅ a wo̱hye̱ ṅko̱m. 2, 17.

10. Na ye̱trãa ho̱ dii nna kakra ara yiye no, odiyifo bi a ne diṅ de *Agabo fi Iudēa bae; *11, 28.

11. na o̱baa ye̱ṅ ṅkye̱ṅ no, o̱faa Paulo abo̱so de kyekyee ne nsa nė ne naṅ se: Se̱nea Hoṅhom kroṅkroṅ se ni: O̱barima a abo̱so yi ye̱ ne dea no, Iudafo a wo̱wo̱ Ierusalem be̱kyekye no sā ara, na wo̱ayi no ahye̱ amaṅamaṅ nsa. 20, 23.

12. Na ye̱tee yinom no, ye̱-nė wo̱ṅ a wo̱wo̱ ho̱ no sẽre̱e̱ no se̱ o̱ṅṅko̱ Ierusalem. Mat 16, 22.

13. Na Paulo buae se̱: E̱de̱ṅ na moresũ na mububu me kõma yi? nà masiesie mehõ se̱, Awurade Iesu diṅ nti e̱nyé̱ o̱kyere ṅkõ na wo̱be̱kyere me, na mpo mewu Ierusalem ho̱. 20, 24.

14. Na o̱mpene ye̱ṅ no, yegyaee se: nea Awurade pe̱ 'nye̱!

15. Na nna no akyi no ye̱boaboaa ye̱ṅhõ ko̱o̱ Ierusalem.

16. Na Kaesarēa asũafo no mu bi nso nė ye̱ṅ ko̱e, na wo̱de ye̱ṅ baa Mnason, Kiproni bi a o̱ye̱ osũani dedaw, ṅkye̱ṅ, se̱ ye̱ṅko̱trã ho̱.

17. Na yeduu Ierusalem no, anuanom no gyee ye̱ṅ fe̱w so.

18. Na da a edi so no Paulo nė ye̱ṅ ko̱o̱ *Iakobo ṅkye̱ṅ, na mpanyimfo no ṅhīnā baa ho̱ bi. *15, 13. Gal 1, 19.

19. Na okyiaa wo̱ṅ no, o̱kãa nea Onyaṅkõpo̱ṅ nam ne som so aye̱ amaṅamaṅ no mu no mmiakõ mmiakõ kyere̱e̱ wo̱ṅ.

20. Na wo̱tee no, wo̱hye̱e̱Awurade anuonyam; na wosee no se̱: Onua, wuhũ Iudafo mpem mpem a wo̱agye adi, na wo̱ṅ ṅhīnā bo̱ *mmãra no hõ mmo̱deṅ; *15, 1.

21. na wo̱ate wo hõ ase̱m se̱: wokyere̱kyere̱ Iudafo a wo̱wo̱ amaṅamaṅ no mu ṅhīnā se̱ wónnyaw Mose, na wuse, wonntŵá wo̱ṅ mma tŵetia na wonnni amanne no so. 16, 3. Rom 10, 4.

22. Afei yé̱nye̱ no de̱ṅ? E̱ye̱ de̱ṅ ara a, e̱se̱ se̱ ṅkũrofo no hyia; nà wo̱be̱te se̱ woaba.

23. Enti ye̱ nea ye̱rese wo yi: Ye̱wo̱ mmarima bānaṅ a *bo̱hye̱ da wo̱ṅ so: *18, 18.

24. fa wo̱ṅ na wo nė wo̱ṅ ṅkodŵira mohõ, na tua ka mã wo̱ṅ na wonyi wo̱ṅ ti: na wo̱ṅ ṅhīnā ṅhũ se̱ wo hõ nse̱m a wo̱tee no biara nnim', na mmom wo aṅkasa nso wonam di mmãra no so.

25. Na amaṅamaṅ a wo̱agye adi no hõ de, ye̱akyere̱w na ye̱abu nte̱ṅ se̱ wonnni yinom bi so, na wo̱ṅhõ na wónyi mfi abosom afo̱re nė mogya nė mmoa a wo̱aṅfŵie wo̱ṅ mogya na wowui nė aguamãmmo̱ hõ. 15, 20. 29.

26. E̱no na Paulo faa mmarima no, na n'adekyẽe no o̱-nė wo̱ṅ dŵiraa wo̱ṅhõ no, o̱-nė wo̱ṅ ko̱o̱ asorefi, se̱ o̱ko̱kyere̱ ahõdŵira nna no ŵie a wo̱beŵie no, na wo̱abe̱bo̱ *afo̱re amã wo̱ṅ ṅhīnā mmiakõ mmiakõ. *4 Mos 6, 9—20.

27. Na nnansoṅ no reye̱ aŵie du no, Iudafo a wofi Asia hũu no aso̱refi no, wo̱tanee ṅkũrofoku no ṅhīnā ani, na wo̱tow hye̱e̱ no so susoo no mu tẽe̱m se:

28. Israel mmarima, mommeboa! Oyi ne onipa a okyerekyere nnipa ṅhīnā mmāṅhīnā tia omaṅ nė mmăra nė ha yi, na ode Hellafo nso aba asorefi, na ode fī abekā kroṅkroṅbea ha yi! 6,13. Hes 44,7.

29. Nȧ kaṅ no wohūu Efesoni *Trofimo nė no kŭrom ho, ono na wosusui se Paulo de no ako asorefi. *20,4. 2Tim 4,20.

30. Na kŭro no ṅhīnā boo tw̃i, na ṅkŭrofo no de mmirika beboaa woṅhō ano; na wosoo Paulo mu tw̃ēe no fii asorefi ho, na ntem ara wototoo apoṅ no mu.

31. Na worefw̃efw̃e akum no no, asem no koduu asrāfo-apem-so-safohene asōm, se Ierusalem ṅhīnā aye sakasaka;

32. ono na ntem ara ofaa asrāfo nė ha-so-mpanyiṅ, na ode mmirika koguu woṅ so. Na wohūu safohene nė asrāfo no no, wogyaee Paulo fw̃e.

33. Eno na osafohene no beṅ hō kofaa no, na ohyee se wómfa *ṅkonsoṅkonsoṅ abieṅ ṅnu no, na obisaa nipa-kō a oye nė nea waye. *ṅ. 11.20,23.

34. Na ebinom bom sē na ebinom bom sē ṅkŭrofoku no mu. Na sakasaka no nti ontumi ṅhū mu nokware no, ohyee se wómfa no ṅko abaṅ mu.

35. Na oduu ntrapoē no so no, ebae se, ṅkŭrofoku no kitikiti nti, asrāfo no soaa no;

36. nȧ omaṅ no mu nnipaku kese dii n'akyi tēeem se: Yi no ho! 22,22. Luk 23,18.

37. Na wode Paulo rebeko abaṅ no mu no, ose osafohene no se: So mewo hō kwaṅ se mekā asem bi mekyere wo? Na ose: Wunim Hella kasa ana?

38. so enyé wone Misrini a nna no oyee sakasaka na ode mmarima awudifo mpemnaṅ koo sareso no?

39. Na Paulo kāe se: Meye Iudani a mifi *Tarso, Kilikia kŭro a ewo diṅ mu nipa ne me: nanso mesĕre wo, mā me kwaṅ na méṅkasa meṅkyere omaṅ no. *9,11.

40. Na omāa no kwaṅ no, Paulo gyinaa ntrapoē no so de ne nsa nyamaa ṅkŭrofo no; na woyee krānana no, ode Hebri kasa sāṅ ne nné mu kasae se:

## Ti 22.

Mmarima, *anuanom nė agyanom, muntie m'ano a mereyi makyere mo yi! *7,2; 13,26.

2. Na wotee se okasa Hebri kasa de kyere woṅ no, woyee komm korā. Na ose: 21,40. (ṅ. 8—21; 9,1—29; 26,9—20.)

3. Meye Iudani a wowoo me Tarso wo Kilikia, na woyeṅ-me kŭro yi mu *Gamaliel naṅ ase, na wokyerekyeree me agyanom mmăra no mu pe, na meboo Nyaṅkōpoṅ hō mmodeṅ senea mo ṅhīnā moye nne yi; *5,34.

4. na metāa okwaṅ yi de-koo wu mu: mekyeree mmarima nė mmā, na miyii woṅ mā wode woṅ koguu afiase, 8,3.

5. senea osofopanyiṅ nso nė mpanyimfo ṅhīnā di me adanse; woṅ ṅkyeṅ na mekogyee ṅhōma nso se mede mekomā anuanom no, mekoo Damasko, se mekofa woṅ a wowo ho no nso makyere woṅ maba Ierusalem, na woatw̃ē woṅ asō.

6. Na ebae se, menam kwaṅ no so na mebeṅ Damasko no, ebeye se ow̃igyinae no, mpofirim na haṅṅ kese fi soro hyereṅ betw̃aa me hō hyiae;

7. na mefw̃ee fam, na metee nné bi a ese me se: Saul, Saul, edeṅ na wotā me?

8. Na mibuae se: Eye wo hena, Awura? Na okā kyeree me se: Eye me Iesu Nasareni a wotā no no.

9. Na woṅ a wo-nė me nam no hūu haṅṅ no, na wosuroe, na woante nea o-nė me kasa no nné.

10. Na mekāe se: Deṅ na ményе, Awurade? Na Awurade kā kyeree me se: Sore ko Damasko, na eho na wobekāwo ade a woahye se ye ṅhīnā hō asem.

11. Na haṅṅ no anuonyam nti miṅhūu ade nti, woṅ a wo-nė me nam no susoo me nsa, na wode me koo Damasko.

12. Na obarima bi a wofre no Anania a ofere ade senea mmăra te a Iudafo a wowo ho ṅhīna bo no diṅ pa

13. baa me ṅkyeṅ begyinaa ho see me se: Onua Saul, hū ade! Na edoṅ no ara mu memāa m'ani so mihūu no.

14. Na okāe se: Yeṅ agyanom Nyaṅkōpoṅ ayi wo ato ho se: hū ne pe a ope, na hū otrēnēni no, na te ne nné fi n'anom;

15. na wobeye ne dansefo, na woadi nea woahū na woate hō adanse akyere nnipa ṅhīnā.

16. Na afei, edeṅ na wotw̃entw̃eṅ wo

hõ ase? sore mã wommo wo asu ṅhohoro
wo bone, na bo Awurade diṅ!
17. Na ebae se, mesaṅ mebaa Ierusalem na
merebo mpae asorefi no, ade too me so,
18. na mihũu no, na osee me se: Ye
wohõ hare na fi Ierusalem ntem, efise
worennye wo-adanse a wobedi me hõ no.
19. Na mekãe se: Awurade, woṅ ara
wonim se woṅ a wogye wo di no, mede
woṅ miguu afiase, na mefw̃ee woṅ, hyia-
adaṅ ṅhĩnã mu; ṅ. 4.
20. na worefw̃ie wo-dansefo Stefano
mogya no, na me nso migyina hõ, na
mepene ne kum, na *mefw̃e woṅ a woyi
no ho no ntade so. *7,58; 8,1.
21. Na okã kyeree me se: Ko, na me-
soma wo mafi ha ako akyirikyiri, amaṅ-
amaṅ mu. 9,15; 13,2.
22. Na wotiee no beduu asem yi so,
na womãa woṅ nné so se: Yi sā onipa
yi fi asase so, nà ensé se obetrā ase! 21,36.
23. Na worebom na woretow woṅ ntama
gu tu mfutuma gu ahunum no,
24. apem-so-safohene no hyee se wómfa
no ṅko abaṅ mu, na okãe se wómfa mpire
mmisa no, na óṅhũ dekõde a enti wo-
bom gu no so yi.
25. Na wode ṅhama no tw̃ẽe no mu no,
Paulo kã kyeree oha-so-panyiṅ a ogyina
ho no se: *Mowo hõ kwaṅ se mokã
onipa a oye Romani na woammu no fo
mpire ana? *16,37; 23,27.
26. Na oha-so-panyiṅ no tee sā no, okokã
kyeree osafohene no se: Fw̃e nea wore-
beye yi! nà onipa yi ye Romani.
27. Na apem-so-safohene no bae besee
no se: Se woye Romani a, kā kyere me.
Na ose: Yiw.
28. Na osafohene no buae se: Me de,
omamma-ye yi, mede sika pī na metoe.
Na Paulo se: Me de, wode woo me.
29. Enna ntem ara woṅ a worebebisa no
no fii ne ṅkyeṅ; na osafohene no tee se
oye Romani no, osuroe se wakyere no.
30. Na ade kyẽe no, se ope se ohũ mu
nokware se dekõde a enti Iudafo tõtõ
n'ano nti, osāṅ no fii ne ṅkyehama mu,
na ohyee se asofo-mpanyiṅ nè woṅ ba-
gũafo ṅhĩnã mmẽra, na omãa wode Paulo
bae begyinaa woṅ anim.

## Tī 23.

Na Paulo gyeṅ n'ani fw̃ee bagũafo no se:
Mmarima nè *anuanom, me de, †ahõnim pa
ṅhĩnã na mede mabo me bāra mamã Onyaṅ-
kõpoṅ mede mabesi nne yi. *22,1. †24,16.
2. Na osofopanyiṅ Anania hyee woṅ a
wogyina no hõ se wommo n'ano.
3. Eno na Paulo kã kyeree no se: Obo
na Onyaṅkõpoṅ bebo wo, wo fasu a *wo-
ahoa hõ; na wote ho rebu me nteṅ senea
mmāra no te, na wubu mmāra no so hye
se wómmo me? *Mat 23,27.
4. Na woṅ a wogyina hõ no se: Wo-
yaw Onyaṅkõpoṅ sofopanyiṅ ana?
5. Enna Paulo se: Anuanom, minnim
se oye osofopanyiṅ; nà *woakyerew se:
“Ṅkasa wo maṅ panyiṅ hõ bone.“ —
*2 Mos 22,28.
6. Na Paulo hũi se ofã ye Sadukifo
na ofã ye Farisifo no, otẽeem gũa mu ho
se: Mmarima nè anuanom, *meye Farisini
nè Farisini ba; awufo sore nè anidaso
nti na worebu me nteṅ yi. *22,3; 26,5.
7. Na okãa sā no, akasakasa baa Fa-
risifo nè Sadukifo no ntam, na nnipaku
no mu paee.
8. Nà Sadukifo se, awufo-sore anase
obofo anase hoṅhom nni ho, na Farisifo
de, wokã ne ṅhĩnã. Mat 22,23.
9. Na wotẽetẽeem kese, na kyerewfo
a wowo Farisifo fã mu no soree kasa-
kasae se: *Yeṅhũ bone bi onipa yi mu;
na se hoṅhom ana obofo akasa akyere
no a, en'de †mommmã ye-nè Nyaṅkõpoṅ
ṅṅkõ! *25,25. †5,39.
10. Na akasakasa pī soree no, osafo-
hene no suroe se ebia wobetetew Paulo
nti, ohyee asrāfo no se wónsĩāṅ mmehũam
no woṅ nsam, na wómfa no ṅko abaṅ mu.
11. Na anadw̃o a edi so no Awurade
begyinaa ne ṅkyeṅ se: *Mã wo bo nye
duru, Paulo; nà senea woadi me hõ adanse
Ierusalem ha yi, senea ese se wokodi
adanse †Roma ho nso ne no.
*18, 9. †19,21. 28,16. 23.
12. Na ade kyẽe no, Iudafo no mu binom
pāme kekãa woṅhõ ntam se: worennidi na-
nso worennõm, gye se woakum Paulo ansā.
13. Na woṅ a woboom' kekãa ntam yi
no beboro aduanaṅ;
14. na wobaa asofo-mpanyiṅ nè mpan-

yimfo ṅkye̱ṅ se: Ye̱akekă ye̱ṅhō ntam se̱: fw̆ē reṅkă ye̱ṅ ano, gye se̱ ye̱akum Paulo ansă.

15. Na enti afei mo nė bagŭafo ṅko̱bo̱ diṅ ṅkyere̱ o̱safohene no, na o̱kyĕna ó̱mfa no mmĕre̱ mo, te se̱ mobebisa ne hō ase̱m no yiye; na ye̱ṅ de, o̱betw̆iw abe̱ṅ no, ye̱asiesie ye̱ṅhō akum no.

16. Na Paulo ne nuabea ba tee wo̱ṅ te̱w no, o̱ko̱e ko̱hye̱ṅ abaṅ no mu ko̱bo̱o̱ diṅ kyere̱e̱ Paulo.

17. Na Paulo fre̱e̱ o̱ha-so-mpanyiṅ no mu biakō, na ose: Fa abĕrante yi ko̱ o̱safohene ṅkye̱ṅ; nȧ o̱wo̱ ase̱m bi kă kyere̱ no.

18. E̱nna o̱faa no de no ko̱o̱ o̱safohene no ṅkye̱ṅ se: O̱deduani Paulo fre̱e̱ me sĕre̱e̱ me se̱ mémfa abĕrante yi memmĕra wo ṅkye̱ṅ, na o̱wo̱ ase̱m bi kă kyere̱ wo.

19. Na o̱safohene no soo ne nsa, na o̱-nė no ko̱o̱ fă bābi, na obisae se̱: De̱ṅ na wowo̱ kă kyere̱ me?

20. Na ose: Iudafo apăm se̱ wo̱bese̱re̱ wo na o̱kyĕna wode Paulo asĭăṅ aba gŭa mu te se̱ wo̱bebisa ne hō ase̱m yiye.

21. Na wo de, ntie wo̱ṅ, nȧ wo̱ṅ mu mmarima a wo̱be̱boro aduanaṅ te̱w no, wo̱ṅ na wo̱akekă wo̱ṅhō ntam se̱ wo̱rennidi na wo̱rennōm, gye se̱ wo̱akum no ansă; na afei wo̱asiesie wo̱ṅhō na wo̱tw̆e̱ṅ wo ṅkye̱ṅ bo̱hye̱.

22. E̱nna o̱safohene no gyaa abĕrante no, na o̱hye̱e̱ no ase se̱ o̱ṅṅkă ṅṅkyere̱ obiara "se̱ woabo̱ yinom diṅ akyere̱ me."

23. Na o̱fre̱e̱ asrāfo-ha-so-mpanyiṅ no mu bānu bi se: Múnsiėsie asrāfo ahannu na wo̱ṅko̱ ṅkosō Kaesarea, nė apo̱ṅko̱fo aduo̱soṅ, nė mpe̱me̱kurafo ahannu, anadw̆o do̱ṅ a e̱to so abie̱să mu;

24. na wónsiesie mmoa nso, na wó̱mfa Paulo ntră so mfa no dw̆ōdw̆ō ṅko̱mă amrado Félike.

25. Na o̱kyere̱w ṅhōma a emu ase̱m se:

26. "Klaudio Lisia de yi kyia amrado pa Felike.

27. O̱barima yi a Iudafo ko̱faa no se̱ aṅkă wo̱bekum no na *me nė do̱m ko̱e kohŭam no, na †mate se̱ o̱ye̱ Romani. *21,33. †22,25.

28. Na mepe̱e̱ se̱ aṅkă mehŭ dekōde a wo̱de to no so no, mede no meko̱o̱ wo̱ṅ gŭa mu; 22,30.

29. na mihŭi se̱ wo̱ṅ mmăra hō ase̱mmisa nti na wo̱-nė no wo̱ ṅkŭro, na wo̱amfa biribi a e̱se̱ owu anase̱ o̱kyere anto no so. ṅ. 6.9; 18,14.15.

30. Na wotw̆aa me adafĭ se̱ Iudafo rete̱w barima no no, nte̱m ara na mesomaa no wo ṅkye̱ṅ, na mahye̱ *ne ṅkŭrobo̱fo nso se̱ wó̱mme̱kă nea wo̱wo̱ no hō wo anim. E̱'nye̱ wo yiye." *24,8.

31. E̱nna asrāfo no faa Paulo, se̱nea wo̱hye̱e̱ wo̱ṅ no, na wo̱de no ko̱o̱ Antipatri anadw̆o no;

32. na ade kyĕe no, wo̱măa apo̱ṅko̱fo no nė no ko̱e, na wo̱saṅ baa abaṅ no mu bio.

33. Na wo̱ṅ de, woduu Kaesarea na woyii ṅhōma no măa amrado no, wo̱de Paulo nso kogyinaa n'anim.

34. Na amrado no kaṅ ṅhōma no w̆iei na obisaa kŭro kō a ofi mu na o̱tee se̱ ofi *Kilikia no, ose: *22,3.

35. Wo ṅkŭrobo̱fo no ba a, na metie wo. Na o̱hye̱e se̱ wó̱mfa no nsie Herode abaṅ mu.

## Tí 24.

Na ne nnannum so no o̱so̱fopanyiṅ Anania nė mpanyimfo no nė o̱kyĕame Tertúllo bi bae, na wo̱be̱bo̱o̱ Paulo hō ṅkŭro kyere̱e̱ amrado no.

2. Na wo̱fre̱e̱ no no, Tertullo fii ase bo̱o̱ ṅkŭro se: Se̱ wo nti ye̱anyă asomdw̆oe bebĕrē nė amansese̱w a e̱nam wo nimde̱e̱ so baa o̱maṅ yi mu, Félike pa,

3. eyinom ṅhĭnă ye̱de aseda ṅhĭnă gye dă mmă-ṅhĭnă.

4. Na meremmă ase̱m no ṅkyekye̱ wo bebĕrebe nti, mesĕre̱ wo, fa wo aṅkasa ayamye no tie ye̱ṅ kakră.

5. Nȧ yehŭu o̱barima yi se̱ o̱ye̱ obusufo, na o̱de *mansōtw̆ĕ ba Iudafo ṅhĭnă mu w̆iase ṅhĭnă, na o̱ye̱ Nasarefo feku no mu panyiṅ; *17,6.

6. na o̱so̱ fw̆e̱e se̱ o̱de fĭ be̱kă aso̱refi nso; na ye̱ko̱kyeree no, na aṅkă ye̱pe̱ se̱ ye̱fa ye̱ṅ mmăra so bu no nte̱ṅ; 21,28.

7. na o̱safohene Lisia bae de abĕranse̱m bebĕrē begyee no ye̱ṅ nsam de no ko̱e,

8. na o̱hye̱e̱ *wo̱ṅ a wo̱-nė no wo̱ ṅkŭro se̱ wo̱mmĕra wo ṅkye̱ṅ; o̱no na wo aṅkasa, wopē no mu a, wobehŭ nea enti ye̱-nė no bo̱ ṅkŭro yi ṅhĭnă. *23,30.

9. Na Iudafo no nso foaa no nsemmoa, se nneema yi te sa.

10. Na amrado no nyamaa Paulo se oṅkasa no, obuae se: Se minim se wufi ye omaṅ yi temmufo adi mfrihyia pī nti, mede kõma pa mereyi m'ano;

11. na wobetumi ahũ se emmoro dadunnamieṅ a *mekoo Ierusalem se merekosore. *21,17.

12. Na woaṅhũ me asorefi anase hyiaadaṅ mu anase kũrom ho, se me nė obi rekasa, anase metane ṅkũrofo no ani,

13. nanso worentumi ṅkyere nneema a enti wotõtõ m'ano yi ase.

14. Na eyi de mepaem mekã mekyere wo se: okwaṅ a wofre no se *fekusem no mu na mesore m'agyanom Onyaṅkõpoṅ, se migye nneema a woakyerew mmăra nė adiyifo mu ṅhīnā midi; *ṅ. 5.

15. na mewo Onyaṅkõpoṅ hõ anidaso a woṅ aṅkasa nso fw̃e no kwaṅ se awufosore a *woṅ a wotẽe nė woṅ a wontẽe besore no beba. *Dan 12,2. Ioh 5,28.29.

16. Na eyi mu na meso mehõ mefw̃e, se menyã kõma a eṅhintiw Onyaṅkõpoṅ nė nnipa fãm dã. 23,1.

17. Na mfrihyia bebĕrē akyi no mebae se mede *ayeyede mebĕre me maṅ na mabebo afore; *Rom 15,25.26. Gal 2,10.

18. eno mu na wohũu me se meredw̃ira mehõ asorefi ho, nso enyé me nė ṅkũrofoku anase gyegyēgye bi; 21,27.

19. na eye Iudafo bi a wofi Asia, woṅ na aṅkã ese se woba wo anim ha, na se wowo me hõ asem bi a, wo-nė me bebo hõ ṅkũro.

20. Anase eyinom ara a wogyina ha yi ṅ'kã se, migyina bagũafo no anim no, wohũu me hõ ade a entẽe bi,

21. gye se asem biakõ yi a migyina woṅ mu no metẽeem mekãe se: Awufo sore hõ na morebu me nteṅ nne yi. 23,6.

22. Na Felike tee sā no, ohũu okwaṅ no hõ asem no mu yiye no, osaṅ woṅ ansã se: Se osafohene *Lisia ba a, na mefw̃e mo asem no madi. *23,26.

23. Na ohyee asrāfo-ha-so-panyiṅ no se ómfa Paulo nsie, na wonnyé no biribi, na woṅ a woye ne de no bi besom no anase oba ne ṅkyeṅ a, oṅṅkãme no. 27,3.

24. Na nna bi akyi no Felike nė ne yere Drusilla a oye Iudani bae, na osoma kofree Paulo, na wobetiee no Kristo hõ gyidi mu asem.

25. Na orekã trẽnē nė anidaho nė atemmu a ereba no hõ asem no, Felike suroe, na obuae se: Mprempreṅ de: ko, na menyã me hõ adagye a, memã woabefre wo.

26. Na n'ani da so nso se Paulo bemã no sika na wagyā no, enti na dā omã wokofre no, na o-nė no bo ṅkommo.

27. Na mfríhyia abieṅ dui no, Pórkio Festo besii Felike anaṅmu; na Felike pe se oso Iudafo ani nti, ogyaw Paulo dua mu.

## Tī 25.

Na afei Festo baa ne maṅ a odi so amrado no mu no, nnansã akyi no, ofi Kaesarēa koo Ierusalem.

2. Na asofo-mpanyiṅ nė Iudafo mpanyimfo no beboo Paulo hõ ṅkũro kyeree no, 24,1.

3. na wopaa no kyew sĕree no dom [wo] no hõ, se ónsomà ṅkofa Paulo mmĕra Ierusalem; na aṅkã woatew no okwaṅ mu akum no. 23,15.

4. Na Festo buae se Paulo ntrã Kaesarēa, na eṅkyé na ono aṅkasa ako ho;

5. na ose: Enti mómmã mo mu nnipa a wobetumi nė me ṅko, na se biribi wo obarima yi mu a, wo-nė no ṅkobo ṅkũro.

6. Na odii woṅ mu beboro dadu no, osĩãṅ koo Kaesarēa; na ade kyĕe na okotrãa asenni-agũa so no, ohyee se wómfa Paulo mmĕra.

7. Na obae no, na Iudafo a wofi Ierusalem bae no beboo no hõ dantabaṅ, na wokãa Paulo hõ nsemmone pī a emu ye duru a wontumi ṅkyere ase;

8. na naṅkasa yii ano se: Menyee Iudafo mmăra anase asorefi anase Kaesare hõ bone bi e.

9. Na Festo pe se oso Iudafo ani nti, obuaa Paulo se: Wope se woko Ierusalem na woabu wo nneema yi hõ nteṅ honom m'anim?

10. Na Paulo kãe se: Kaesare asenniagũa anim na migyina, na eha na ese se wobu me nteṅ, na Iudafo de, menyee woṅ bone bi e, senea wo nso wunim yiye.

11. Nà se̱ midi fo̱ anase̱ maye̱ biribi a e̱se̱ owu a, mimpimpini m'akyi se̱ mewu; na se̱ nnee̱ma a enti wo̱tõtõ m'ano yi biara nnim' a, obi ntumi mfa me ṅkye̱ wo̱ṅ. Mede ase̱m no medaṅ Kaesare.

12. E̱no na Festo nė bagũafo no kasae no, obuae se̱: Wode ako̱daṅ Kaesare a, Kaesare ṅkye̱ṅ na wobe̱ko̱.

13. Na nna bi tw̃aam no, o̱hene Agripa nė Berenīke baa Kaesarēa bekyiaa Festo.

14. Na wodii ho̱ nna bebĕrē no, Festo kãa Paulo hõ ase̱m no kyeree̱ o̱hene no se̱: O̱barima bi wo̱ ho̱ a Felike *gyaw no mpokyere̱ mu; *24, 27.

15. o̱no na meko̱o̱ Ierusalem no, aso̱fo-mpanyiṅ nė Iudafo mpanyimfo be̱bo̱o̱ no hõ ṅkũro kyeree̱ me sĕree̱ me se̱ mímmu no nte̱ṅ.

16. Na mibuaa wo̱ṅ se̱: e̱nyé̱ Romafo amanne se̱ wo̱beyi nipa bi amã na wo̱akum no, gye se̱ ṅkũrobo̱fo ba nea wo̱-nė no wo̱ ṅkũro no anim, na onyã o̱kwaṅ yi nea wo̱de ato no so no ano ansã.

17. Na enti, wo̱behyiaa ha no, mantw̃ĕ ase̱m no manto ho̱, na ade kyĕe no, meko̱trãa asenni-agũa so, na mehyee̱ se̱ wó̱mfa onipa no mmĕra.

18. Na ne ṅkũrobo̱fo no begyinaa no hõ no, wo̱aṅkã ase̱m a misusui no biara aṅṅu no so,

19. na wo̱ṅ aṅkasa nyamesom hõ akyinnye bi na wo̱-nė no gyei, nė Iesu bi a wawu a Paulo se o̱te ase de. 18, 15.

20. Na se̱ minnim nea me̱ye̱ eyi hõ akyinnyegye no mu nti, mibisaa no se̱ o̱be̱ko̱ Ierusalem na wo̱akobu no nse̱m yi hõ nte̱ṅ ana?

21. Na se̱ Paulo de ase̱m no daṅe se̱ wó̱mfa no nsie mmã e̱ṅkodu Augusto anim nti, mehye̱e se̱ wó̱mfa no nsie ṅkosi se̱ me̱soma no mako̱ Kaesare ṅkye̱ṅ.

22. Na Agrípa kã kyeree̱ Festo se̱: Aṅkã me nso mepe̱ se̱ mitie onipa no. Na ose: O̱kyẽna wobetie no. Luk 23, 8.

23. Na afei ade kyĕe, na Agrípa nė Berenike de ahõkekã bebĕrē bae, na wo̱-nė apem-so-asafohene nė kũrom ho̱ nnipa a wo̱wo̱ diṅ ko̱o̱ nea wotie ase̱m ho̱, na Festo hye̱e no, wo̱de Paulo bae.

24. Na Festo se: O̱hene Agrípa nė mmarima a mo nė ye̱ṅ wo̱ ha yi ṅhīnã, moahũ oyi a ne nti Iudafo kuw ṅhīnã aye̱ me Ierusalem nė e̱ha yi, na wo̱tĕe̱em se̱ e̱nsé̱ no se̱ o̱trã ase bio. ṅ. 2. 7; 22, 22.

25. Na mihũi se̱ wanyé̱ biribiara a e̱se̱ owu, na o̱no aṅkasa de ko̱daṅ Augusto no, mehye̱e se̱ me̱soma no ho̱.

26. Na minni ne hõ ase̱m pa bi a me̱kyere̱w mako̱mã owura; enti na mede no maba mo anim na e̱ṅkãṅkã wo, o̱hene Agripa, anim, na se̱ wonyã hũ ase̱m no mu a, manyã biribi makyere̱w.

27. Nà e̱ye̱ me se̱ enni ase se̱ mesoma o̱deduani na meṅkyere̱ ase̱ṅ-kõ a wo̱de ato no so no.

## Tí 26.

Na Agripa kã kyeree̱ Paulo se̱: Wo̱amã wo kwaṅ se̱ kã wo ase̱m. E̱no na Paulo tĕe̱e ne nsa yii ano se:

2. Nnee̱ma a Iudafo de tõtõ m'ano ṅhīnã hõ na mibu mehõ se̱ aye̱ me yiye se̱ nne̱ merebeyi m'ano wo, o̱hene Agripa, anim,

3. ne bebĕrebe ne se̱ wunim amanne ṅhīnã nė akyinnyese̱m a e̱wo̱ Iudafo mu no; enti mesĕre̱ wo se̱ to̱ wo bo ase tie me.

4. M'asetrã a efi me mmofraase no de, se̱nea efii ase na e̱te me mamfo mu [wo̱] Ierusalem no, Iudafo ṅhīnã nim;

5. na wonim me fi mfiase dedaw, [nso] se̱ wo̱pe̱ se̱ wodi hõ adanse a, [wonim me] se̱ mefraa feku a wodi ye̱ṅ som so pe̱pēpe̱ no mu mebo̱o̱ me bãra se̱ Farisini. 23, 6. Fil 3, 5.

6. Na afei migyina ha na wo̱rebu me nte̱ṅ Onyaṅkõpo̱ṅ bo̱ a o̱hye̱e ye̱ṅ agyanom no hõ anidaso nti; 28, 20.

7. e̱no ara na ye̱ṅ mmusũaku dumieṅ no de aw̃ia nė anadw̃o som a emu ye̱ deṅ mã wo̱ṅ ani da so se̱ wo̱benyã; na anidaso no nti, o̱hene Agripa, na Iudafo tõtõ̱ m'ano yi. 24, 15.

8. E̱de̱ṅ na mobebu yi ase̱m a wonnye nni se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ nyaṅ awufo?
(ṅ. 9—20; 9, 1—29; 22, 3—21.)

9. E̱wom se̱ e̱ye̱e̱ maṅkasa nso se̱ e̱se̱ me se̱ meye̱ nnee̱ma pī matia Iesu Nasareni no diṅ:

10. e̱no nso na meye̱e Ierusalem, na minyãa aso̱fo-mpanyiṅ ṅkye̱ṅ tumi no, mede ahõtefo bebĕrē miguu afiase; na wokum wo̱ṅ a, mede m'ano meto mu bi.

11. Na metā metẁēe won-asõ hyiaadaṅ ṅhīnā mu, na mehyee woṅ se wóṅkā abususem, na meboo woṅ so dam kese boroo so nti, metāa woṅ koduu ananafo ṅkūro so.
12. Eno mu na menam se mereko Damasko, na asofo-mpanyiṅ amā me tumi nė hõ kwaṅ,
13. na okwaṅ so no oẁigyinae, ohene, mihūu haṅṅ a ekyeṅ oẁia hāraṅ, se efi soro betẁaa me nė woṅ a wo-nė me nam hõ hyiae.
14. Na yeṅ ṅhīnā fẁefẁee ase no, metee nnė bi a ekasa kyeree me, na ese Hebri kasam se: Saul, Saul, edeṅ nti na wotā me? eye deṅ mā wo se wobetow okāfopõma ano dade anaṅkoti!
15. Na mise: Eye wo hena, Awura? Na ose: Eye me Iesu a wotā no no.
16. Na sore gyina wo naṅ so; nȧ eyi nti na miyii mehõ mekyeree wo, se meyi wo maye nneema a woahū nė nea merebeyi mehõ makyere wo no hõ somfo nė dansefo,
17. na mayi wo mafi omaṅ no nė amaṅamaṅ no a mesoma wo woṅ ṅkyeṅ yi mu,
18. se wobebue woṅ ani, na woadaṅ afi sūm mu aba haṅṅ mu, na woafi Satan tumi mu aba Onyaṅkōpoṅ ṅkyeṅ, na woanyā bone fafiri nė *agyapade woṅ a wode gye a wogye me di no atew woṅ hõ no mu. *20, 32.
19. Enti no, ohene Agripa, manye osoro ade a woyi kyeree me no hõ asõodeṅ, Gal 1, 16.
20. na mekā mekyeree woṅ a wowo Damasko kaṅ, nė woṅ a wowo Ierusalem nė Iudea asase ṅhīnā so, nė amaṅamaṅ no, se wónsakrȧ woṅ adẁene, na wonnaṅ mmēra Onyaṅkōpoṅ ṅkyeṅ, na wónye ṅṅẁuma a ese adẁensakra.
21. Eyi nti na Iudafo bekyeree me asorefi fẁefẁee se wobekum me. 21, 30. 31.
22. Na se Onyaṅkōpoṅ adi m'akyi nti, migyina ho de abedu nne yi, na midi nnipa ṅketewa nė akese adanse, na meṅkā biribiara se, nea *adiyifo nė Mose kāe se ebeba no: *Luk 24, 44—47.
23. se Kristo behū amane, na wadi awufo sore mu *kaṅ amā woakā haṅṅ hõ asem akyere omaṅ no nė amaṅamaṅ no. *1 Kor 15, 20.
24. Na oyii n'ano sā no, Festo de nnė kese kāe se: Paulo, woabo dam, ṅhõmahū bebērebe abo wo dam!
25. Na ose: Memmoo dam e, opanyiṅ Festo, na mekā nokware nė anidaho nsem.
26. Nȧ ohene a mede nnam mekā asem mekyere no yi nim nsem yi mu; na migye midi se eyinom biara ṅhinta no: nȧ *woanye eyi kokoam. *Ioh 18, 20.
27. Ohene Agripa, wugye adiyifo di ana? minim se wugye di.
28. Na Agripa kā kyeree Paulo se: Aka kakrā na woamā madaṅ Kristoni.
29. Na Paulo se: Aṅkā mepe Onyaṅkōpoṅ fām se, aka kakrā ō, aka bebērē ō, enyé wo ṅkõ, na woṅ a wotie me nne yi ṅhīnā nso, n'ye se me ara, gye mpokyere yi ṅkõ mu.
30. Na okāa sā no, ohene nė amrado nė Berenike nė woṅ a wo-nė woṅ te ho no soree,
31. na wokoo ṅkyeṅ bābi no, wokāe woṅ mu se: Onipa yi nye biribi a ese owu anase okyere.
32. Na Agripa see Festo se: Se onipa yi amfa *aṅkodaṅ Kaesare a, aṅkā wobetumi agyā no. *25, 11.

## Ti 27.

Na wokāe se *yéntu ṅko Italia no, woyii Paulo nė apokyerefo binom māa asrāfo-ha-mu-panyiṅ bi a ne diṅ de Iulio a ofi Augusto asafotow mu. *25, 12.
2. Na yekoo Adramitio hyeṅ mu se yerebeko Asia fā mu no, yetui, na *Aristarko Makedoniani a ofi Tesalonīka kā yeṅ hõ. *19, 29; 20, 4.
3. Na da a edi so yekogyinaa Sidon. Na Iulio yee Paulo anuonyanne māa no kwaṅ se óṅko ne nnamfonom ṅkyeṅ ṅkogye n'ahome. 24, 23; 28, 16.
4. Na yetu fii honom no, yenam Kipro ase, efise mframa hyia yeṅ.
5. Na yefaa Kilikia nė Pamfilia po so no, yekogyinaa Likia kūro Mira hõ.
6. Na eho na asrāfo-panyiṅ no hūu Aleksandria hyeṅ bi a ereko Italia no, ode yeṅ koguu mu.
7. Na nnafua bebērē na yenam bereō, na yeberee ansā na yerebeṅ Knido, na mframa mmā yeṅ hõ kwaṅ nti, yenam Kreta ase tẁaa Salmone hõ.

8. Na ye̱nam ano ano bere̱e retw̃a hõ
no, yeduu bābi a wo̱fre̱ ho̱ hye̱ṅ-agyinayé
a Lasēa kũro be̱ṅ hõ.
9. Na adagye bebĕrē nyã se̱ee na
nsuani-fa *nye no, se̱ †mmuadadi-bere
no atw̃am dedaw nti, Paulo tuu wo̱ṅ fo
see wo̱ṅ se̱: *2 Kor 11, 25. 26. †3 Mos 16, 29.
10. Mmarima, mihũ se̱ akwantu yi re-
ko̱ye̱ se̱ amane nė adesee bebĕrē be̱ba
mu, e̱nyé agũade nė hye̱ṅ yi ṅkõ, na
ye̱ṅ ṅkwã nso wom bi.
11. Nanso asrāfo-panyiṅ no gyee hye̱ṅ
kwaṅkyere̱fo nė hye̱ṅ wura no dii kye̱ṅ
nea Paulo kāe no.
12. Na se̱ hye̱ṅ-gyinabea ho̱ nna ho̱
yiye se̱ wo̱bedi awo̱bere ho̱ nti, wo̱ṅ mu
bebĕrē kāe se̱ wo̱betu ho̱ nso ako̱fw̃e̱
se̱ wo̱betumi akodu Foinīke a e̱ye̱ Kreta
hye̱ṅ-gyinabea a e̱da ko̱ nifã nė ato̱e
ntam e̱-nė beṅkum nė ato̱e ntam, na
wo̱akodi awo̱bere ho̱nom.
13. Na nifã mframa fii ase bo̱e no,
e̱ye̱e̱ wo̱ṅ se̱ wo̱ṅ nsa akã nea wo̱de too
wo̱ṅ tirim no, na wotuu se̱kye̱ ko̱be̱ṅ
Kreta nam ano ano.
14. Na aṅkye̱ bio na mframa ke̱se bi
a wo̱fre̱ no Euroklidon [beṅkum nė apuei
ntam] faa Kreta so be̱bo̱e;
15. na e̱kyeree hye̱ṅ no na entumi ṅhyia
mframa no no, ye̱mã e̱tw̃ēe ye̱ṅ.
16. Na ye̱de mmirika ko̱faa supo̱ ketewa
bi a wo̱fre̱ no Klauda ase no, ye̱bo̱o̱
mmo̱deṅ ansã na yesusoo bonto no mu;
17. na wo̱mãa so no, wo̱boa kyekyee
hye̱ṅ no; na wosuro se̱ ebia wo̱be̱ko̱ ako̱-
fw̃e aṅhwēataṅ [Sirti] no mu nti, wohũaṅ
hye̱ṅdua no, na e̱tw̃ēe wo̱ṅ sā.
18. Na mframa no bo̱e denneṅ de ye̱ṅ
kyiṅkyinii no, na ade kyēe no, wo̱totow
hye̱ṅ no mu nne̱ema bi gui.
19. Na da a e̱to so abie̱sã no ye̱de ye̱ṅ
aṅkasa nsa totow hye̱ṅ no hõ nne̱ema
no kyenee.
20. Na nnafua bebĕrē na ow̃ia anase̱
nsoroma mpuei na e̱nyé mframa kakrā
bi na e̱da ye̱ṅ so no, afei ye̱ṅ ṅkwãgye
hõ anidaso ṅhĩnā yerae.
21. Na ye̱annidi nna bebĕrē no, e̱no na
Paulo so̱re gyinaa wo̱ṅ mfinimfini se:
Mmarima, e̱se̱ se̱ aṅkã wotie me na wo̱-
amfi Kreta ammenyã amane nė adesee yi.
22. Na afei mitu mo fo se̱ mómmã mo
bo nto̱ mo yam, nà mo mu onipa biara
kăra renyera, gye hye̱ṅ yi.
23. Na anadw̃o yi Onyaṅkõpo̱ṅ a meye̱ ne
de na mesom no no bo̱fo begyinaa me ṅkye̱ṅ
24. se: Paulo, *nsuro; etw̃a se̱ woko-
gyina Kaesare anim; na fw̃e̱, Onyaṅ-
kõpo̱ṅ de wo̱ṅ a wo̱-nė wo nam no ṅhĩnā
akye̱ wo. *23, 11.
25. Enti, mmarima, mómmã mo bo nto̱
mo yam, nà migye Nyaṅkõpo̱ṅ midi se̱
e̱be̱ye̱ se̱nea wo̱akã akyere̱ me no;
26. nanso etw̃a se̱ ye̱kogu supo̱ bi so. 28, 1.
27 Na dadu-nnannaṅ anadw̃o dui no, na
e̱de ye̱ṅ di ako̱-nė-aba Adria po so no,
e̱be̱ye̱ se̱ o̱dasum na hye̱ṅ no mu adw̃uma-
ye̱fo no susui se̱ wo̱rebe̱ṅ asase bi.
28. Na wo̱tow susuhama, na wohũi se̱
esi abasam aduonu; na wo̱ko̱o̱ wo̱ṅ anim
kakra no, wo̱toe bio, na wohũu no abasam
dunnum.
29. Na wosuro se̱ ebia wo̱be̱ko̱ ako̱fw̃e
abotaṅ bi so nti, wo̱tow ase̱kye̱ anaṅ fi
hye̱ṅ no to tw̃e̱ṅ adekyēe.
30. Na hye̱ṅ mu adw̃umaye̱fo fw̃efw̃e̱e̱
agũaṅ afi hye̱ṅ no mu gyaa obonto no
mu too po mu ye̱e se̱nea wo̱reko̱tow se̱kye̱
fi hye̱ṅ no ti nso no,
31. Paulo see asrāfo-panyiṅ nė asrāfo
no se̱: Se̱ eyinom antrã hye̱ṅ yi mu de
a, mo de, morennyã ṅkwã.
32. E̱no na asrāfo no tw̃aa bonto no
ntampehama no, na wo̱mãa e̱fw̃ee ase.
33. Na wo̱tw̃e̱ṅ se̱ ade rebe̱kyē no, Paulo
sĕre̱e̱ wo̱ṅ ṅhĩnā se̱ wónnidi, se: E̱ne̱ ne
*dadu-nnannaṅ a moatrã ho̱ adi mmuada
a momfaa biribi ṅkãa mo ano e̱. *ṅ. 27.
34. Enti mesĕre̱ mo se̱ múnnidi, nà eyi
fa mo ṅkwãgye hõ; nà mo mu biara *ṅhwĩ
biakõ rentu mfi ne ti so nto̱. *Mat 10, 30.
35. Na o̱kãa sā na o̱faa abodō no, *o̱daa
Onyaṅkõpo̱ṅ ase wo̱ṅ ṅhĩnā anim, na
obubui fii ase dii. *Ioh 6, 11. 1 Tim 4, 4.
36. Na wo̱ṅ ṅhĩnā bo to̱o̱ wo̱ṅ yam na
wo̱ṅ nso faa bi dii.
37. Na ye̱ṅ a ye̱wo̱ hye̱ṅ no mu ṅhĩnā
si akāra ahānu-aduo̱soṅ-asĩa.
38. Na wodi mēe no, wo̱ye̱e̱ hye̱ṅ no
hare, na wo̱tow aduaṅ no guu po mu.

39. **Na** ade kyĕe no, na wonnim asase
no; na wohũu donnoṅ bi a ehõ mpoano
da ho, eno mu na wosusui se wobetumi
a wobetw̃ẽ hyeṅ no ako.
40. Na wotw̃aa asekye no ahama mu
gyaa mu guu po mu, na wosãṅ akyere-
kyerekwaṅ no ahama, na wosii hyeṅ to
abranā māa mframa a eboe no tw̃iw koo
mpoano.
41. Na wokofw̃ee bābi a epo abu kontoṅ
no, wode hyeṅ no kotae, na eti kotimi
na ekaa ho pintiṅṅ, na eto de, asorokye
a ebo denneṅ no bubui.
42. Na asrāfo no tuu agyina se wo-
bekum nneduafo no, *na* obi aṅṅuare
aṅṅũaṅ.
43. Na asrāfo-panyiṅ no, se ope se
ogye Paulo nti, osiw woṅ nea wosusui
no hõ kwaṅ, na ohyee se woṅ a wobe-
tumi aguare mfa woṅhõ ṅṅu po mu kaṅ
ṅko fam.
44. Na woṅ a aka no de, ebinom butu-
butu ntābow so, na ebinom butubutu hyeṅ
asiṅasiṅ no bi so. Na senea eyee na
*yeṅ ṅhĩnā nyāa ṅkwã koo fam ne no.
* ṅ. 22—25.

**Ti 28.**

**Na** yenyāa ṅkwã no, eno na yetee se,
wofre supo no Melita.
2. Na ehofo pótofo no yee yeṅ nido
a eṅka; na wosoo ogya gyee yeṅ ṅhĩnā,
osu a ereto nė awow no nti. 2 Kor 11, 27.
3. Na Paulo boaboaa mmobā ano na
ode guu gya no so no, ahõhuru no
nti ahurutoa bi fii mu bekyekyeree ne
nsa hõ.
4. Na potofo no hũu aboa no se oseṅ
ne nsa hõ no, wokekāe woṅ mu se:
Ampa ara, onipa yi ye owudiťo a wanyã
ṅkwã afi po mu de, nanso aw̃eredi nti
emmã onnyã ṅkwã.
5. Na opetẽe aboa no too gya mu,
nso fw̃ẽ anye no. Mark 16, 18.
6. Na woṅ de, woṅ ani wo so se
orebehoṅhoṅ anase obefw̃e ase awu
mpofirim: na wofw̃ee fw̃ee na wohũi se
biribi anye no no, wosakraa woṅ tirim se:
*oye onyame bi. * 14, 11.
7. Nso ehonom ara na supo no mu
titiriw a ne diṅ de Públio no wo asase;
ono na ogyee yeṅ yee yeṅ hoho nnansã
fw̃ee yeṅ yiye.
8. Na ebae se Publio n'agya da ho
yare atiridii nė koṅkoruwa; na Paulo
koo ne ṅkyeṅ, na oboo mpae de ne nsa
guu no so saa no yare.
9. Enna eyi yee no, woṅ a aka nso
a woyare supo no mu no bae, na wo-
saa woṅ yare;
10. woṅ nso na wode nĭdi pĭ dii yeṅ,
na yefi ho reko no, wode nneema a ehĭa
yeṅ no mõmāa yeṅ.
11. **Na** asram abiesã akyi no yefaa
Aleksandria hyeṅ bi a ebedii awobere
supo no mu a ne seṅkyerene ne Diokuri
no mu koe.
12. Na yekogyinaa Sirakúsa no, yetrāa
ho nnansã;
13. na eho na yefi de kontoṅ koduu
Régio na dafua akyi no nifã mframa
boe, na n'adekyẽe no yekoduu Putéoli;
14. eho na yehũu anuanom bi, na wo-
sẽree yeṅ se yéntrã woṅ ṅkyeṅ nnansoṅ;
na senea yekoduu Roma ni.
15. Eho na anuanom a wotee yeṅ
ṅkã no fi behyiaa-yeṅ Apíforo nė Treta-
bérne; woṅ na Paulo hũu woṅ no,
odaa Onyaṅkõpoṅ ase na otw̃aa ne bo
too ne yam.
16. Na yeduu Roma no, asrāfo-panyiṅ
no yii nneduafo no māa gyāsehene; na
Paulo de, womāa no hõ kwaṅ se o-nė
srāni a ofw̃e no no ṅkotrã nea ope. 27, 3.
17. **Na** ebae se nnansã akyi no Paulo
frefree Iudafo atitiriw boaa ano; na wo-
behyiae no, okã kyeree woṅ se: Mmarima
nė anuanom, manye biribi mantia omaṅ
anase yeṅ agyanom amanne de, nanso
woyii me se deduani fii Ierusalem hyee
Romafo nsa; 23, 1.
18. na woṅ nso, wopēpee me mu no,
wope se wogyā me, esĭane se akunne
biara nni me mu.
19. Na Iudafo kasa tiae no, etw̃aa me
se *mede mekodaṅ Kaesare, enye se mewo
biribi a mede metõtõ me maṅ ano. * 25, 11.
20. Afei eyi nti na mefree mo, se mehũ
mo na makasa makyere mo; nā Israel
*anidaso nti na wode ṅkonsoṅkonsoṅ
yi agu me yi. * 26, 6. 7.

21. Na wokã kyeree no se: Yen de, yennyãa wo hõ ṅhõma bi mfii Iudea e, nanso anuanom no mu biara mmae mmeboo kasee anase ommekãa wo hõ asemmone bi e.

22. Na yepe se yetie wo nea wodw̃en, nà *fekusem yi hõ de, yenim se wokasa †tia mmã-ṅhĩnã. *24, 14. †Luk 2, 34.

23. Na wohyee no da no, bebẽrẽ baa ne ṅkyen nea ote ho; na okyeree won ase dii Nyaṅkõpon ahenni hõ adanse, na ofii Mose mmãra nė adiyifo mu kyeree won Iesu hõ nsem no mu fii anopa kosii anadw̃ofã.

24. Na ebinom gyee nea okãe no dii, na ebinom nso annye anni.

25. Na won ano anye biakõ [wo] won mu no, wokoe, nso Paulo kãa asem biakõ se: Hoṅhom kroṅkroṅ nam odiyifo Iesaia so *kã kyeree yen agyanom yiye se: *Ies 6, 9. 10.

26. "Ko oman yi ṅkyen na kose se: Ote de mobete, na morente ase: na ohũ nso mobehũ, na moreṅhũ mu.

27. Nà oman yi kõma apĩrim srade mu, nanso womfá won asõ nte asem yiye, na woamũamũa won ani: *na* woamfa won ani aṅhũ ade, na woamfa won asõ ante asem, na woamfa won kõma ante ase, na woannaṅ na mansa won yare."

28. Enti *múṅhũ se woasoma Onyaṅkõpon ṅkwãgye no akomã amaṅamaṅ no; won na wobete. *13, 46.

29. Na okãa nsem yi no, Iudafo no koe, na wogyigyee akyinnye pĩ [wo] won mu.

30. Na Paulo trãa naṅkasa fi a ofeme mu mfe abien a ew̃ie du, na ogyee won a wobaa ne ṅkyen ṅhĩnã,

31. okã Onyaṅkõpon *ahenni hõ asem, na ode nnam ṅhĩnã kyerekyere nneema a efa Awurade Iesu Kristo hõ, na obi ansiw no kwaṅ. *ṅ. 23.

---

# PAULO Ṅ̇HÕMA A OKYERE[w] KOMÃA
# ROMAFO.

---

## Ti 1.

**Paulo**, Iesu Kristo akoa, osomafo a woafre no a woayi no amã Onyame asempa a Asmf 9, 15; 13, 2. Gal 1, 15.

2. onam n'adiyifo so hyee ase siee kyerew-nsem kroṅkroṅ mu, Tit 1, 2. Rom 16, 25. 26.

3. ne ba no hõ, nea wowoo no Dawid aseni ohõnam fãm, 2 Sam 7, 12. Mat 22, 42. Rom 9, 5.

4. na woayi no akyere se Onyame ba, tumi mu ahõtew hoṅhom fãm, awufo *sore mu, one Iesu Kristo, yen Awurade a *Asmf 13, 33.

5. yenam no so anyã odom nė osomafodw̃uma akobẽre amaṅamaṅ ṅhĩnã asõ ase amã gyidi amã ne diṅ; Asmf 26, 16—18. Rom 15, 18. Gal 2, 7. 9.

6. won mu na mo nso a Iesu Kristo afre mo wo:

7. de-komã won a wowo Roma ṅhĩnã, Onyame adofo, *ahõtefo a woafre won: †Odom nė asomdw̃oe a efi yen agya Onyame nė Awurade Iesu Kristo ṅkã mo! *1 Kor 1, 2. 2 Kor 1, 1. Ef 1, 1. †4 Mos 6, 25. 26.

8. **Nea** edi kaṅ ne se menam Iesu Kristo so meda me Nyaṅkõpon ase mo ṅhĩnã nti, *efise wokã mo gyidi hõ asem w̃iase ṅhĩnã. *16, 19. 1 Tes 1, 8.

9. Nà me dansefo ne *Nyaṅkõpon a mesom no me hoṅhom mu, ne ba asempa no mu, se †minnyae mo diṅ-bo da, *Fil 1, 8. †Ef 1, 16.

10. na mesẽre me mpaebo mu dã, se ebia da bi, Onyaṅkõpon pe a, ónnya me kwaṅ pa, na memmẽra mo ṅkyen; Asmf 19, 21. Rom 15, 23. 31.

11. nà m'ani gyina se mehũ mo, *na* mede hoṅhom dom-akyede bi makye mo, na woahye mo deṅ, Asmf 28, 31.

12. ene se, menam me nė mo gyidi a yewowo no so nė mo anyã mo mu aw̃erekyekye. 2 Pet 1, 1.

13. Nso, anuanom, mempe̱ se̱ mekora mo so, se̱ metā mebo̱o̱ me tirim, se̱ me̱ba mo ṅkye̱ṅ (na wo̱asiw me kwaṅ abedu sese̱), *na* manyā mo nso mu aba bi, se̱ amaṅamaṅ a aka no mu nso.

14. Mede Hellafo nė Pó̱to̱fo, anyansafo nė wo̱ṅ a wonnim nyansa no ka;

15. ne sā nti na nea e̱wo̱ me fãm no masiesie mehõ se̱ me̱kã ase̱mpa no makyere̱ mo a mowo̱ Roma nso.

16. Nà m'ani *ṅwu Kristo ase̱mpa no hõ, nà e̱ye̱ Onyame †tumi a e̱de ko̱ ṅkwãgye mu, mã wo̱ṅ a wogye di ṅhĩnā, **Iudafo kaṅ nė Hellafo nso. *Dw̌ 119,46. †1 Kor 1,18.24. **Asmf 13,46.

17. Nà emu woyi Nyame *trẽnē adi fi gyidi mu ko̱ gyidi mu, se̱nea †wo̱akyere̱w se̱: "Nea o̱tẽe̱ fi gyidi mu benyã ṅkwã." *3,21.22. †Hab 2,4.

18. Na woyi Nyame abufu adi fi soro gu nnipa a wo̱de ade-a-e̱ntẽe̱ siw nokware kwaṅ no mmusubo̱ nė ade-a-e̱ntẽe̱ ṅhĩnā so.

19. Efise̱ Onyaṅkõpo̱ṅ hõ ade a wonim no da adi pefē wo̱ wo̱ṅ mu; na Onyaṅkõpo̱ṅ na ayi akyere̱ wo̱ṅ; Asmf 14,15—17; 17,24—28.

20. nà n'ade a woṅhũ, e̱ne ne dā tumi nė nyamesu, efi w̌iasebo̱ so bēme na wo̱de adw̌ene hũ, nnee̱ma a o̱yee no hõ, *na* wo̱annyã anoyi biara: Dw̌ 19,2. Heb 11,3.

21. efise̱, wonim Nyaṅkõpo̱ṅ no, wo̱aṅhye̱ no anuonyam se̱ Onyame, na wo̱anna no ase, na mmom wo̱dannaṅ hunu wo̱ṅ nsusui mu, na wo̱ṅ kõma a *e̱nte ase no duruu sũm. *Ef 4,18.

22. Wose wo̱ye̱ anyansafo no, wo̱daṅ ṅkwasea, Ier 10,14. 1 Kor 1,20.

23. na wo̱sakraa Onyame a o̱mpŏro̱w no anuonyam ye̱e̱ onipa a o̱pŏro̱w honi se̱so, e̱-nė nnõmā nė nto̱teboa nė mmoa a wo̱w̌ea de. 5 Mos 4,15—19.

24. Enti Nyaṅkõpo̱ṅ nso yii wo̱ṅ māa fĩ wo̱ṅ kõma ako̱nno̱ mu, se̱ wo̱mmobo̱ wo̱ṅ nipadua adapā wo̱ wo̱ṅ mu; Asmf 14,16.

25. wo̱ṅ na wo̱sesãa Onyaṅkõpo̱ṅ nokware no gyee atoro, na wo̱fe̱ree na wo̱som abo̱de seṅ o̱bo̱ade a wohyira no dā no. Amen.

26. Eyi nti Onyaṅkõpo̱ṅ yii wo̱ṅ hye̱e̱ aniwu ako̱nno̱ mu; na wo̱ṅ mmā de wo̱ṅ ye̱bea-a-e̱te sakraa nea e̱nte,

27. sāara nso na mmarima gyaw o̱bā hõ ye̱bea-a-e̱te de̱de̱w wo̱ṅ ako̱nno̱ mu wo̱ wo̱ṅ hõ, na mmarima nė mmarima ye̱e̱ adapāde no, na wo̱de nyãa akatua a e̱se̱ wo̱ṅ nnādā no [wo̱] wo̱ṅ aṅkasa mu.

28. Na se̱nea wo̱ammu se̱ wo̱bekura Onyaṅkõpo̱ṅ wo̱ṅ nimdee̱ mu nti, Onyaṅkõpo̱ṅ yii wo̱ṅ māa adw̌ene a e̱mfra, se̱ wó̱nye̱ nea e̱mfata:

29. se̱ nnipa a ade-a-e̱ntẽe̱ ṅhĩnā, aguamãmmo̱, amumo̱ye̱, anibere, nnebone aye̱ wo̱ṅ mã; nĩtaṅ, awudi, akasakasa, nsisi, o̱bāra-bone ahye̱ wo̱ṅ mã;

30. wo̱ye̱ asututufo, ntw̌irifo, onyametamfo, anuo̱deṅfo, ahantaṅfo, ahõhoahoafo, nnebone-fabafo, awofo asem hõ asõo̱deṅfo, wonni ti,

31. nsutõfo, wonni do̱, apãmse̱efo, wonni mmo̱borohunu;

32. wo̱ṅ na wonim Nyaṅkõpo̱ṅ ase̱ntrẽnē yiye se̱ owu se̱ wo̱ṅ a wo̱ye̱ sā nnee̱ma yi de, nanso e̱nyé̱ o̱ye̱ ṅkõ na wo̱ye̱, na mmom wo̱pene wo̱ṅ a wo̱ye̱ sā ade no bi.

## Ti 2.

Enti, wo nipa biara a wubu ate̱ṅ no, anoyi bi nni ho̱ mmã wo; nà *nea wubu bi ate̱ṅ wo̱ mu no, wubu wo aṅkasa wohõ fo̱, efise̱ wo a wubu ate̱ṅ no woye̱ sā ade no ara. *Mat 7,2. Ioh 8,7.

2. Nanso yenim se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ atemmu ye̱ se̱nea nokware te, wo̱ṅ a wo̱ye̱ sā nnee̱ma no so.

3. Na, wo nipa a wubu wo̱ṅ a wo̱ye̱ sā nnee̱ma no ate̱ṅ na woye̱ sāara no, so wususu se̱ wobegũaṅ Nyaṅkõpo̱ṅ atemmu,

4. anase̱ wotew n'ayamye bebĕrebe nė ne tw̌e̱ṅ nė n'abodw̌okye̱re no ahõnyā ahĩ, se̱ wunnim se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ayamye de wo reko̱ adw̌ensakra mu? 2 Pet 3,15.

5. Na wo kõma denneṅ a e̱mpe̱ se̱ e̱sakra nti woboaboa abufu ano tw̌e̱ṅ abufu nė Nyaṅkõpo̱ṅ ate̱ntrẽnē no adiyida no;

6. o̱no na o̱besusu nnipa ṅhĩnā ṅṅw̌uma so amã wo̱ṅ mmiakõ-mmiakõ; Mat 16,27. 2 Kor 5,10. Ioh 5,29.

7. wo̱ṅ a wo̱de papaye̱ mu boaseto̱ fw̌efw̌e̱ anuonyam nė nĩdi nė ade a e̱mpŏro̱w no, o̱bemā wo̱ṅ dā ṅkwã;

8. na wo̱ṅ a wofi atutupe̱ mu na wontie nokware, na wotie nea e̱ntẽe̱ no, abufu nė aw̃ere̱ho; 2 Tes 1,8.
9. ahõhia nė ahõmete be̱ba nnipa a wo̱ye̱ bone akăra ṅhĩnā so, *Iudafo de kaṅ nė Hellafo de bi. *1,16; 3,9.
10. Na anuonyam nė nĩdi nė asomdw̃oe be̱ba amã wo̱ṅ a wo̱ye̱ papa ṅhĩnā, Iudafo kaṅ nė Hellafo nso bi.
11. Na nnipa mu nyiyim nė animfw̃e̱ nni Nyaṅkõpo̱ṅ fãm. Asmf 10,34. 1 Pet 1,17.
12. Nà dodo a wonni mmăra ye̱ bone no, wo̱be̱kwati mmăra nso ayera; na dodo a wo̱ye̱ bone, mmăra mu no, wo̱nam mmăra no so bebu wo̱ṅ ate̱ṅ;
13. nà e̱nyé̱ mmăratefo ne atrẽnēfo wo̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anim, na mmom e̱ye̱ mmărasodifo na wo̱bebu wo̱ṅ bem. Mat 7,21. 1 Ioh 3,7.
14. Nà amaṅamaṅmufo a wonni mmăra no de wo̱ṅ awo-su ye̱ mmăra mu nnee̱ma a, eyinom a wonni mmăra no ye̱ mmăra mã wo̱ṅhõ; Asmf 10,35.
15. wo̱ṅ na wo̱kyere̱ se̱ wo̱akyere̱w mmăra adw̃uma no wo̱ṅ kõmam, na wo̱ṅ ahõnim nso di wo̱ṅ adanse, na wo̱ṅ nsusui tõtõ wo̱ṅhõ ano, anase̱ nso eyiyi wo̱ṅhõ ano, 1,32.
16. e̱da a Onyaṅkõpo̱ṅ nam Iesu Kristo so bebu nnipa ṅkokoam-nse̱m ate̱ṅ se̱nea m'ase̱mpa te no.
17. Nà se̱ wo̱fre̱ wo Iudani, na wode wohõ tw̃eri mmăra, na wohoahoa wohõ Onyame mu,
18. na wuhũ nea o̱pe̱, na wunim nnee̱ma a e̱sonsono mu paw, se̱ wofi mmăra mu kyere̱kyere̱ wo nti,
19. na wode wohõ to wohõ so se̱ woye̱ anifuraefo kwaṅkyere̱fo, wo̱ṅ a wo̱wo̱ sũm mu haṅṅ, Mat 15,14.
20. ṅkwasea fotufo, ṅkokoā kyere̱kyere̱fo, se̱ wowo̱ nimdee̱ nė nokware subaṅ mmăra mu nti a:
21. afei wo a wokyere̱kyere̱ obi no, woṅkyere̱kyere̱ wohõ? wo a wokã se̱ woṅṅw̃ia ade no, wuw̃ia ade? Dw̃ 50,16—21. Mat 23,3.4.
22. wo a wuse wo̱nnse̱e aware no, wose̱e aware? wo a wukyi ahoni no, wofow aso̱refi nnee̱ma?
23. wo a wohoahoa wohõ mmăra mu no nam mmăratõ so hura Onyaṅkõpo̱ṅ anim?
24. Nà mo nti wo̱se̱e Nyaṅkõpo̱ṅ diṅ amaṅamaṅ mu, se̱nea wo̱akyere̱w no. Ies 52,5. Hes 36,20.
25. Nà se̱ wudi mmăra so de a, tw̃etiatw̃a hõ wo̱ mfaso; na se̱ woye̱ mmăratõfo a, wo tw̃etiatw̃a no adaṅ mõmõnõtõye̱. Ier 4,4; 9,25.26.
26. Enti se̱ mõmõnõtõ no di mmăra mu nse̱ntrẽnē so a, so wo̱remmu ne mõmõnõtõye̱ se̱ tw̃etiatw̃a?
27. na awosu mu mõmõnõtõ a edi mmăra so pe̱ no bebu wo a wonam ṅkyere̱we nė tw̃etiatw̃a so ye̱ mmăratõfo no ate̱ṅ!
28. Nà e̱nyé̱ nea o̱da adi sā na o̱ye̱ Iudani, nso e̱nyé̱ nea e̱da adi sā [wo̱] hõnam mu na e̱ye̱ tw̃etiatw̃a; Ioh 8,39.
29. na mmom e̱ye̱ kokoam Iudani, na e̱ye̱ kõmam *tw̃etiatw̃a, hoṅhom mu, na e̱nye̱ ṅkyere̱we mu; o̱no na n'ayeyi mfi nnipa, na efi Nyaṅkõpo̱ṅ. *5 Mos 30,6. Kol 2,11.

## Ti 3.

Afei de̱ṅ na Iudani anyā de aboro so, anase̱ tw̃etiatw̃a hõ mfaso ne de̱ṅ?
2. E̱dõsõ nnaṅē ṅhĩnā mu: Nea edi kaṅ ne se̱ wo̱de Nyaṅkõpo̱ṅ nse̱m ahye̱ wo̱ṅ nsa. 9,4. 5 Mos 4,7.8. Dw̃ 147,19.20.
3. Nà se̱ ebinom annye anni a, e̱de̱ṅ? wo̱ṅ gye a wonnye nni no be̱mā Onyaṅkõpo̱ṅ gyidi adaṅ hunu? 9,6; 11,29. 2 Tim 2,13.
4. Dabida! na mmom, mā Onyaṅkõpo̱ṅ n'ye̱ o̱nokwafo, na *nnipa ṅhĩnā n'ye̱ atorofo, se̱nea †wo̱akyere̱w se̱: "nea e̱be̱ye̱ na woadi bem wo nse̱m mu, na wubu nte̱ṅ a, woadi nĩm." *Dw̃ 116,11. †Dw̃ 51,6.
5. Na se̱ ye̱ṅ tẽe̱ a ye̱ntẽe̱-yi yi Nyaṅkõpo̱ṅ trẽnē no kyere̱ a, ye̱bese de̱ṅ? Onyaṅkõpo̱ṅ a o̱de abufu ba ntẽe̱ ana? (Mekã no nnipam.)
6. Dabida! Se̱ e̱te sa a, aṅkã Onyaṅkõpo̱ṅ bebu w̃iase ate̱ṅ de̱ṅ?
7. Nà se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ nokware boro so m'atoro mu ko̱ n'anuonyam mu a, e̱de̱ṅ na wo̱da so bu me ate̱ṅ se̱ o̱deboneye̱fo,
8. na e̱renye̱ se̱nea wo̱tõ ye̱ṅ sõ na ebinom kā se̱ yese: Mómmā ye̱nye̱ bone, na papa mmĕra? Wo̱ṅ na wo̱ṅ atemmu tẽe̱ pe̱! 6,1.2.
9. E̱n'de na e̱de̱ṅ? Ye̱seṅ binom? Ye̱nseṅ korā; na ye̱de *kaṅ nse̱m no akyekyere Iudafo nė Hellafo ṅhĩnā se̱ wo̱hye̱ bone ase; *1,18—2,24.

10. se̱nea *wo̱akyere̱w se̱: "O̱trēnēni biara nni ho̱, e̱nyé obiakõ po; *Dŵ 14, 1—3; 53, 2—4.

11. obiara nni ho̱ a o̱ye̱ o̱badŵemma, obiara nni ho̱ a o̱fŵefŵe̱ Onyaṅkõpo̱ṅ akyi kwaṅ.

12. Wo̱ṅ ṅhīnā amāṅ, wo̱ṅ ṅhīnā apõro̱w, obiara nni ho̱ a o̱ye̱ papa, obiakõ pe̱ nni ho̱.

13. *Wo̱ṅ menewa ye̱ o̱da a abue, wo̱de wo̱ṅ te̱kre̱ma dādā; †ṅhurutoa bo̱re wo̱ wo̱ṅ anofafa ase. *Dŵ 5, 10. †Dŵ 140, 4.

14. Nnome nė ṅweneṅwene ahye̱ wo̱ṅ ano mã. Dŵ 10, 7.

15. Wo̱ṅ anaṅ ye̱ hare se̱ wo̱kofŵie mogya agu, Ies 59, 7. 8.

16. pasāye̱ nė amanehunu wo̱ wo̱ṅ akwaṅ mu,

17. na asomdŵoe-kwaṅ de, wo̱aṅhũ.

18. Onyame suro biara nni wo̱ṅ ani so." Dŵ 36, 2.

19. Na yenim se̱, biribiara a mmăra se no, e̱kã kyere̱ *wo̱ṅ a wo̱wo̱ mmăra nó mu, — *na* wo̱amũa ano ṅhīnā, na ŵiase ṅhīnā adi Nyaṅkõpo̱ṅ atemmu mu fo̱. *2, 12.

20. Efise̱ *wo̱remfi mmăra ṅṅŵuma mu mmu hõnam biara bem n'anim; nà †mmăra so na wo̱nam hũ bone yiye. *Dŵ 143, 2. Gal 2, 16. †Rom 7, 7.

21. Na afei wo̱akwati mmăra ayi Nyame trēnē adi, e̱hõ adanse na mmăra nė adiyifo di; Asmf 10, 43.

22. na e̱ye̱ Onyame trēnē a e̱nam Iesu Kristo hõ gyidi so hye̱ṅ wo̱ṅ a wogye di ṅhīnā mu na e̱ba wo̱ṅ ṅhīnā so. Nà nsonoē biara nni mu ha:

23. nà wo̱ṅ *ṅhīnā aye̱ bone, na Onyaṅkõpo̱ṅ †anuonyam abo̱ wo̱ṅ, *ṅ. 9. 19. †5, 2.

24. na wo̱de ne dom nam ogye a e̱wo̱ Kristo Iesu mu no so bu wo̱ṅ bem kwa; 5, 1. Ef. 2, 8.

25. o̱no na Onyaṅkõpo̱ṅ de no asi ho̱ se̱ *mpatade a e̱nam gyidi so, ne mogya mu: se̱ o̱de be̱kyere̱ ne trēnē, nnebone a wo̱aye̱ kaṅ no tŵa a wamã atŵam Onyaṅkõpo̱ṅ boaseto̱ mu no nti! *3 Mos 16, 12—15. Heb 4, 16.

26. se̱ o̱de be̱kyere̱ ne trēnē no e̱bere yi mu, *na* o̱no aṅkasa atẽe̱, na wabu nea ofi Iesu hõ gyidi mu no nso bem amã watẽe̱ bi.

27. Afei ahõhoahoa wo̱ hẽ? Wo̱atu e̱no afim'. E̱nam mmăra be̱ṅ so? ṅṅŵuma de so? Dabi, na mmom e̱nam gyidi mmăra so. 1 Kor 1, 29. 31.

28. Enti na yebu [no] se̱ wo̱kwati mmăra ṅṅŵuma de gyidi na ebu nipa bem. Gal 2, 16.

29. Na Onyaṅkõpo̱ṅ ye̱ Iudafo ṅkõ de, na o̱nyé amaṅamaṅ de bi? Ampa, o̱ye̱ amaṅamaṅ de nso! 10, 12.

30. Efise̱ e̱ye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ koro a ofi gyidi mu bu tŵetiafo *bem, na o̱nam gyidi so bu mõmõnõtõ bem. *4, 11. 12.

31. E̱n'de na ye̱nam gyidi so tue mmăra ana? Dabida! *na mmom ye̱mã mmăra ase tim. *ṅ. 21; 4, 3; 8, 4. Mat 5, 17.

## Ti 4.

Afei de̱ṅ na ye̱be̱kã se̱ ye̱ṅ agya Abraham anyã o̱hõnam fãm?

2. Nà se̱ efi ṅṅŵuma mu na wobuu Abraham bem a, o̱wo̱ ahoahoade, na e̱nyé Onyaṅkõpo̱ṅ fãm.

3. Na e̱de̱ṅ na *kyere̱w no se? "Abraham gyee Onyaṅkõpo̱ṅ dii, na wobuu e̱no se̱ trēnē mãa no." *1 Mos 15, 6. Gal 3, 6.

4. Na nea o̱ye̱ ṅṅŵuma no de, wommú n'akatua se̱ o̱dom, na se̱ ade a e̱se̱; 11, 6. Mat 20, 7. 14.

5. na nea o̱nye̱ ṅṅŵuma, na ogye nea obu busuye̱fo bem di no, wobu ne gyidi se̱ trēnē mã no.

6. Se̱nea Dawid nso kã se̱ ṅhyira no ye̱ onipa a Onyaṅkõpo̱ṅ kwati ṅṅŵuma bu trēnē mã no dea,

7. *se: "Ṅhyira ne wo̱ṅ a wo̱de wo̱ṅ mmăratõ afiri wo̱ṅ na wo̱ṅ nnebone so akata; *Dŵ 32, 1. 2.

8. ṅhyira ne onipa a Awurade mmu ne bone ṅṅu no so!"

9. Na afei ṅhyira yi ba tŵetiafo ana mõmõnõtõ nso so? Na ye̱kã se̱ wobuu gyidi se̱ trēnē mãa Abraham.

10. Na wobu mãa no de̱ṅ? O̱wo̱ tŵetiatŵa mu ana mõmõnõtõye̱ mu no? E̱nyé tŵetiatŵa mu, na mmom mõmõnõtõye̱ mu.

11. Na onyãa tŵetiatŵa se̱ṅkyere̱ne se̱ mõmõnõtõye̱ mu gyidi no trēnē *nso̱āno, *na* waye̱ mõmõnõtõye̱ mu gyidifo ṅhīnā agya, na wo̱abu trēnē no amã wo̱ṅ nso, *1 Mos 17, 10. 11.

12. na waye̱ tŵetiafo agya nso, e̱ne se̱ *wo̱ṅ a womfi tŵetiatŵa mu ṅkõ na mmom wotiatia ye̱ṅ agya Abraham gyidi a o̱wo̱ mõmõnõtõye̱ mu no anammo̱ṅ mu bi. *Mat 3, 9.

13. Nà enyé mmăra so na *bo a wohyee Abraham ana n'asefo se wobeye ẅiase difo no nam bae, na mmom enam gyidi trĕnē so. *1 Mos 18,18; 22,17.18.
14. Nà se woṅ a wofi mmăra mu no ye adedifo a, gyidi no adaṅ hunu, na woatue bohye no;
15. nà mmăra no tẅĕ abufu ba; na nea mmăra bi nni ho no, mmăratõ nso nni ho. 3,20; 5,13; 7,8.10.
16. Eyi nti efi gyidi mu, se émfi dom mu mmĕra na bohye no atim amã asefo no ṅhĩnā; enyé woṅ a wofi mmăra mu no ṅkõ, na mmom woṅ a wofi Abraham a oye yeṅ ṅhĩnā agya gyidi mu no nso bi,
17. (senea *woakyerew se: "Mede wo maye amaṅamaṅ bebĕrē agya"), Onyaṅkõpoṅ a ogyee no dii a onyaṅ awufo na ofre nneema a enni ho se nneema a ewo ho no anim. *1 Mos 17,5.
18. Ono na nea anidaso nni ho no ogyina anidaso so gye dii, *na* waye amaṅamaṅ bebĕrē agya, senea woakã no se: *"Se wo asefo beye ne no." *1 Mos 15,5.
19. Na wanye gyidi mu mmerew aṅfẅe ne nipadua a anyã awu, efise wadi mfrihyia beye oha, nė Sara yafunu a awu no; 1 Mos 17,17.
20. na Onyaṅkõpoṅ bohye no hõ de, wamfa ogye a wonnye nni annye kyim, na mmom onyãa gyidi mu ahõodeṅ hyee Onyaṅkõpoṅ anuonyam, Heb 11,8—11.
21. na onim ampa se, nea wahye hõ bo no, obetumi aye nso.
22. Enti nso wobuu no se trĕnē mãa no. ṅ. 3.
23. Na enye ne ṅkõ nti na woakyerew yi, se wobu mãa no, 15,4.
24. na mmom yeṅ nso a worebubu amã yeṅ a yegye nea onyaṅ yeṅ Awurade Iesu fii awufo mu no di nti;
25. ono na *yeṅ mfomso nti woyii no mãe, na †yeṅ bembu nti wonyaṅ no. *Ies 53,4.5. †1 Kor 15,17.

## Ti 5.

Afei efi gyidi mu na woabu yeṅ *bem nti, yenam yeṅ Awurade Iesu Kristo so wo Onyaṅkõpoṅ fãm †asomdẅoe; *3,24.28; 4,24. †Ies 53,5.
2. ono nso so na yenam de gyidi anyã odom yi a yegyina mu no mu *kwaṅ, na yehoahoa yeṅhõ Onyaṅkõpoṅ anuonyam hõ anidaso so. *Ef 3,12.
3. Na enyé eyi ṅkõ, na mmom *yehoahoa yeṅhõ ahõhĩa mu nso: efise yenim se ahõhĩa de boaseto ba, *Iak 1,2.3.
4. na boaseto de sũahũ ba, na osũahũ de anidaso ba;
5. na *anidaso ṅhye aniwu: efise wonam Hoṅhom kroṅkroṅ a wode amã yeṅ no so afẅie Onyaṅkõpoṅ do agu yeṅ kõmam. *Heb 6,18.19.
6. Nà yeda so ye mmere no, bere a ese mu na Kristo wu kyee mmusuyefo.
7. Nà nea oye onipa trĕnē po, ebéye deṅ ansã na obi bewu akye no; nà nea oye onipa pa no, ebia obi besi ne bo se obewu akye no.
8. Na Onyaṅkõpoṅ yi ne do a odo yeṅ no kyere, efise, yéda so ye nneboneyefo no, Kristo wu kyee yeṅ. Ioh 3,16. 1 Ioh 4,10.
9. Enti afei mmom a woabu yeṅ bem ne mogya mu yi, wonam no so begye yeṅ ṅkwã afi *abufu no mu. *1,18; 2,5.8.
10. Nà se, yeye *atamfo no, wonam ne ba wu so apata ye-nė Nyaṅkõpoṅ ntam a, eyi mmom a woapata amã yeṅ yi, wobegye yeṅ ṅkwã, ne ṅkwã no mu. *8,7.
11. Na enyé eyi ṅkõ, na yenam yeṅ Awurade Iesu Kristo a yeanyã no mu mpata yi so hoahoa yeṅhõ nso Onyaṅkõpoṅ mu.
12. Eyi nti, senea enam onipa biakõ so na bone baa ẅiase, na owu nam bone so bae, na eyee sã mã owu tẅaam baa nnipa ṅhĩnā so, se woṅ ṅhĩnā yee bone nti: 1 Mos 2,17; 3,19. Rom 6,23.
13. nà bone wo ẅiase besii mmăra so; nso *mmăra nni ho a, wommú bone ṅnu nea oye so; *4,15.
14. nanso owu dii hene fii Adam so besii Mose so, woṅ a woanye *Adam mmăratõ no seso so bone no so bi: — ono ne nea obeba no hõ seṅkyerene. *1 Kor 15,21.22.45.55.
15. Na enyé senea mfomso no te, na odom-akyede no nso te: nà se obiakõfo mfomso nti nnipa bebĕrē no awu a, Onyaṅkõpoṅ dom no nė onipa koro no Iesu Kristo dom mu akyede aboro so amã bebĕrē no mmom akyeṅ sa.
16. Na enyé se nea enam obiakõfo a oyee bone no so bae no na akyede no te:

nà atemmu no fi biakõfo dań afobu, na
odom-akyede no fi mfomso pī mu dań
bemmu.
17. Nà se enam biakõfo no so na owu de
obiakõfo no mfomso dii hene a, woń a
woanyã odom nė trẽnē akyede a eboro
so no nam obiakõfo no Iesu Kristo so
bedi ahene, ṅkwã mu mmom.
18. Enti afei, senea afobu nam
biakõfo mfomso so baa nnipa
ṅhĩnā so no, se nso ṅkwã bemmu
nam biakõfo trẽnē so baa nnipa
ṅhĩnā so ne no. 1 Kor 15,22.
19. Nà senea bebĕrē no nam onipa biakõ
no asõodeń so na woayi woń asi ho se
nneboneyefo no, se nso *bebĕrē no nam
obiakõfo no asõomere [osetie] so na wo-
beyi woń asi ho se atrẽnēfo nso ne no.
*Ies 53,11.
20. Na *mmăra de, ekãa hõ bae se
mfomso no n'nõsõ; na nea bone adõsõ no,
odom aboro so kyeń no: *4,15; 7,8. Gal 3,19.
21. *na* senea bone dii hene owu mu no,
odom nso nam trẽnē so adi hene nam yeń
Awurade Iesu Kristo so ako dā ṅkwã mu.
6,23.

## Ti 6.

Enti afei yebese deń? Yéntrã bone mu
na odom no n'nõsõ ana? 3,5—8.
2. Dabida! Yeń a yewu mãa bone no,
ebeye deń na yebeda so atrã ase wo mu?
3. Anase munnim se yeń mu dodo a
woboo yeń asu koo Kristo Iesu mu no,
woboo yeń asu koo ne wu mu? Gal 3,27.
4. Enti wonam wu mu asubo so asie
ye-nė no, se, senea wonam agya anuonyam
so nyań Kristo fii awufo mu no, sāara
na yeń nso n'nante ṅkwã foforo mu.
1 Pet 3,21. Kol 2,12.
5. Nà se yeaye woń a wo-nė ne wu
seso aguam a, na yeaye woń a wo-nė ne
sore seso nso aguam: Fil 3,10.11.
6. na yenim eyi se woabo yeń nipa
dedaw nė no aseṅdua mu, se bone no nipa-
dua ṅ'ṅu, na yeansom bone bio: Gal 5,24.
7. nà nea wawu no, woabu no bem
afi bone hõ.
8. Na se *ye-nė Kristo awu a, yegye
di se ye-nė no betrã ase nso, *ṅ. 4.
9. na yenim se Kristo a wonyań no fii
awufo mu no reṅwu bio, owu renni no so bio;
10. nà nea owui no, owu mãa bone
*prekõ, na nea ote ase no, ote ase mã
Onyaṅkõpoń. *Heb 9,26—28.
11. Sāara na mo nso múmmu mohõ se
moawu amã bone na mote ase mã Onyaṅ-
kõpoń yeń Awurade Kristo Iesu mu.
2 Kor 5,15. 1 Pet 2,24.
12. Enti mommmã bone nnni mo nipa-
dua a ebewu no mu hene, se mobetie
no n'akonno mu; 1 Mos 4,7.
13. nso mommfa mo hõnam-ade mmmã
bone se amumoye akõde, na mmom mómfa
mohõ mmã Onyaṅkõpoń se woń a wofi
awufo mu te ase, na momfa mo hõnam-
ade mmã Onyaṅkõpoń se trẽnē akõde. 12,1.
14. Nà bone renni mo so, na munni
mmăra ase, na mmom mowo odom ase.
1 Ioh 3,6.
15. En'de na edeń? Yénye bone, efise
yenni mmăra ase na *yewo odom ase no?
Dabida! *5,17.21.
16. Munnim se, nea mode mohõ mã no
se ṅkoa a wotie no no, onoara a mutie
no no ṅkoa ne mo, se bone a ede ko
owu mu de õ, asõomere [osetie] a ede
ko trẽnē mu de õ? Ioh 8,34.
17. Na aseda ṅkã Onyaṅkõpoń, se moaye
bone ṅkoa peń, na afei mufi kõma mu
abĕre mo asõ ase [aye osetie] amã kyere-
kyere no subań a wode mo ahye mu no.
18. Na moade mohõ afi bone hõ yi,
moabeye trẽnē ṅkoa. Ioh 8,32.
19. Mekasa mo nnipam' mo hõnam mme-
rew nti: Nà senea mode mo hõnam ade
mãe de som fĩ nė mmăratõde de-ko mmăra-
tõde mu no, sāara na afei mómfa mo
hõnam-ade mmã, m'fa nsom trẽnē m'fa
ṅko ahõtew mu.
20. Nà bere a moye bone ṅkoa no na
mode mohõ trẽnē hõ.
21. Na aba beń na munyãe bere no mu?
nea afei *egu mo anim ase no: nà nneema
no aŵiei ne †wu. *Hes 16,61.63. †Rom 8,6.13.
22. Na afei moade mohõ afi bone hõ na
mosom Nyaṅkõpoń yi, mowo mo aba a ede
ko ahõtew mu, na *n'aŵiei ne dā ṅkwã.
*1 Pet 1,9
23. Nà bone akatua ne wu, na
Onyaṅkõpoń dom-akyede ne dā
ṅkwã, yeń Awurade Kristo Iesu
mu. 5,12

## Ti 7.

Anase, anuanom, munnim (nà mekasa
mekyere wọṅ a wonim mmăra no), se
mmăra di nipa so bere a ọde te ase ṅhīnā?
2. Nà ọbā a ọwọ okunu ase no de,
wọde mmăra akyere no asā okunu a ọte
ase no; na se okunu no wu a, wọasāṅ
no afi kunu no mmăra no hõ.
3. Enti afei okunu no da so te ase no,
se ọde nehõ kọbọ ọbarima bi hõ a, wọ-
befre no awareseefo; na se okunu no wu
a, wade nehõ afi mmăra no hõ, na ọkọ-
ware barima foforo a, ọnyee awareseefo e.
4. Ne sā nti, me nuanom, mo nso, wọ-
nam Kristo nipadua so *akum mo amā
mmăra no, se mónkọye ọfoforo a ọne nea
wọanyaṅ no afi awufo mu no de, na
yeasow aba amā Onyaṅkõpọṅ. *Kol 2,14.
5. Nà yewọ hõnam mu no, *nnebone
ṅhyesode nam mmăra so ye adŵuma wọ
yeṅ hõnam-ade mu, se yénsow aba mmā
†owu. *ṅ. 7—25. †6,21.
6. Na *afei de, se †yeawu amā nea
yehyee mu no nti, wọasāṅ yeṅ afi mmăra
no hõ mā yesom hoṅhom foforoye mu, na
enyé ṅkyerewe dedaw-ye mu. *8,1.2. †6,2.4.
7. Enti yebese deṅ? Mmăra no ye bone
ana? Dabida! Na mmom aṅkā miṅhũu
bone no gye se menam mmăra no so; na
aṅkā minnim akọnnọ, gye se *mmăra no
kāe se: "Mmā wo ani mmmere!" *2 Mos 20,17.
8. Na *bone no nam ahyede [mmăra-
asem] no so nyāa ọkwaṅ yee akọnnọ
ṅhīnā [wọ] me mu; na se mmăra nni họ
a, bone nso awu. *ṅ. 11; 5,13.
9. Na me de, mekwati mmăra no me-
trāa ase peṅ; na ahyede no bae no, bone
nyaṅe bio.
10. Na me de, *miwui, na wohũu
ahyede a wọde reko †ṅkwā mu no, se
eno ara na ede me kọọ owu mu.
*Iak 1,15. †3 Mos 18,5.
11. Nà bone no nam ahyede no so nyāa
ọkwaṅ *dādā me, na enam so kum me.
*Heb 3,13.
12. Enti: mmăra no ye kroṅkroṅ, na
ahyede no ye kroṅkroṅ nė trēnē nė papa.
1 Tim 1,8.
13. En'de na nea eye papa no adaṅ me
owu ana? Dabida! Na eye bone no mmom,
*na* ada adi se bone a enam nea eye papa
no so po de wu aba me so, na bone no nam
ahyede no so aye bone atra so. 5,20.
14. Nà yenim se mmăra no ye hoṅhom-
mu-de, na me de, meye *ọhõnam-mu-ni
a wọatoṅ me ahye bone ase. *ṅ. 18. Ioh 3,6.
15. Nà nea meye no, miṅhũ; nà enyé
nea mepe na meye, na mmom nea mikyi
no, eno na meye.
16. Na se nea mempe na meye a, me-
pene *mmăra no se eye. *ṅ. 12.
17. En'de na afei enyé me na meye
bio, na mmom eye bone a ete me mu no.
18. Nà minim se me mu, ene me hõnam
mu de, *papa bi nte mu; nà ọpe de,
ewọ me họ, na ọye a meye nea eye no
de, miṅhũ. *1 Mos 6,5. 8,21.
19. Nà papa a mepe no, menyé, na
mmom bone a mempé no, eno na meye.
20. Na se nea mempé no meye a, en'de
enyé me na meye bio, na mmom eye
bone a ete me mu no.
21. En'de mihũ mmăra yi se, me a mepe
se meye nea eye no, bone wọ me họ.
22. Nà me mu-nipa fãm de, m'ani gye
Onyaṅkõpọṅ mmăra hõ;
23. nanso mihũ mmăra foforo me hõnam-
ade mu a e-nė m'adŵene mu mmăra kõ
na efa me dommum mā bone mmăra a
ewọ me hõnam-ade mu no. Gal 5,17.
24. Me manehunufo! Hena na
ọbeyi me afi owu yi nipadua mu?
25. Menam yeṅ Awurade Iesu
Kristo so *meda Onyaṅkõpọṅ
ase. En'de afei me ara mede m'adŵene
mesom Nyame mmăra, na ọhõnam de,
mede mesom bone mmăra. *1 Kor 15,57.

## Ti 8.

En'de *afei afobu biara nni họ mmā
wọṅ a wọwọ Kristo Iesu mu (a †wọn-
nante hõnam fãm, na mmom wọnam
hoṅhom de mu). *ṅ.31—39. †ṅ. 4.
2. Nà Kristo Iesu mu ṅkwā hoṅhom
*mmăra no agye me afi †bone nė wu
mmăra no mu. *3,27. †7,23.24.
3. Nà nea *mmăra no antumi anye, se
enam hõnam no so yee mmere no, Onyaṅ-
kõpọṅ somaa naṅkasa ne ba, bone hõnam
†subaṅ mu, e-nė bọne nti, na ọde buu
bone no fọ ọhõnam no mu,
*Asmf 13,39; 15,10. †Heb 2,17

4. se̱ mmăra no ase̱ntrēnē ṅ'w̃ie du ye̱ṅ a *ye̱nnante hõnam fãm na mmom ye̱nam hoṅhom de mu mu. *Gal 5,16—25.

5. Nà wo̱ṅ a wo̱nam hõnam fãm no dw̃eṅ hõnam de, na wo̱ṅ a wo̱nam hoṅhom de mu no dw̃eṅ hoṅhom de.

6. Nà o̱hõnam adw̃ene ye̱ *owu, na hoṅhom adw̃ene ye̱ ṅkwã nè asomdw̃oe. *6,21.

7. Efise̱ hõnam adw̃ene ye̱ nĩtaṅ a e̱taṅ Nyaṅkõpo̱ṅ, nà e̱mfá nehõ ṅhyé̱ Onyaṅkõpo̱ṅ mmăra no ase, nanso entumi; Iak 4,4.

8. na wo̱ṅ a wo̱wo̱ hõnam mu no ntumi nso̱ Onyame ani.

9. Na mo de, munni hõnam mu, na mmom mowo̱ hoṅhom mu, nanso gye se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ hoṅhom te mo mu. Na se̱ obi nni Kristo hoṅhom a, o̱nye̱ ne dea. 1 Kor 3,16.

10. Na se̱ Kristo wo̱ mo mu a, bone nti nipadua no awu de, nanso trēnē nti hoṅhom no ye̱ ṅkwã.

11. Na se̱, nea onyaṅ Iesu fii awufo mu no hoṅhom te mo mu a, nea onyaṅ Kristo fii awufo mu no be̱mã mo-nipadua a ewu yi nso ṅkwã, ne hoṅhom a e̱te mo mu no ntia.

12. Enti afei, anuanom, e̱nyé̱ hõnam na ye̱de no ka, se̱ ye̱be̱trã ase hõnam fãm. 6,7.18.

13. Nà se̱ mote ase hõnam fãm a, mobewu; na se̱ mode hoṅhom kum nipadua no nneye̱e a, mobe̱trã ase. Gal 6,8. Ef 4,22—24.

14. Na dodo a Onyame hoṅhom kã wo̱ṅ no, wo̱ṅ na wo̱ye̱ Onyame mma.

15. Na moannyã akoaye̱ hoṅhom a mode besuro bio, na mmom moanyã abagye hoṅhom a o̱no mu na ye̱tẽe̱m se: Abba, agya! 2 Tim 1,7. Gal 4,5.6.

16. Hoṅhom no ara nè ye̱ṅ hoṅhom di adanse se̱ ye̱ye̱ Onyame mma. 2 Kor 1,22.

17. Na ye̱ye̱ *mma a, ye̱ye̱ †adedifo nso, Onyame adedifo nè Kristo yo̱ṅkõ-difo, nanso gye se̱ ye̱-nè no hũ amane *na* wo̱ahye̱ ye̱ṅ nè no anuonyam bi. *Gal 4,7. †Adiy 21,7.

18. Nà mibu se̱ sese̱ bere yi mu amane yi nnú anuonyam a wo̱rebeyi adi de amã ye̱ṅ no. 2 Kor 4,17.

19. Nà abo̱de no anigyina retw̃e̱ṅ Nyaṅkõpo̱ṅ mma *ahõyi. *Kol 3,4.

20. Nà wo̱de abo̱de no ahye̱ adehunu ase (e̱nyé̱ naṅkasa na e̱pe̱, na mmom nea o̱de hye̱e̱ ase no ntia), anidaso so, O̱seṅk 1,2. 1 Mos 3,17—19; 5,29.

21. se̱ abo̱de no aṅkasa nso be̱fa nehõ adi afi o̱som a e̱som põro̱ē no mu ako̱ Onyaṅkõpo̱ṅ mma anuonyam adehyedi mu. 2 Pet 3,13.

22. Nà yenim se̱ abo̱de ṅhĩnã penepene na e̱kõ awo bedu nne̱ yi;

23. na e̱nyé̱ e̱no ṅkõ, na ye̱ṅ ara nso a ye̱wo̱ Hoṅhom no adekaṅ no, ye̱ṅ nso ye̱penepene ye̱ṅ mu retw̃e̱ṅ abagye no a e̱ne ye̱ṅ nipadua ogye no. 2 Kor 5,2.

24. Nà anidaso mu na wogyee ye̱ṅ ṅkwã; na anidaso a wohũ nyé̱ anidaso; nà nea obi hũ no, e̱be̱ye̱ de̱ṅ na n'ani be̱da so? 2 Kor 5,7.

25. Na se̱ ye̱ṅ ani da nea yeṅhũ so a, ye̱nam boaseto̱ so tw̃e̱ṅ.

26. Sãara nso na Hoṅhom no boa ye̱ṅmmere̱w; nà se̱nea ye̱be̱bo̱ mpae a e̱se̱ no, yennim, nanso Hoṅhom no ara de pene a enni kãbea di mã ye̱ṅ;

27. na nea o̱pēpē kõma mu no nim dekõde a e̱ye̱ Hoṅhom no adw̃ene, efise̱ odi mã ahõtefo no se̱nea e̱se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ.

28. Na yenim se̱, wo̱ṅ a wo̱do̱ Onyaṅkõpo̱ṅ no, ade ṅhĩnã di boa wo̱ṅ mã ew̃ie wo̱ṅ yiye, wo̱ṅ a wo̱nam (ne) *tirimbo̱ no so afre̱ wo̱ṅ no. *Ef 1,11; 3,11.

29. Nà wo̱ṅ a ohũu wo̱ṅ siei no, wayi wo̱ṅ ato ho̱ nso, se̱ wó̱nse̱ ne ba subaṅ, *na* waye̱ anuanom pī mu *abakaṅ; *Kol 1,18. Heb 1,6.

30. na wo̱ṅ a oyii wo̱ṅ too ho̱ no, wafre̱ wo̱ṅ nso; na wo̱ṅ a o̱fre̱e̱ wo̱ṅ no, wabu wo̱ṅ bem nso; na wo̱ṅ a obuu wo̱ṅ bem no, wahye̱ wo̱ṅ anuonyam nso.

31. Na afei ye̱bese eyinom hõ de̱ṅ? Se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ wo̱ ye̱ṅ afã a, hena na o̱-nè ye̱ṅ bedi asi? Dw 118,6.

32. nea waṅkãme *naṅkasa ne ba, na mmom ye̱ṅ ṅhĩnã nti oyii no mãe no, e̱be̱ye̱ de̱ṅ na o̱remfa ade ṅhĩnã nso ṅkã no hõ mme̱dom ye̱ṅ? *Ioh 3,16.

33. Hena na o̱be̱tõtõ wo̱ṅ a Onyame apaw wo̱ṅ no ano? Onyaṅkõpo̱ṅ ne nea obu bem:

34. hena ne nea *obu fo̱? †Kristo

ne nea owui na mpo wanyaṅ nso,
na ote Nyame nifã nso, nanso †odi
mã yeṅ: *ṅ. 1. †1 Ioh 2, 1.
35. hena na obetetew ye-nė Kristo do mu?
ahõhĩa ana ahomete ana otã ana okom
ana adagya ana amanenyã ana ṅkrante?
36. (Senea *woakyerew se: "Wo nti wo-
kum yeṅ dã ṅhĩnã; wobu yeṅ se ṅṅuanteṅ
a worebekum woṅ.) 2 Kor 4, 11. * Dŵ 44, 23.
37. Nanso eyinom ṅhĩnã mu na yenam
nea odoo yeṅ no so di ṅkõnim boro so.
38. Nà migye midi ampa se, owu
ana ṅkwã, ana abofo ana atumfo
ana ahõodeṅ, ana nneema a ewo
ho ana nneema a erebeba,
39. ana osoro ana buṅ, ana abode
foforo biara, rentumi ntetew ye-
nė Onyaṅkõpoṅ do a ewo yeṅ Awu-
rade Kristo Iesu mu no mu.

## Ti 9.

Mekã no nokware Kristo mu, minní
atoro, na m'ahõnim nso redi me adanse
Hoṅhom kroṅkroṅ mu
2. se: mewo aŵereho kese nė dã yaw
[wo] me kõma mu.
3. Nà aṅkã *mepe se woyi me ara fi
Kristo hõ ye abusude, mã me nuanom a
hõnam fãm woye m'abusũafo, *2 Mos 32, 32.
4. na woye Israelfo a *abagye no nė
anuonyam no nė apãm a wopempãme no
nė mmãrahye nė nyamesom no nė bo a
wohyehyee no wo woṅ,
* 2 Mos 4, 22. 5 Mos 7, 6; 14, 1.
5. na agyanom no wo woṅ, na hõnam
fãm Kristo *fii woṅ mu bae a oye ade
ṅhĩnã so †Nyame a wohyira no dã dã.
Amen. * Mat 1. Luk 3, 23—34. †Ioh 1, 1.
6. Na enyé se ebia *Onyaṅkõpoṅ asem
no mu atu. Nà enyé †woṅ a wofii Israel
mu ṅhĩnã ne Israel; * 4 Mos 23, 19. †Rom 2, 28.
7. nanso enyé se woye Abraham asefo
nti woṅ ṅhĩnã ye mma; na mmom *"Isak
mu na wobefre wo-asefo"; * 1 Mos 21, 12.
8. ene se, enyé ohõnam mma no ne
Nyaṅkõpoṅ mma, na mmom *bohye mma
no na wobu-woṅ asefo. * Gal 4, 23.
9. Nà asem a *ose: "Afedaṅ sesẽ meba,
na Sara anyã oba" no ye bohye asem.
* 1 Mos 18, 10.
10. Na enyé eyi ṅkõ, na Rebeka nso
a oyem fii obiakõfo a one yeṅ agya Isak
mu no, 1 Mos 25, 21.
11. nà onnyá ṅwoo mma no e, na
wonnyá nyee papa ana bone e, nea ebeye
na Onyaṅkõpoṅ tirim a oboo no nyiyimu
so no atrã ho, na amfi ṅṅŵuma mu, na
mmom afi nea ofre no nti,
12. *wosee no se: "Opanyiṅ no besom
akũmã", * 1 Mos 25, 23.
13. senea woakyerew no se: "Iakob de,
mado no, na Esau na mataṅ no." Mal 1, 2. 3.
14. Enti afei yebese deṅ? So ade a entẽe
wo Onyaṅkõpoṅ ho? Dabida! 5 Mos 32, 4.
15. Nà *osee Mose se: "Nea mihũ no
mmobo no ara na mehũ no mmobo,
na nea me yam hyehye me mã no
no ara na me yam behyehye me
amã no." * 2 Mos 33, 19.
16. En'de na emfi nea ope anase
nea otu mmirika no, na mmom efi
Onyaṅkõpoṅ a ohũ mmobo no. Ef 2, 8.
17. Na kyerew no *se Farao se: "Eyi-
ara nti na mamã wo so se meyi me tumi
adi wo wo mu, na woabo me diṅ asase
ṅhĩnã so." * 2 Mos 9, 16.
18. En'de na nea ope na ohũ no mmobo,
nso nea ope na *omã ne kõma ye deṅ.
* 2 Mos 4, 21.
19. Na afei wobese me se: Edeṅ na
oda so nunu nipa? na hena na o-nė ne
pe a ope no di asi?
20. Na en'de, onipa, hena ne wo na
wutuatua Onyaṅkõpoṅ asem ano? So
aṅwenne bese oṅwemfo se: Deṅ nti na
woyee me sẽ? Ies 45, 9.
21. So okuku-ṅwemfo nni dote so tumi
se ode dotetow koro no ara ṅwene biakõ
ye ade a enyã nĩdi na oṅwene biakõ ye
ade a enni nĩdi?
22. Na se Onyaṅkõpoṅ pe se oyi n'a-
bufu adi na omã wohũ ne tumi de, nanso
ode *abodŵokyere bebẽrẽ kuraa abufu
ade a woasiesie amã osee no mu, * 2, 4.
23. se obemã *woahũ n'anuonyam ahõ-
nyã nso mmoborohunu ade a †woasie-
sie amã anuonyam no so a: [deṅ na
wobese?] * Ef 1, 3—12. †Rom 8, 29.
24. Sẽfo na wafre yeṅ nso, enyé Iudafo
ṅkõ mu, na amaṅamaṅ mu bi;

25. se̱nea o̱kã *Hosea mu nso se̱: "Me̱fre̱ wo̱ṅ a wo̱nye̱ me maṅ no me maṅ nė nea manno̱ no no o̱do̱fo; *Hos 2,25.

26. *na e̱be̱ba se̱, nea wo̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱: Monyé me maṅ! no, e̱ho̱ ara na wo̱be̱fre̱-wo̱ṅ Onyame a o̱te ase mma." *Hos 2,1.

27. Iesaia nso tẽe̱m Israel hõ se: *"Se̱ Israel mma ano te se̱ mpoano ṅhwẽa a, (gye) †ṅkae no na wo̱begye wo̱ṅ ṅkwã. *Ies 10,22.23. †Rom 11,5.

28. Na odi ase̱m w̆ie tw̆a no tiã trẽnẽ mu, se̱ ase̱m a wo̱atw̆a no tiã na Awurade bedi, asase so."

29. Na, se̱nea *Iesaia akã asie no: "Se̱ asafo Awurade annyaw aba ammã ye̱ṅ a, aṅkã ye̱aye̱ se̱ Sodom na wo̱amã ye̱ase̱ Gomora." *Ies 1,9.

30. Enti afei ye̱bese de̱ṅ? *Se̱ amaṅ-amaṅ a wo̱antiw trẽnẽ no anyã trẽnẽ, na e̱ye̱ trẽnẽ a efi gyidi mu no; *10,20.

31. na Israel a otiw trẽnẽ mmăra no, anto trẽnẽ mmăra no. 10,2.3.

32. E̱de̱ṅ ntia? Efise̱ wotiw no se̱ emfi gyidi mu, na se̱ efi mmăra ṅṅw̆uma mu: nà wohintiw hintibo no,

33. se̱nea *wo̱akyere̱w se̱: "Fw̆e̱, mede hintibo meto Sion, e̱-nė abew-botaṅ, na obiara a o̱begye no adi no anim reṅṅu ase." *Ies 8,14; 28,16. Mat 21,42.44.

### Ti 10.

Anuanom, me kõma mu ade a mepe̱ nė me ṅkoto̱ a mekoto̱ mesĕre̱ Onyaṅkõpo̱ṅ memã Israel ne se̱ wo̱benyã ṅkwã.

2. Nà midi wo̱ṅ adanse se̱ wo̱wo̱ Onyame hõ mmo̱deṅbo̱ de, nanso wonni no nimdee̱ mu.

3. Nà wonnim Nyaṅkõpo̱ṅ trẽnẽ no, na wo̱fw̆efw̆e̱ se̱ wo̱de wo̱ṅ aṅkasa trẽnẽ si ho̱ nti, wo̱mmĕre̱e̱ wo̱ṅhõ ase ṅhye̱e̱ Onyaṅkõpo̱ṅ trẽnẽ ase. 9,31.32.

4. Nà Kristo *ne mmăra no aw̆iei a e̱de †wo̱ṅ a wogye di ṅhĩnã ko̱ trẽnẽ mu. *Mat 5,17. Heb 8,13. †Ioh 3,18.

5. Na *Mose kyere̱w trẽnẽ a efi mmăra mu no hõ ase̱m se̱: "Onipa-kõ a o̱ye̱ sã nneema yi benyã mu ṅkwã." *3 Mos 18,5.

6. Na se̱ trẽnẽ a efi gyidi mu no kã ni: *"Nse wo kõma mu se̱: Hena na o̱be̱foro ako̱ soro?" e̱ne se̱, se̱ wo̱de Kristo besĩãṅ; *5 Mos 30,12.13.

7. anase̱, "hena na o̱besĩãṅ ako̱ buṅ mu?" e̱ne se̱, se̱ wo̱de Kristo befi awufo mu aba.

8. Na mmom ese de̱ṅ? *"Ase̱m no abe̱ṅ wo, wo anom nė wo kõma mu," e̱ne gyidi ase̱m a ye̱kã no. *5 Mos 30,14.

9. Na se̱ wode wo ano pae mu kã se̱ Iesu ne *Awurade, na wode wo kõma gye di se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anyaṅ no afi awufo mu a, wo̱begye wo ṅkwã. *2 Kor 4,5.

10. Nà kõma na wo̱de gye di ko̱ trẽnẽ mu, na ano na wo̱de pae mu kã ko̱ ṅkwãgye mu.

11. Na kyere̱w no se: *"Obiara a ogye no di no ani reṅwu." *Ies 28,16.

12. Nà *nsonoe biara nni Iudani nė Hellani ntam; nà Awurade koro no ara na odi wo̱ṅ ṅhĩnã so, o̱wo̱ ahõnyãde mã wo̱ṅ a wo̱fre̱ no ṅhĩnã. *Asmf 10,34; 15,9.

13. *"Nà obiara a o̱be̱bo̱ Awurade diṅ no benyã ṅkwã." *Ioel 3,5.

14. Na afei e̱be̱ye̱ de̱ṅ na wo̱be̱fre̱ nea wonnye no nni? nanso e̱be̱ye̱ de̱ṅ na wo̱begye nea wo̱ntee ne hõ ase̱m no adi? nanso se̱ o̱se̱ṅkãfo nni ho̱ a, e̱be̱ye̱ de̱ṅ na wo̱bete?

15. nanso se̱ wo̱ansoma wo̱ṅ a, e̱be̱ye̱ de̱ṅ na wo̱be̱kã ase̱m? se̱nea *wo̱akyere̱w se̱: "Asomdw̆oe hõ ase̱mpakãfo, nnepa hõ ase̱mpakãfo no anaṅ ye̱ fe̱ de̱ṅ ara!" *Ies 52,7.

16. Na e̱nyé wo̱ṅ ṅhĩnã na wotiee ase̱mpa no. Na Iesaia *kã se̱: "Awurade, hena na wagye ye̱ṅ-ase̱ṅkã adi?" *Ies 53,1.

17. E̱n'de afei na gyidi no *fi ase̱ṅkã mu, na ase̱ṅkã no nam Onyame ase̱m so ba. *Ioh 17,20.

18. Na mise: So wo̱ante korã? Ampa ara *"wo̱ṅ nné fi ko̱o̱ asase ṅhĩnã so, na wo̱ṅ nse̱m duu w̆iase ano." *Dw̆ 19,5.

19. Na mise: So Israel aṅhũ? Mose na odi kaṅ kã se̱: *"Me̱mã moatw̆ẽ wo̱ṅ a wo̱nye̱ o̱maṅ hõ niṅkunu, mede o̱maṅ a wonnim fw̆ẽ meyi-mo abufu." *5 Mos 32,21.

20. Na Iesaia si ne bo *kã se̱: "Wo̱ṅ a wo̱ṅfw̆efw̆e̱ me no ahũ me, na mayi mehõ makyere̱ wo̱ṅ a wo̱ammisa m'akyi kwaṅ." *Ies 65,1.

21. Na Israelfo hõ de, *o̱kã se̱: „Dã ṅhĩnã metĕre̱w me nsam memãa o̱maṅ asõo̱deṅfo nyiyianofo." *Ies 65,2.

## Ti 11.

Na afei mise: So *Onyaṅkõpo̱ṅ asum ne maṅ agu? Dabida! Nà †me nso meye̱ Israelni a mifi Abraham asefo mu, Benyamin abusũaku mu.

*Dw̃ 94,14. Ier 31,37. †Fil 3,5.

2. Onyaṅkõpo̱ṅ ansum ne maṅ a wahũ wo̱ṅ asie no aṅṅu. Anase̱ munnim nea kyere̱w no *se Elia de no mu no? se̱ ogyina Onyaṅkõpo̱ṅ anim tõtõ Israelfo ano *1 Ah 19,10.14.

3. se: "Awurade, wo adiyifo na wo̱akuṅkum wo̱ṅ, na wo afo̱remuka, wo̱adw̃iridw̃iri, na me ṅkõ na aka, na wo̱refw̃efw̃e̱ me kăra afa."

4. Na Onyaṅkõpo̱ṅ anom ase̱m se no de̱ṅ? *"Mamã mmarima mpem-nsoṅ aka amã me a wo̱mfaa wo̱ṅ ṅkotodw̃e ṅkoto Baal e̱." *1 Ah 19,18.

5. Sāara nso na sesē bere yi mu na ṅkae bi nam o̱dom *nyiyim so aka. *9,27.

6. Na se̱ e̱nam dom so a, na emfi ṅṅw̃uma mu bio, efise̱ e̱no de aṅkã o̱dom nyé̱ o̱dom bio; na se̱ efi ṅṅw̃uma mu a, e̱nye̱ o̱dom bio, efise̱ e̱no de aṅkã adw̃uma no nyé̱ adw̃uma bio.

7. E̱n'de na e̱de̱ṅ? *Nea Israel fw̃efw̃e̱ no, wo̱annyã: na wo̱ṅ a wo̱ayiyi wo̱ṅ no anyã, na wo̱ṅ a aka no kõma apirim; *9,31.

8. se̱nea *wo̱akyere̱w no se̱: "Onyaṅkõpo̱ṅ amã wo̱ṅ ṅkõmto̱ hoṅhom, aniwa a wo̱mmfa ṅṅhũ nè asõ a wo̱mmfa nnte ade" de-abedu nne̱ da yi. *Ies 29,10. 5 Mos 29,4.

9. Na Dawid *kã se̱: "Mã wo̱ṅ-didipoṅ nye̱ hentia nè afiri nè o̱daano nè akatua mmã wo̱ṅ; *Dw̃ 69,23.24.

10. mã wo̱ṅ aniwa nnuru sũm na wo̱aṅhũ, na kuntuṅ wo̱ṅ akyi dã!"

11. Na afei mise: So wohintii se̱ wó̱ṅfw̃e ase? Dabida! Na mmom *ṅkwãgye nam wo̱ṅ nterehõ no so be̱ye̱e̱ amaṅamaṅ no de, se̱ e̱rebe̱mã wo̱atw̃ẽ †niṅkunu. *Asmf 13,46. †Rom 10,19.

12. Na se̱ wo̱ṅ nterehõ no daṅ w̃iase ahõnyã na wo̱ṅ-so-hũaṅ daṅ amaṅamaṅ ahõnyã a, wo̱ṅ mãye̱ be̱kye̱ṅ sã de̱ṅ ara!

13. Na mo amaṅamaṅmufo na mekasa mekyere̱ mo: se̱ meye̱ amaṅamaṅ mu somafo nti, mekamfo me som,

14. se̱ ebia me̱mã wo̱ṅ a wo̱ye̱ me hõnam no atw̃ẽ niṅkunu, na magye *wo̱ṅ mu binom ṅkwã. *1 Tim 4,16.

15. Na se̱ wo̱ṅ tow a wo̱tow wo̱ṅ kyenee ye̱ w̃iase mpata a, wo̱ṅ gye a wo̱be̱gye wo̱ṅ akã hõ be̱ye̱ de̱ṅ, se̱ ṅkwã a efi aw̃ufo mu?

16. Se̱ adekaṅ no ye̱ kroṅkroṅ a, to̱w no ṅhĩnã ye̱ bi; na se̱ ntini no ye̱ kroṅkroṅ a, nnubã̆ no nso ye̱ bi.

17. Na se̱ nnubã̆ no bi abubu na wo a woye̱ *wuram ṅṅodua no wo̱de wo afra ahye̱ mu, na woanyã ṅṅodua no ntini nè emu nsu no bi a: *Ef 2,11—14.19.

18. ṅhoahoa wohõ nnubã̆ no so; na se̱ wohoahoa wohõ a: e̱nyé̱ wo na woso ntini no, na ntini no na e̱so wo. Ioh 4,22.

19. Ebia afei wobese se̱: Nnubã̆ no bubui se̱ wó̱mfa me ṅhye̱ mu.

20. W̃ie̱! Ogyé a wo̱annye anni nti na ebubui, na wo na wode gyidi gyina ho̱. Ṅṅw̃eṅ akokũrokose̱m, na mmom suro!

21. Nà se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ aṅkora nnubã̆ a efi dua aṅkasa mu fifii no so a, ebia o̱reṅkora wo nso so.

22. Enti fw̃e̱ Onyame ayamye nè ne deṅye̱: wo̱ṅ a wo̱afw̃efw̃e ase no so de, o̱ye̱ deṅ, na wo so de, ne yam ye, na *gye se̱ wotrã n'ayamye no mu ara; anye̱ sã a, wo̱betw̃a wo nso bi. *Ioh 15,2.4. Heb 3,14.

23. Na wo̱ṅ nso, se̱ wo̱antrã o̱gye a wonnye nni mu a, wo̱de wo̱ṅ be̱hye̱ mu, nà Onyaṅkõpo̱ṅ betumi de wo̱ṅ ahye̱ mu bio. 2 Kor 3,16.

24. Na se̱ wo̱atw̃a wo afi dua a ne tebea ye̱ wuram ṅṅodua hõ, na wo̱akwati bo̱bea de wo abe̱hye̱ ṅṅodua pa mu a: mpeṅ ahẽ ara na wo̱de eyinom a e̱ye̱ ne bo̱beam' abã̆ no be̱hye̱ wo̱ṅ aṅkasa ṅṅodua no mu!

25. Na, anuanom, mempé̱ se̱ mekora mo ahintase̱m yi so, na moammu mohõ anyansafo, se̱: kõmam' pirim aba Israel so afãfãm *de-kosi se̱ amaṅamaṅ mãye̱ be̱bam'; *Luk 21,24. Ioh 10,16.

26. na *e̱no ansã na Israel ṅhĩnã benyã ṅkwã, se̱nea wo̱akyere̱w no se̱: †"Ogyefo no befi Sion aba abe̱daṅ amumo̱ye̱se̱m afi Iakob hõ.

*Mat 23,39. †Ies 59,20; 27,9. Dw̃ 14,7.

27. Na apãm a me nè wo̱ṅ be̱pãm no *ne se̱: meyi wo̱ṅ-bone mako̱." *Ier 31,33.34.

28. Ase̱mpa no fãm de, mo nti wo̱ye̱
atamfo; na nyiyim no fãm de, agyanom
no nti wo̱ye̱ ado̱fo;
29. nà ahõnũ nni Onyaṅkõpo̱ṅ dom-
akye̱de nė ne fre̱ no mu.
30. Nà se̱ mo nso moannye Onyaṅkõ-
po̱ṅ anni pe̱ṅ, na afei wo̱afa wo̱ṅ-gye a
wonnye nni no so ahũ mo mmo̱bo̱ no,
31. sāara nso na afei eyinom nam mmo̱-
bo̱ a wo̱ahũ mo no so annye anni, se̱
wóṅhũ wo̱ṅ mmo̱bo̱ bi.
32. Nà *Onyaṅkõpo̱ṅ akã wo̱ṅ
ṅhĩnā ahye̱ ogye a wonnye nni no
ase, se̱ o̱behũ wo̱ṅ †ṅhĩnā mmo̱bo̱.
*Gal 3, 22. †1 Tim 2, 4.
33. O Nyame *ahõnyã nė nyansa
nė nimdee̱ buṅ a emu do̱! †Wo̱reṅhũ
n'atemmu mu pēpē, na wo̱reṅhũ
n'akwaṅ akyi fw̌efw̌e̱ ṅw̌ie da!
*9, 23; 10, 12. †Ies 45, 15.
34. "Nà *hena na ohũu Awurade
adw̌ene, anase̱ hena na o̱ye̱ ne fo-
tufo?" *Ies 40, 13. Hiob 15, 8. Ier 23, 18. 1 Kor 2, 16.
35. anase̱ hena na o̱mãa no biribi
kaṅ, na watua no so ka?
36. Efise̱ ade ṅhĩnā fi no mu, na
e̱nam no so ba, na e̱ko̱ no mu; o̱no
na anuonyam wo̱ no dā dā! Amen!

## Ti 12.

Enti, anuanom, migyina Onyaṅkõpo̱ṅ
mmo̱borohunu so mitu mo fo se̱: mómfa
*mo nipadua nsi ho̱ se̱ afo̱re a e̱te ase a
e̱ye̱ kroṅkroṅ a e̱so̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ani a
e̱ne mo nyamesom a emu wo̱ adw̌ene no;
*6, 13. 1 Pet 2, 5.
2. na monnye̱ mohõ se̱ w̌iase yi, na
mmom *mómfa adw̌enem' foforoye̱ nsakra
mohõ, *na* moaso̱ nea Onyaṅkõpo̱ṅ pe̱ afw̌e̱,
†nea eye na e̱so̱ ani na e̱ye̱ pe̱ no.
*Ef 4, 23. †Ef 5, 10. 17.
3. Nà menam dom a wo̱de adom me
no so mekã mekyere̱ mo mu biara se̱:
oṅṅṅw̌eṅ nntra nea e̱se̱ se̱ odw̌eṅ, na
mmom óṅṅw̌eṅ anidaho̱ adw̌ene, se̱nea
*Onyaṅkõpo̱ṅ akyekye̱ gyidi nsusui mu
de amã obiara no. *1 Kor 12, 11. Ef 4, 7.
4. Nà se̱nea ye̱wo̱ hõnam-mu-ade a. s.
akwā bebērē nipadua koro mu, na hõnam
mu akwā no ṅhĩnā nni adw̌uma koro no:
1 Kor 12, 12.
5. sā nso na ye̱ṅ a ye̱ye̱ bebērē no ye̱
nipadua koro, Kristo mu, na ye̱ṅ ṅhĩnā
yeye̱ ye̱ṅhõ akwā mmiakõ-mmiakõ.
1 Kor 12, 27. Ef 4, 25.
6. Na ye̱wowo̱ o̱dom-akye̱de a e̱sonso-
noe, se̱nea o̱dom a wo̱de adom ye̱ṅ no
te: Se̱ e̱ye̱ ṅko̱mhye̱ a, mã e̱mfata gyidi
nsusui; 1 Kor 12, 4.
7. se̱ e̱ye̱ o̱som a, mã ye̱ntrã o̱som no
mu; se̱ kyere̱kyere̱fo a, mã o̱ntrã kyere̱-
kyere̱ mu; 1 Pet 4, 10. 11.
8. se̱ o̱fotufo a, mã o̱ntrã n'afotu mu; se̱
*ade-mu-kye̱fo a, mã o̱mfa adekorofw̌e̱ nye̱;
se̱ o̱fw̌e̱fo a, mã o̱mmo̱ hõ mmo̱deṅ; se̱ mmo̱-
borohunufo a, mã o̱mfa †animtew nye̱.
*Mat 6, 3. †2 Kor 8, 2; 9, 7.
9. Mommmã nyãtw̌om mmfra *o̱do̱ mu;
†múṅkyi bone, mómmata papa hõ.
*1 Tim 1, 5. †Am 5, 15.
10. Mómfa *onuado̱ nnodo̱ mohõ yiye;
mómpe̱ kaṅ †nni nnidi mohõ nĩ.
*2 Pet 1, 7. †Fil 2, 3.
11. Monnye̱ mmo̱deṅbo̱ mu nyă, *mónye̱
hoṅhom mu hyew, mónsom Awurade no.
*Adiy 3, 15.
12. Mómmã mo ani nnye anidaso
mu, ahõhĩa mu mónto mo bo ase,
*múṅkura mpaebo̱ mu ara. *1 Tes 5, 17.
13. Mómmã ahõtefo hĩa ṅhĩa mo bi;
mómmo̱ *aho̱hoye̱ hõ mmo̱deṅ. *Heb 13, 2.
14. Múṅhyirà wo̱ṅ a wo̱tā mo, múṅhyira,
na monnnome. Mat 5, 44. 1 Kor 4, 12. Asmf 7, 60.
15. Mo nė anigyefo ani n'nye, na
mo nė asũfo *nsũ. *Dw̌ 35, 13.
16. Mo ṅhĩnā nyeye̱ *adw̌eṅkoro wo̱
mohõ; moṅṅṅw̌eṅ ade ake̱se hõ, na mmom
mómmã ahõbĕre̱asede mfa mo; mummmu
†mohõ anyansafo. *15, 5. †Ies 5, 21.
17. *Mommfa bone nntua obiara bone
so ka; mónna ṅṅw̌eṅ nne̱e̱ma a e̱ye̱ fe̱
nnipa ṅhĩnā anim. *1 Tes 5, 15.
18. Se̱ e̱betumi a, mo fãm de, mo nė
nnipa ṅhĩnā ntrã asomdw̌oe mu.
Mark 9, 50. Heb 12, 14.
19. Ado̱fonom, *munnnidi mohõ w̌ere,
na mmom mómmã abufu no kwaṅ; na
†wo̱akyere̱w se̱: "Me na aw̌eredi wo̱ me,
me ara metua ka, Awurade na o̱kã sā."
*3 Mos 19, 18. Mat 5, 39. †5 Mos 32, 35.
20. Enti "se̱ o̱ko̱m de *wo tamfo a, mã
no aduaṅ; se̱ osuko̱m de no a, mã no
biribi nnõm; nà sā ye̱ na wode be̱boa-
boa nnyansrãma ano agu n'atifĩ."
*Mmebs 25, 21. 22. Mat 5, 44.

21. Mmã bone nnni wo so nĩm, na
mmom fa papa di bone so nĩm.

## Ti 13.

*Mómmã akăra ṅhĩnã mmĕrebĕre
woṅhõ ase ṅhye tumi a ewo anuo-
nyam no ase. †Nà tumi biara nni
ho se nea efi Nyame, nanso tumi
a ewowo ho no, Onyaṅkõpoṅ na
wahye ato ho. *Tit 3,1. †Ioh 19,11. Mmebs 8,15.
2. Na enti obiara a o-nė tumi no di asi
no, o-nė nea Onyaṅkõpoṅ ahye ato ho di
asi; na woṅ a wodi asi no benyã afobu.
3. Na woṅ a edi mpanyiṅ no nyé
ṅṅw̃uma pa hũ, na bone hũ na woye.
Wompe se wusuro tumi no a, ye papa,
na woanyã woṅ ho ayeyi; 1 Pet 2,13.14.
4. nà woye *Onyame asomfo mã wo papa.
Na se woye bone a, suro, na woṅkura afõa
no kwa; nà woye Onyame asomfo a wodi
w̃ere de abufu ba nea oye bone no so.
*Dw̃ 82,6.
5. Enti etw̃a se mobĕre mohõ ase hye
woṅ ase, enyé abufu no ṅkõ nti, na
mmom ahõnim nso ntia.
6. Nà eyi nti muyi tow nso, nà woye
Onyame asomfo kura sã osom yi mu ara.
7. Enti múntua obiara nea ese no:
Múnyi tow mmã nea otow se no, amanne
nea amanne se no, múnsurò nea osuro
se no, múnni nea nĩdi se no nĩ. Mat 22,21.
8. Monnne obiara ka gye se odo a
mode dodo mohõ; nà *nea odo ne yoṅkõ
no aw̃ie mmăra no so di. *Gal 5,14. 1 Tim 1,5.
9. Nà nea *wose se: "Nsee aware, nni
awu, mmo kroṅ, nni adansekrum, mmã
wo ani mmmere" no, anase mmăra-asem
biara kã hõ a: woapatã abom' ahye asem
yi mu se: †"Do wo yoṅkõ se wohõ!"
*2 Mos 20,13—17. †3 Mos 19,18.
10. Odo *nyé oyoṅkõ bone, enti odo
ne †mmăra so di. *1 Kor 13,14. †Mat 22,40.
11. Na eyi mmom, efise yenim bere no,
se odoṅ a yefi nna mu sore no anyã adu,
nà afei yeṅ ṅkwãgye abeṅ akyeṅ bere a
yedaṅ gyidifo no; Ef 5,14. 1 Tes 5,6.7.
12. anadw̃o ako n'anim, *adekyẽe abeṅ;
enti †mómmã yenyi sũm mu ṅṅw̃uma ṅṅu,
na yeṅhye haṅṅ akõde; *1 Ioh 2,8. †Ef 5,11.
13. mómmã yennante fefẽfe se adekyẽe,
*enyé agobone nė asãbow mu, enyé agua-
mãmmo nė ahofw̃i mu, enyé okõ nė ni-
taṅ mu; *Luk 21,34. Ef 5,18
14. na mmom *móṅhye Awurade Iesu
Kristo no, na mommmã hõnam so fw̃e
nnnaṅ ṅṅko akonno mu. *Gal 3,27.

## Ti 14.

Nea oye gyidi mu mmere no, múnnye
no, na mummmu adw̃ene nteṅ. 15,1. 1 Kor 8,9
2. Obi gye di se odi aduaṅ ṅhĩnã bi;
na nea oye mmere no de, odi afum-aduaṅ
[ṅkõ]. 1 Mos 1,29; 9,3.
3. Nea odidi no mmmu nea onnidi anim-
tia, na nea onnidi no mmmu nea odidi
nteṅ, nà Onyaṅkõpoṅ agye no. Kol 2,16.
4. Na wo a wubu obi fienipa nteṅ ne
hena? naṅkasa ne wura na ogyina anase
ofw̃e ase mã no; nanso obegyina, nà
Onyaṅkõpoṅ betumi amã wagyina.
Mat 7,1. Iak 4,11.12.
5. Obi bu da bi seṅ bi, na obi bu
nna ṅhĩnã pe: Mómmã obiara adw̃ene
mu nye no ampa. Gal 4,10.
6. Nea odw̃eṅ da bi hõ no, odw̃eṅ mã
Awurade, na nea oṅṅw̃eṅ da no hõ no,
oṅṅw̃eṅ hõ de mã Awurade. Nea odidi
no, odidi mã Awurade, nà oda Onyaṅ-
kõpoṅ ase; na nea onnidi no, onnidi de
mã Awurade, na oda Onyaṅkõpoṅ ase.
7. Nà yeṅ mu biara nte ase mmã
nehõ, na obiara ṅwu mmã nehõ:
8. nà se yete ase a, yete ase mã
Awurade; se yewu nso a, yewu
mã Awurade; enti se yete ase õ,
se yewu õ, yeye Awurade dea.
Gal 2,20. 1 Tes 5,10
9. Nà eyi diṅ na Kristo bo wui
na osoree na onyãa ṅkwã, se
obeye awufo nė ateasefo wura.
10. Na wo de, edeṅ nti na wubu wo nua
ateṅ, anase wo nso, edeṅ na wubu wo
nua animtia? Nà *wode yeṅ ṅhĩnã be-
gyina Kristo asenni-agua no anim.
*Asmf 17,31. Mat 25,31.32. 2 Kor 5,10.
11. Nà *woakyerew se: "Awurade se:
Se mete ase yi, me na ṅkotodw̃e ṅhĩnã
bekoto me, na tekrema ṅhĩnã bebo Onyaṅ-
kõpoṅ diṅ." *Ies 45,23. Fil 2,10.11.
12. Enti afei yeṅ ṅhĩnã bebubu yeṅhõ
hõ akontã mmiakõ-mmiakõ akyere Onyaṅ-
kõpoṅ. Gal 6,5.

13. Enti mommmã yemmmubu ye̱ñhõ nte̱ñ bio, na múmmu ate̱ñ yi mmom se̱: obi mmfa abeʷ anase̱ hintidua bi nnto ho̱ mmmã ne nua.
14. Minim na aye̱ me ampa Awurade Kristo mu se̱: *biribiara añkasa nyé̱ fĩ; na nea obu biribi fĩ no, o̱no ara na e̱ye̱ fĩ mã no. *Mat 15,11. Asmf 10,15. Tit 1,15.
15. Na se̱ wo aduañ nti wo nua w̃ere̱ howʷ a, e̱n'de e̱nyé̱ o̱do̱ so na wonante bio. *Mfa wo aduañ nse̱e nea Kristo sii n'anañmu wui no. *1 Kor 8,11—13.
16. Enti mommmã wo̱ññkã mo-papa hõ nse̱mmone. Tit 2,5.
17. Nà Onyañkõpo̱ñ ahenni nye̱ adidi nè o̱nõm na mmom e̱ye̱ trẽnẽ nè asomdw̃oe nè Hoñhom kroñkroñ mu anigye; Luk 17,20.
18. nà nea o̱som Kristo eyinom mu no, o̱so̱ Onyañkõpo̱ñ ani, na nnipa bu no.
19. Enti afei mómmã yentiʷ nea e̱ye̱ asomdw̃oe nè nea ye̱de be̱toatoa ye̱ñhõ so no de. 12,18; 15,2.
20. Aduañ nti nse̱e Nyañkõpo̱ñ adw̃uma; *ade ñhĩnã hõ teʷ de, nanso e̱ye̱ bone mã onipa a obu nea e̱pem no so di. *ñ. 14.
21. Eye se̱ wunni nãm anase̱ wonnõm nsã anase̱ biribiara a e̱be̱pem wo nua anase̱ e̱be̱to no hintidua anase̱ n'abasam betu wo̱ mu. 1 Kor 8,13.
22. Wo de, wowo̱ gyidi? Kora fa [wo̱] Onyañkõpo̱ñ anim. Ñhyira ne nea ommu nehõ ate̱ñ [wo̱] nea obu no se̱ eye no mu.
23. Na nea n'adw̃enem' ye̱ no nã no, se̱ odidi a, wadi fo̱: efise̱ emfi gyidi mu na odidii; na biribiara a emfi gyidi mu no, e̱ye̱ bone. Tit. 1,15.

## Tĩ 15.

Na ye̱ñ a ye̱ye̱ deñ no, e̱se̱ ye̱ñ se̱ ye̱soa wo̱ñ a wónyé̱ deñ no mmere̱ na ye̱nsó̱ ye̱ñ añkasa ani. 14,1.
2. Mómmã ye̱ñ mu biara nso̱ ne yo̱ñkõ ani mmã nea eye, na n'ase atim. 1 Kor 9,19; 10,24.33.
3. Nà Kristo nso anso̱ nehõ ani, na mmom, se̱nea *wo̱akyere̱ʷ no se̱: „Wo̱ñ a wo̱ye̱ wo ahohora no ahohora agu me so." *Dw̃ 69,10.
4. Nà dodo a wo̱akyere̱ʷ kañ no, wo̱akyere̱ʷ amã yeñ kyere̱kyere̱, se̱ yémfa kyere̱ʷ no boaseto̱ nè aw̃ere̱kyekye so nnyã anidaso no. 4,23.24. 1 Kor 10,11.
5. Na boaseto̱ nè aw̃ere̱kyekye Nyañkõpo̱ñ no m'mã múññw̃eñ *adekoro wo̱ mo mu, se̱ Kristo Iesu kwañ so te no, *Fil 3,16.
6. na mode kõmakoro nè nokoro ahye̱ Onyañkõpo̱ñ, ye̱ñ Awurade Iesu Kristo n'agya, anuonyam.
7. Enti múnnyigyè mohõ, se̱nea Kristo nso agye mo amã Onyame anuonyam no.
8. Na mise: Iesu Kristo aye̱ tw̃etiafo *somfo de akyere̱ Onyame nokware no, se̱ o̱be̱hye̱ †bo̱ a wo̱ahyehye̱ agyanom no mu deñ, *Mat 15,24. †Asmf 3,25.
9. na amañamañ ahye̱ Onyañkõpo̱ñ anuonyam *mmo̱borohunu nti, se̱nea †wo̱akyere̱ʷ no se̱: "Eyi nti me̱kamfo-wo amañamañ mu, na mabo̱ wo diñ mato dw̃om." *11,30. †Dw̃ 18,50.
10. Na *ose bio se̱: "Mo amañamañ, mo nè ne mañ n'ni ahurusi!" *5 Mos 32,43.
11. Na bio: *„Mo amañamañ ñhĩnã n'yi Awurade aye̱, na mo amañ ahoro ñhĩnã ñkamfo no!" *Dw̃ 117,1.
12 Na bio Iesaia *kã se̱: "Iisai †ntini be̱ba nè nea o̱be̱so̱re abedi amañamañ so; o̱no na amañamañ ani be̱da no so." *Ies 11,10. †Adiy 5,5.
13. Na anidaso Nyañkõpo̱ñ no m'fa gyidi mu anigye nè asomdw̃oe ñhĩnã ñhye̱ mo mã, na moaboro so anidaso mu, Hoñhom kroñkroñ ahõo̱deñ mu.
14. Na mañkasa nso aye̱ me ampa [wo̱] mo hõ, me nuanom, se̱ mo añkasa ara, papaye̱ ahye̱ mo mã, na nimde̱e̱ ñhĩnã aye̱ mo mãto̱, na mutumi tutu mohõ fo nso;
15. nanso, anuanom, nea enti mede nnam bebĕrebe mekyere̱ʷ nse̱m yi bi mebĕre̱e̱ mo se̱ mede me̱kae mo bio, ne *o̱dom a Onyañkõpo̱ñ de adom me, *1,5; 12,3.
16. se̱ ményé̱ Iesu Kristo *somfo amañamañ no mu meñko̱ye̱ Onyañkõpo̱ñ asempa hõ †so̱fodw̃uma, na amañamañ n'ye̱ afo̱re a e̱ye̱ de̱ a wo̱atew hõ Hoñhom kroñkroñ mu. *11,13.† Fil 2,17.
17. Enti mewo̱ Kristo Iesu mu ahõhoahoa Onyame fãm de no mu.
18. Nà merensi me bo se̱ mebo̱ biribiara diñ *gye nea Kristo nam me so aye̱ amã

amaṅamaṅ †osetie, [wo] asem mu nė
adw̆uma mu, *2Kor 3,5. †Rom 1,5.
19. *nseṅkyerene nė aṅwoṅwāde tumi
so, Onyame hoṅhom tumi so; na amā
mamā Kristo asempa no aw̆ie du efi Ieru-
salem nė ṅkūro a atw̆a hō ahyia so kosi
Iliriko; *Mark 16,17.
20. nso nea meboo mmoden se mekā
asempa no ho, enyé nea woabo Kristo
diṅ ho peṅ, *na* manto obi asehye so,
2 Kor 10,15.16.
21. na mmom senea *woakyerew no se:
„Woṅ a woaṅkā woṅ ne hō asem behū, na
woṅ a woante no bete ase." *Ies 52,15.
22. Eno titiriw nso na anyā me kwaṅ
nsii na mamma mo ṅkyeṅ. 1,13.
23. Na afei menséṅ hanom yi bio, na
mifi mfrihyia bebĕrē *mefw̆efw̆e mo ṅkyeṅ
ba nti, *1,10.11.
24. na da biara a metu kwaṅ mako
Spania no meba mo ṅkyeṅ; nà m'ani da
so se, mebefa ho a, mefw̆e mo anim, na,
se memē kakra bi mo ṅkyeṅ ansā a,
*moagya me kwaṅ ako ho. *1 Kor 16,6.
25. Na afei de, meretu kwaṅ mako Ieru-
salem makosom ahōtefo no.
Asmf 18,21; 19,21; 20,22.
26. Na Makedonia nė Akaia de few ayi
tow bi akomā ahōtefo a wowo Ierusalem
no mu ahĭafo. 1 Kor 16,1. 2 Kor 8,1—4; 9,2.12.
27. Eyee woṅ fe ampa, nanso wode woṅ
ka; nà se amaṅamaṅ anyā *woṅ hoṅhom-
mu-nneema no bi a, ese woṅ se wode hōnam-
mu-nneema besom woṅ bi. *9,4. 1 Kor 9,11.
28. Enti minyā miw̆ie ade no ye na
minyā meso aba yi ano memā woṅ a,
mefa mo ṅkyeṅ mako Spania.
29. Na minim se meba mo ṅkyeṅ a, meba
no Kristo asempa ṅhyira māye mu. 1,11.
30. Nanso, anuanom, menam yeṅ Awu-
rade Iesu Kristo nė Hoṅhom do so mesĕre
mo se: *móṅkō me abia, mpae a mobo
Onyaṅkōpoṅ mā me no mu,
*2 Kor 1,11. Fil 1,27. 2 Tes 3,1.
31. na woabeyi me afi asōodeṅfo a wowo
Iudea no nsam, na me som a mekosom
Ierusalem no aye ahōtefo no fe, na menam
Onyame pe so maba mo ṅkyeṅ anigye
mu, na me nė mo abedw̆udw̆o yeṅhō.
32. Na asomdw̆oe Nyaṅkōpoṅ nė mo
ṅhĭnā ntrā! Amen! 16,20.

## Ti 16.

Na mebo yeṅ nuawa Foibe a oye asafo
a ewo Kéṅkrea no mu somfo diṅ mede
no mehye mo nsa
2. se: múnnye no Awurade mu senea
ese ahōtefo no, na múnnyina n'akyi
adw̆uma biara a mo hō hĭa no mu; nà
ono nso aye nnipa pĭ nė maṅkasa boafo.
3. Múṅkyia *Priska nė Ákwila, me
yoṅkō-dw̆umayefo Kristo Iesu mu a
*Asmf 18,2.26.
4. wode woṅ aṅkasa koṅ mōmāe de sii
me kăra anaṅmu, na enyé me ṅkō na
meda woṅ ase, na mmom asafo ṅhĭnā nso
a wowo amaṅamaṅ mu,
5. na múṅkyia asafo a ewo woṅ fi no nso.
Múṅkyia me dofo Epaineto a oye abakaṅ
a ofi Asia bedaṅ Kristo no. 1 Kor 16,19.15.
6. Múṅkyia Maria a ohaw nehō pĭ
māa yeṅ no.
7. Múṅkyia Andronĭko nė Iúnia, m'abu-
sūafo nė me yoṅkō-apokyerefo a wowo
diṅ *asomafo no mu nanso wodii me kaṅ
Kristo mu no. *2 Kor 8,23.
8. Múṅkyia me Kristo mu dofo Amplia.
9. Múṅkyia yeṅ Kristo mu yoṅkō-
dw̆umayefo Urbáno nė me dofo Staki.
10. Múṅkyia Apélle a woahū no Kristo
mu nokwafo no. Múṅkyia woṅ a wofi
Aristobúlo fifo mu no.
11. Múṅkyia me busūani Heródion. Múṅ-
kyia woṅ a wofi Narkiso fifo mu a wo-
wo Awurade mu no.
12. Múṅkyia Trifaina nė Trifōsa a wobo
Awurade mu mmodeṅ no. Múṅkyia odofo
Persi a oboo Awurade mu mmodeṅ pĭ no.
13. Múṅkyia *Rufo a woayi no Awurade
mu, nė no nė me nā. *Mark 15,21.
14. Múṅkyia Asiṅkrito, Flegon, Hermā,
Patroba, Hermē nė anuanom a wokā
woṅ hō.
15. Múṅkyia Filólogo nė Iulia, Nēreo
nė ne nuawa nė Olimpa nė ahōtefo a
wo-nė woṅ wo ho ṅhĭnā.
16. Mómfa mfeāno kroṅkroṅ ṅkyiakyia
mohō. Kristo asafo ṅhĭnā kyiakyia mo.
1 Kor 16,20.
17. Nanso, anuanom, mitu mo fo se
moṅkari woṅ a wode mpāpaemu ba na
woto hintidua de tō kyere a moasūa no, na
móntw̆ē mohō mfi woṅ mu. Mat 7,15. Tit 3,10.

18. Na wo̱ṅ a wo̱te sā no nsóm ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo, na mmom wo̱som *wo̱ṅ aṅkasa yafunu, na wo̱de †te̱kre̱makyene nė ado̱ko̱do̱ko̱se̱m dādā wo̱ṅ a wonnim bone no kõma. *Fil 3, 19. †Hes 13, 18. Kol 2, 4.

19. Nà mo de, *mo asõo̱mere̱ no atĕre̱ adu nnipa ṅhīnā asõm, enti m'ani gye mo hõ, nanso mepe̱ se̱ moye̱ †papa hõ anyansafo na moye̱ krõṅṅ [wo̱] bone hõ. *1, 8. †1 Kor 14, 20.

20. Na *asomdw̆oe Nyaṅkõpo̱ṅ be̱pe̱te̱w Satan mo naṅ ase nte̱m. Ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo dom ṅkã mo! *15, 32.

21. Me yo̱ṅkõ-dw̆umaye̱fo *Timóteo nė m'abusũafo Lúkio nė Iason nė Sosípatro kyia mo. *Asmf 16, 1. 2; 19, 22; 20, 4. Fil 2, 19.

22. Me Tértio a mekyere̱w ṅhõma yi, mikyia-mo Awurade mu.

23. *Gaio a o̱ye̱ me nė Kristo asafo ṅhīnā fiwura no kyia mo. †Erásto a o̱ye̱ kũrom ha sikakorafo nė onua Kwarto kyia mo. *1 Kor 1, 14. †Asmf 19, 22.

24. Ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo dom ṅkã mo ṅhīnā! Amen.

25. Na nea otumi se̱ o̱hye̱ mo deṅ, se̱nea m'ase̱mpa nė Iesu Kristo hõ ase̱ṅkã te, se̱nea *ahintase̱m a †kaṅ tetēte no wo̱aṅkã, *Ef 1, 9. †Ef 3, 5. 9.

26. na afei *wo̱ayi adi na wo̱de adiyifo kyere̱w-nse̱m di o̱hye̱ a dā Onyaṅkõpo̱ṅ hye̱e no so yi kyere̱e̱ amaṅamaṅ ṅhīnā ko̱o̱ gyidi †setie mu no adiyi te no, *2 Tim 1, 10. †Rom 1, 5.

27. Onyame a o̱ye̱ onyansafo *koro no, anuonyam m'fa Iesu Kristo so ṅkã no dā dā! Amen. *1 Tim 1, 17. Iud 25.

---

# PAULO
# ṄHÕMA A EDI KAṄ A O̱KYERE̱W KO̱MÃA
# KORINTOFO.

---

## Ti 1.

**Paulo,** Iesu Kristo somafo a wo̱nam Nyame pe̱ so afre̱ no, nė onua Sóstene,

2. de ko̱mã Onyaṅkõpo̱ṅ asafo a e̱wo̱ Korinto, *wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ atew Kristo Iesu mu, ahõtefo a wo̱afre̱ wo̱ṅ, nė wo̱ṅ a †wo̱bo̱ ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo diṅ ṅhīnā mmā-ṅhīnā, nea wo̱wo̱ nė nea ye̱ṅ nso ye̱wo̱: *6, 11. †Asmf 9, 14.

3. O̱dom nė asomdw̆oe a efi ye̱ṅ Agya Onyame nė Awurade Iesu Kristo ṅkã mo!

4. **M**eda me Nyaṅkõpo̱ṅ ase dā [wo̱] mo fãm, Onyaṅkõpo̱ṅ dom a wo̱de adom mo Kristo Iesu mu no nti,

5. se̱ nnee̱ma ṅhīnā mu moanyā mohõ wo̱ no mu, nse̱m nė nimdee̱ ṅhīnā mu,

6. (se̱nea Kristo adanse no atim mo mu,)

7. mā o̱dom-akye̱de biara ammo̱ mo, na *motw̆e̱ṅ ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo adiyi no; *Tit 2, 13.

8. o̱no ara *nso na o̱be̱hye̱ mo deṅ akosi ase, na mo hõ †amma ase̱m bi ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo da no. *Fil 1, 6. †1 Tes 3, 13; 5, 23.

9. *Onyaṅkõpo̱ṅ a wo̱nam no so afre̱ mo ako̱ ne ba Iesu Kristo, ye̱ṅ Awurade, ayo̱ṅkõfa mu no ye̱ o̱nokwafo. *1 Tes 5, 24.

10. **N**a, anuanom, menam ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo diṅ so mitu mo fo se̱, mo ṅhīnā ṅkã ase̱ṅkoro, na mpāpaemu amma mo mu, na mmom moasese̱w mohõ *adw̆e̱ṅkoro nė tirim-ase̱ṅkoro mu. *Fil 2, 2; 3, 16

11. Nà, me nuanom, Kloē-nom no abeyi me mo hõ asitiw se̱ kunsuṅkunsum wo̱ mo mu.

12. Na mede eyi, se̱ mo ṅhīnā be̱kã se̱: Me de, *meye̱ Paulo de; me de, meye̱ †Apollo de; me de, meye̱ **Kefa de; me de, meye̱ Kristo de. *3, 4. †Asmf 18, 24. 27. **Ioh 1, 43.

13. Wo̱apāpae Kristo mu ana? So wo̱se̱ṅ Paulo māa mo anase̱ wo̱bo̱o̱ mo asu ko̱o̱ Paulo diṅ mu?

14. Meda Onyaṅkōpo̱ṅ ase se̱ mammo̱ mo mu biara asu gye *Krispo nė †Gaio,
*Asmf 18, 8. †Rom 16, 23.

15. *na* obi aṅkā se̱ mebo̱o̱ asu meko̱o̱ me diṅ mu.

16. Nanso mebo̱o̱ *Stéfana ofi nso asu; na nea aka de, se̱ mebo̱o̱ bi asu de a, minnim.
*16, 15. 17.

17. Nà Kristo ansoma me se̱ *mémme̱bo̱ asu, na mmom se̱ memme̱kā ase̱mpa no, e̱nyé̱ †nyansase̱ṅkā mu, *na* Kristo ase̱ṅdua no anye̱ hunu.
*Ioh 4, 2. Mat 28, 19. †1 Kor 2, 4.

18. Nà ase̱ṅdua no hō ase̱m no ye̱ ṅkwaseease̱m mā wo̱ṅ a *wo̱be̱yera, na e̱ye̱ †Onyame tumi mā ye̱ṅ a wo̱begye-ye̱ṅ ṅkwā no.
*2 Kor 4, 3. †Rom 1, 16.

19. Nà *wo̱akyere̱w se̱: "Me̱see anyansafo nyansa, na nimdefo nimdee̱ no, me̱mā aye̱ o̱kwa."
*Ies 29, 14.

20. Onyansafo wo̱ hē? Kyere̱wfo wo̱ hē? W̌iyiase kyinnyegyefo wo̱ hē? Onyaṅkōpo̱ṅ nnaṅ w̌iyiase nyansa ṅkwaseease̱m ana?
Hiob 12, 17.

21. Nà w̌iase nnam nyansa so *ṅhūu Nyaṅkōpo̱ṅ, Onyaṅkōpo̱ṅ nyansa mu no̱ nti, e̱so̱o̱ Onyaṅkōpo̱ṅ ani se̱ o̱nam ase̱ṅkā no ṅkwaseease̱m so begye wo̱ṅ a wogye di no ṅkwā.
*Mat 11, 25.

22. Efise̱ *Iudafo bisa nse̱ṅkyere̱ne, na †Hellafo nso fw̌efw̌e̱ nyansa;
*Mat 12, 38. Ioh 4, 48. †Asmf 17, 18. 32.

23. na ye̱ṅ de, ye̱kā Kristo a wo̱se̱ṅ no no, o̱ye̱ *Iudafo hintidua, na o̱ye̱ †Hellafo ṅkwaseease̱m,
*Rom 9, 32. †1 Kor 2, 14.

24. na wo̱ṅ a wo̱afre̱ wo̱ṅ no de, Iudafo ō, Hellafo ō, ye̱kā wo̱ṅ Kristo, Onyame tumi nė Nyame nyansa. ṅ. 18. Kol 2, 3.

25. Efise̱ Onyaṅkōpo̱ṅ ṅkwaseade wo̱ nyansa kye̱ṅ nnipa, na Onyaṅkōpo̱ṅ mmere̱w ye̱ deṅ kye̱ṅ nnipa.

26. Nà, anuanom, móṅfw̌e̱ mo fre̱ no, se̱ e̱nyé̱ hōnam fām anyansafo pī, e̱nyé̱ atumfo pī, e̱nyé̱ adehye pī;
Mat 11, 25. Ioh 7, 48. Iak 2, 1—5.

27. na mmom w̌iase ṅkwaseade na Onyaṅkōpo̱ṅ pawe, se̱ o̱de be̱hye̱ anyansafo aniwu; na w̌iase ade a e̱ye̱ mmere̱ no na Onyaṅkōpo̱ṅ pawe, se̱ o̱de be̱hye̱ nea e̱ye̱ deṅ no aniwu;

28. na w̌iase ade a e̱mfra nė nea wommu na Onyaṅkōpo̱ṅ pawe, nė nea enni ho̱, se̱ o̱de betu nea e̱wo̱ ho̱;

29. na o̱hōnam biara aṅhoahoa nehō n'anim. Rom 3, 27. Ef 2, 9.

30. Na ne mu na efi na mowo̱ Kristo Iesu mu, o̱no na efi Nyame na o̱ye̱e̱ nyansa nė *trēnē nė †ahōtew nė ogye māa ye̱ṅ,
*Ier 23, 5. 6. 2 Kor 5, 21. †Ioh 17, 19.

31. na nea *wo̱akyere̱w no aba mu se̱: "Nea o̱hoahoa nehō no, ó̱ṅhoahoa nehō Awurade mu."
*Ier 9, 22. 23.

## Ti 2.

Na me nso, anuanom, mebaa mo ṅkye̱ṅ no, *mamfa ase̱m nė nyansa a e̱tra so mamme̱kā-mo Onyaṅkōpo̱ṅ adansese̱m no.
*1, 17.

2. Nà mansusu me tirim se̱ minim biribi [wo̱] mo mu, se̱ Iesu Kristo, nė se̱ wo̱bo̱o̱ no ase̱ṅduam no. Gal 6, 14.

3. Na me de, mmere̱w nė hū nė ahōpopo bebērē kāa me na me nė mo trāe;
Asmf 18, 9. 2 Kor 10, 1.

4. na *m'ase̱m nė m'ase̱ṅkā no amfa nnipa nyansa adafabo̱ mu, na mmom e̱nam hoṅhom nė tumi yikyere̱ mu: *ṅ. 1.

5. *na* mo gyidi annyina nnipa nyansa so, na mmom agyina Onyame tumi so.
Ef 1, 17. 19. 1 Tes 1, 5.

6. Nanso ye̱kā nyansa wo̱ṅ a wo̱ye̱ pe̱ no mu, na e̱ye̱ nyansa a e̱nyé̱ w̌iyiase de, na e̱nyé̱ w̌iyiase atumfo a wo̱beyi wo̱ṅ ho̱ no de;

7. na mmom ye̱kā Onyame nyansa ahintase̱m mu, *nyansa a ehintae a Onyaṅkōpo̱ṅ de too ho̱ ansā na wo̱refi w̌iase ase māa ye̱ṅ anuonyam no;
*Rom 16, 25.

8. nea w̌iyiase atumfo mu biara aṅhū (nà se̱ *wohūi a, aṅkā wo̱ammo̱ †anuonyam Awurade no ase̱ṅduam),
*Luk 23, 34. †Iak 2, 1.

9. na mmom, se̱nea *wo̱akyere̱w no, nea aniwa ṅhūi na asō ntee, na e̱mmaa onipa kōma mu da, [ne] nea Onyaṅkōpo̱ṅ asiesie amā wo̱ṅ a wo̱do̱ no.
*Ies 64, 3.

10. Na *ye̱ṅ na Onyaṅkõpo̱ṅ nam ne Hoṅhom so ayi akyere̱ ye̱ṅ; nȧ Hoṅhom no pēpē ade ṅhīnā mu, Onyaṅkõpo̱ṅ ade a emu do̱ no mu nso. *Mat 13, 11.

11. Nȧ nnipa mu hena na onim nea e̱wo̱ onipa mu, se̱ onipa no hoṅhom a o̱wo̱ no mu? Sāara nso na obi nnim Nyaṅkõpo̱ṅ de, se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ hoṅhom.

12. Na ye̱ṅ de, ye̱annyã ŵiase hoṅhom, na mmom hoṅhom a ofi Nyaṅkõpo̱ṅ mu, *na* ye̱ahũ nea Onyaṅkõpo̱ṅ de adom ye̱ṅ;

13. nea nso ye̱kã no, e̱nyé̱ nse̱m a nnipa nyansa akyere̱kyere̱ mu, na mmom nea Hoṅhom kroṅkroṅ akyere̱kyere̱ mu, na ye̱de hoṅhom-ade to hoṅhom-ade hõ bu nte̱ṅ. ṅ. 1. 4.

14. Na o̱kra-mu-ni nnyé Nyame hoṅhom ade, nȧ e̱ye̱ no *ṅkwaseaseṃ, na oṅhũ mu, efise̱ wobu mu nte̱ṅ hoṅhom mu. *1, 23. Ioh 8, 47.

15. Na *hoṅhom-mu-ni de, obu ade ṅhīnā nte̱ṅ, na o̱no de, obi mmu no nte̱ṅ. *1 Ioh 2, 20.

16. "Nȧ *hena na ohũu Awurade adŵene, na wakyere̱kyere̱ no?" Na ye̱ṅ de, ye̱wo̱ Kristo adŵene. *Rom 11, 34. Ies 40, 13.

## Ti 3.

Na me nso, anuanom, mantumi me nė mo aṅkasá se̱ hoṅhom-mu-fo, na mmom se̱ hõnam-mu-fo, se̱ Kristo mu *ṅkokoā. *Ioh 16, 12.

2. Nufu na mede memãa-mo nũmi, na e̱nyé̱ aduaṅ; na munnyã ntumii e̱, nanso muntumii ara po e̱; 1 Pet 2, 2. Heb 5, 12. 13.

3. nȧ moda so ye̱ hõnam-mu-fo. Na nea ahõo̱yaw nė kunsuṅkunsum nė mpāpaemu wo̱ mu yi, monyé̱ hõnam-mu-fo na monnante nnipam ana? 1, 10. 11; 11, 18.

4. Nȧ se̱ obi se: me de, meye̱ Paulo de, na obi se: me de, meye̱ Apollo de a, monyé̱ hõnam-mu-fo ana? 1, 12.

5. E̱no, Paulo ne hena? *Apollo ne hena? Wo̱ye̱ asomfó a monam wo̱ṅ so agye adi, na wo̱ṅ mu biara, se̱nea Awurade de amã no. *Asmf 18, 24. 27.

6. *Me de, miduae, Apollo guguu so, na Onyaṅkõpo̱ṅ na o̱mãa nno̱bae; *Asmf 18, 4. 11.

7. enti e̱nyé̱ nea odua na e̱nyé̱ nea ogugu so na o̱ye̱ biribi, na mmom e̱ye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ a o̱mã nno̱bae no.

8. Na nea odua nė nea ogugu so ye̱ biakõ, na wo̱ṅ mu *biara benyã naṅkasa n'akatua se̱nea naṅkasa n'adŵuma te. *4, 5.

9. Nȧ ye̱ye̱ Onyame adŵumaye̱boafo; moye̱ Onyame *afuw, Onyame †daṅ. *Mat 13, 3—9. †Ef 2, 20.

10. Onyaṅkõpo̱ṅ *dom a o̱de adom me no so na menam mahye̱ ase se̱ o̱dansifo nyansafo, na obi to so; na obiara a o̱to so no ṅ'fŵe̱ se̱nea o̱to so fa. *15, 10.

11. Nȧ ase foforo de, obiara ntumi ṅhye̱ ṅkã nea e̱hye̱ ho̱ dedaw a e̱ne Iesu Kristo no hõ. 1 Pet 2, 4—6.

12. Nanso se̱ obi de sika, dŵete̱, abopa, nnua, sare, būronaṅ to ṅhye̱ase yi so a,

13. obiara adŵuma be̱da adi, nȧ e̱da no beyi adi, efise̱ e̱be̱da adi ogya mu, na obiara adŵuma, se̱nea e̱te, ogya no be̱so̱ afŵe̱: 4, 5.

14. se̱ obi adŵuma a wato so gyina a, o̱benyã akatua;

15. se̱ obi adŵuma hyew a, o̱be̱fŵere ade; naṅkasa de, wo̱begye no ṅkwã, na nso e̱te se̱ e̱nam gya mu.

16. So munnim se̱ moye̱ Onyame aso̱re̱daṅ na Onyaṅkõpo̱ṅ hoṅhom te mo mu? 6, 19. 2 Kor 6, 16.

17. Se̱ obi se̱e Nyaṅkõpo̱ṅ aso̱re̱daṅ a, o̱se̱e na Onyaṅkõpo̱ṅ be̱se̱e no; nȧ Onyaṅkõpo̱ṅ aso̱re̱daṅ no hõ tew, e̱ne mo ara.

18. Obi nnnādā nehõ; se̱ obi susu se̱ o̱ye̱ onyansafo [wo̱] mo mu eŵiyiase a, mã o̱nye̱ o̱kwasea, *na* waye̱ onyansafo. Adiy 3, 17. 18.

19. Nȧ ŵiyiase nyansa ye̱ ṅkwaseaseṃ Onyaṅkõpo̱ṅ anim; nȧ wo̱akyere̱w se̱: *"O̱kyere anyansafo wo̱ṅ anifere mu." *Hiob 5, 12. 13.

20. Na bio: *"Awurade nim anyansafo nsusui se̱ e̱ye̱ hunu." *Dŵ 94, 11.

21. Enti obiara ṅṅhoahóa nehõ nnipa fãm; nȧ ade ṅhīnā ye̱ mo dea,

22. Paulo ō, Apollo ō, Kefa ō, ŵiase ō, ṅkwã ō, owu ō, e̱ne̱ de ō, da bi de ō: ade ṅhīnā ye̱ mo dea,

23. na moye̱ Kristo dea, na Kristo ye̱ Onyame dea. 11, 3.

## Ti 4.

Sā na onipa m'mu ye̱ṅ, se̱ Kristo asomfo nė Nyame ahintase̱m so *fŵe̱fo. *Tit 1, 7.

2. Na nea aka de, nea wofw̃efw̃e ofiefw̃efo hõ ne se wohũ no *nokwafo. *Luk 12, 42.

3. Na me de, eye me ade ketewa bi se mo anase nnipa a woahye da bi bu me nteṅ; nso mimmú mehõ nteṅ po;

4. nȧ minnim biribi [wo] me hõ, nanso enyé eyi mu na midi bem; na nea obu me nteṅ no ne Awurade. Dw̃ 143, 2.

5. Enti munntw̃a bere ano mmmu biribi nteṅ, ṅkosi se Awurade beba, ono na ode nea ehinta sũm mu beba haṅṅ mu, na wayi kõmam agyina adi; eno ansã na Onyaṅkõpoṅ de *obiara ayeyi bemã no. *3, 8.

6. Na, anuanom, mo nti mekyeree yi medaṅ no me nė Apollo de, *na* moasũa yeṅ hõ se *muṅṅṅw̃eṅ nntra nea woakyerew no so, na mo mu bi aṅhoraṅ nė obi anni asi. *Rom 12, 3.

7. Nȧ hena na obu wo se wosono? na *edeṅ na wowo a woannyã? na se wunyãe a, edeṅ na wohoahoa wohõ se enyé onyã na wunyãe? *Rom 12, 6.

8. Moaw̃ie mẽ dedaw, *moaw̃ie mohõ nyã, moakwati yeṅ adi ahene. Se aṅkã mudii ahene ampa a, aṅkã eye, †*na* yeṅ nso nė mo adi bi. *Adiy 3, 17. †Adiy 3, 21.

9. Na eye me se Onyaṅkõpoṅ de yeṅ asomafo aye akyikafo, se woṅ a *woayi woṅ amã owu, efise yeaye †afw̃ede amã w̃iase nė abofo nė nnipa. *Rom 8, 36. †Heb 10, 33.

10. Kristo nti yeye *ṅkwasea, mo de, moye anyansafo, Kristo mu; yeye mmere, mo de, moye deṅ; mo de, mowo anuonyam mu, na yeṅ de, yeye ahohorafo. *3, 18.

11. Ede-besi doṅ yi so *okom nė sukom de yeṅ, na yeda adagya, na woboro yeṅ, na yenni bãbi te, *2 Kor 11, 23—27.

12. na yebere *de yeṅ aṅkasa nsa ye adw̃uma; †woyaw yeṅ a, yehyira, **wotã yeṅ a, yetie; *Asmf 18, 3; 20, 34. 1 Tes 2, 9. 2 Tes 3, 8. 1 Kor 9, 15. †Rom 12, 14. **Dw̃ 109, 28.

13. wosee yeṅ diṅ a, yesẽre; yeaye se w̃iase fĩ, nnipa ṅhĩnã hõ abõṅ de-besi nne.

14. Meṅkyerew yi memmehye mo aniwu, na mmom mede mebetu mo fo se me mma adofo.

15. Nȧ se mowo afw̃efo pedu Kristo mu mpo a, munni agyanom bebẽrẽ; nȧ me na Kristo Iesu mu menam asempa no so mewoo mo. Gal 4, 19.

16. Enti mitu mo fo se: móṅfw̃e me nsũa me. 11, 1.

17. Eno nti na masoma *Timoteo a oye me ba dofo nė nokwafo Awurade mu aba mo ṅkyeṅ, ono na obekae mo m'akwaṅ a ewo Kristo mu, senea mekyerekyere asafo ṅhĩnã mu mmã-ṅhĩnã. *Asmf 19, 22.

18. Na ebinom ahoraṅ, se meremma mo ṅkyeṅ;

19. na *se Awurade pe a, mereṅkye na maba mo ṅkyeṅ na mabehũ woṅ a woahoraṅ no tumi, na enyé woṅ asem; *Asmf 18, 21. Iak 4, 15.

20. nȧ enyé asem mu, na eye tumi mu na Onyaṅkõpoṅ ahenni gyina. 2, 4. Luk 17, 20.

21. Mope no deṅ? Mémfa abã memmẽra mo ṅkyeṅ, anase odo e-nė odw̃o hoṅhom?

## Tĩ 5.

Woanyã ntee se aguamãmmo wo mo mu, aguamãmmo mpo a enni amaṅamaṅmu-fo mu, se *obi aware n'agya yere. *3 Mos 18, 7. 8.

2. Na moahoraṅ, na mo w̃ere aṅhow mmom, na woayi nea oyee sã ade no afi mo ntam!

3. Nȧ me de, minni ho ohõnam fãm de, nanso mewo ho hoṅhom mu, mabu nteṅ dedaw, te se mewo ho, nea oyee sã ade yi hõ, Kol 2, 5.

4. se, yeṅ Awurade Iesu Kristo diṅ mu a mo nė me hoṅhom hyia mu na yeṅ Awurade Iesu Kristo *tumi kã hõ a: *Mat 16, 19; 18, 18. 2 Kor 13, 10.

5. mede *onĩ no mehye Satan nsa, mã ohõnam no asee, na woagye hoṅhom no ṅkwã, Awurade Iesu da no. *1 Tim 1, 20.

6. Mo ahõhoahoa nyé fe. Munnim se *mmokaw kakra kaw mmore no ṅhĩnã? *Gal 5, 9.

7. Enti *múnyi mmokaw dedaw no, na moaye mmore foforo, se moye apiti no; nȧ woakum †yeṅ tw̃am-guaṅ Kristo no nso amã yeṅ. *2 Mos 13, 7. †Ies 53, 7. 1 Pet 1, 19.

8. Enti mómmã yeṅhye fã, enyé mmokaw dedaw mu, nanso enyé boneye nė amumoye mmokaw mu, na mmom kroṅkroṅye nė nokware apiti mu. 2 Mos 12, 3—20.

9. Makyerew mo ṅhõma no mu se* mo nė ṅṅuamãṅ mmfrafra; *Mat 18, 17. 2 Tes 3, 14.

10. enyé w̃iyiase ǹǹuamāǹ anase aniberefo nė amimf'o anase abosonsomfo hõ na mekā korā; eno de, aǹkā ese se mufi w̃iase ko.
11. Na afei makyerew mo se mo nė woǹ mmfra, se obi a wofre no onua ye aguamāǹ anase oniberefo anase obosonsomfo anase omānefo anase osābofo anase omimfo a, sā onipa no, mo nė no nnnidi.
2 Tes 3, 6. Tit 3, 10. 2 Ioh 10.
12. Nà efa me hõ deǹ se mebu woǹ a *womfra mo no nso nteǹ bi? So enyé woǹ a wofra mo no na mubu woǹ nteǹ?
*Mark 4, 11.
13. na woǹ a womfra mo no, Onyaǹkõpoǹ bebu woǹ nteǹ. *Múnyi nea oye bone no mfi mo mu!
*5 Mos 13, 6.

## Tí 6.

So mo mu bi nė ne yoǹkõ wo asem a, osi ne bo se oko asenni woǹ a wontēe no anim, na enyé ahõtefo anim?
2. Munním se *ahõtefo na ebebu w̃iase nteǹ? Na se mo na mobebu w̃iase nteǹ a, monsé se mudi nsem ǹketewa?
*Adiy 3, 21. Dan 7, 22.
3. Munnim se yebebu abofo nteǹ? na menne asetrā yi mu nneema?
4. Na se mowo asetrā yi mu nneema hõ nsem a, woǹ a wommu-woǹ [wo] asafo no mu no na mode woǹ ye baguafo?
5. Mekā mo eyi mehye mo aniwu. So onyansafo biakõ bi nni mo mu a obetumi abu onua nė nua ntam nteǹ?
6. Na onua nė onua yi ateǹ, woǹ a wonnye nni anim mpo yi?
7. Nterehõ anyā aba mo mu dedaw, se mowowo mohõ nsemnsem. Edeǹ mmom na mommá wonni mo amim? edeǹ mmom na mommā wonsisi mo?
Mat 5, 39. 1 Tes 5, 15. 1 Pet 3, 9.
8. Mo mmom na mudi amim na musisi, na eyi mpo mode ye anuanom!
9. Anase munnim se woǹ a wontēe no rennyā Onyame ahenni no? Mommmā wonnnādā mo: ǹǹuamāǹ nė abosonsomfo nė awaresee fo nė ahõdomfo nė mmarima a wo-nė woǹhõ da
10. nė aw̃ifo nė aniberefo nė asābofo nė amānefo nė amimfo rennyā Onyame ahenni no.
Gal 5, 19—21.
11. Senea aǹkā mo mu bi te ne no; na afei woaguare mo, na woatew mo hõ, na woabu mo bem, Awurade Iesu diǹ nė yeǹ Nyaǹkõpoǹ hoǹhom mu.
Tit 3, 3—7.
12. Mewo ade ǹhīnā hõ kwaǹ, na enyé ne ǹhīnā na eye; mewo ade ǹhīnā hõ kwaǹ, na memmá biribi ǹhye me so.
10, 23.
13. Nnuaǹ ye oyafunu dea, na oyafunu ye nnuaǹ dea, na Onyaǹkõpoǹ beyi n'abieǹ ǹhīnā; na *nipadua nyé aguamāmmo dea na eye Awurade dea, na Awurade ye nipadua dea;
*1 Tes 4, 3—5.
14. na Onyaǹkõpoǹ anyaǹ Awurade, nanso onam ne tumi so benyaǹ yeǹ bi.
15, 15. 20. 2 Kor 4, 14.
15. Munnim se mo nipadua yeye Kristo akwā bi? So mémfa Kristo akwā menye aguamāǹ akwā? Empare me!
12, 27.
16. Anase munnim se, nea ode nehõ bo aguamāǹ hõ no na o-nė no aye nipadua koro? Nà ose: *"Woǹ bānu beye hõnaǹkoro."
*1 Mos 2, 24.
17. Na nea ode nehõ bo Awurade hõ no nė no ye hoǹhom koro. Ioh 17, 21. 22. Ef 5, 30.
18. Múǹǹūàǹ aguamāmmo. Bone biara a onipa ye no nni nipadua mu, na nea obo aguamāǹ no ye naǹkasa ne nipadua bone.
19. Anase munnim se mo nipadua ye Hoǹhom kroǹkroǹ a owo mo mu a moanyā fii Nyame ǹkyeǹ no asoredaǹ, na monyé mo aǹkasa mo dea?
3, 16.
20. Nà *wotoo mo aboodeǹ; enti †móǹhye Onyaǹkõpoǹ anuonyam mo nipadua nė mo hoǹhom a eye Onyaǹkõpoǹ dea no mu!
*7, 23. 1 Pet 1, 18. 19. †Fil 1, 20.

## Tí 7.

Na nea mokyerew bĕree me no de, eye mā onipa se omfá nehõ ǹkā obā;
2. na aguamāmmo nti mā obiara nnyā naǹkasa ne yere, na obā biara nnyā naǹkasa ne kunu.
3. Okunu 'mmā oyere nea ese, na oyere nso mmā okunu sāara.
4. Oyere nni naǹkasa ne nipadua so tumi, na mmom okunu; sāara nso na okunu nni naǹkasa ne nipadua so tumi, na mmom oyere.
5. Mommfa mohõ ǹǹkāme mohõ, gye se mudi nokoro mā etrā ho nna bi *na*

moanyã mmuadadi nė mpaebo hõ adagye,
na moasaṅ abehyiam bio, *na* mo ani a
enna ho nti Satan anso mo aṅfw̌e.
6. Na eyi de, mekã no okwaṅmã fãm,
na enyé ohye so.
7. Na mepe se aṅkã nnipa ṅhĩnã te
se mete yi; nanso obiara wo naṅkasa ne
dom-akyede fi Nyaṅkõpoṅ, obi wo no sē,
na obi wo no sē. Mat 19,12.
8. Na mekã mekyere asigyafo nė aku-
nafo se eye mã woṅ se wotrã ho se me nso;
9. na se wontumi ṅhye woṅhõ so a,
wóṅware; nȧ aware ye seṅ ohyew.
1 Tim 5,14.
10. Na woṅ a woaware no, mehye woṅ,
*enyé me, na mmom eye †Awurade, se
obā ṅṅkõ ne kunu, *ṅ. 12.25.40. †Mat 5,32.
11. (na se okõ no a, ónye ohõkwafo,
anye sā a, onsaṅ nė ne kunu ṅkobom',)
na okunu nso ṅṅkõ ne yere.
12. Na woṅ a aka no, me na mekã
mekyere woṅ, na enyé Awurade, se onua
bi wo oyere a onnye nni, na obā no pene
se o-nė no trã a: oṅṅkõ no;
13. na obā a owo okunu a onnye nni,
na ono pene se o-nė no trã a: oṅṅkõ no.
14. Nȧ okunu a onnye nni no hõ atew
oyere no mu; na oyere a onnye nni no
hõ atew okunu no mu; anye sā de a,
na mo mma hõ wo fĩ, na *afei de, woṅ
hõ atew. *Rom 11,16.
15. Na nea onnye nni no tew mu ko a,
mã oṅko, onua-kõ anase onuawa-kõ no
nyé onyã, sā nsem yi mu. Na *asomdw̌oe
mu na Onyaṅkõpoṅ afre yeṅ. *Rom 14,19.
16. Nȧ, obā, so wunim se wobegye
okunu no ṅkwã? anase, obarima, wunim
se wobegye obā no ṅkwã? 1 Pet 3,1.
17. Na gye, senea Awurade no akye
amã obiara, obiara, *seneaOnyaṅkõpoṅafre
no no, sāara na ómmo ne bǎra; na senea
mehyehye no asafo ṅhĩnã mu ne no.
*ṅ. 20.24.
18. Se wofree obi na oye tw̌etiani a,
mmã onnnaṅ mõmõnõtõ; se wofree obi na
oye mõmõnõtõ a, mmã wonntw̌a no tw̌etia.
19. Tw̌etiatw̌a nyé fw̌ē, na mõmõnõtõye
nso nyé fw̌ē, na mmom Onyame ahyede
so di na ehĩa. Gal 5,6; 6,15.
20. Ofre-kõ a woafre obi no, mã ontrã mu.
ṅ. 17.24.
21. Wofree wo na woye akoa a, mmã
eṅṅhĩa wo; na se wobetumi anyã wo
dehye adi nso a, fa sā fa so mmom.
22. Nȧ nea woafre no Awurade no mu
na oye akoa no ye Awurade no dehye;
sāara na odehye nso a woafre no ye
Kristo akoa. Ef 6,6. Film 16.
23. Wode bo ato mo: monnye nnipa ṅkoa!
6,20.
24. Anuanom, biribiara a woafre obi
wo mu no, eno ara mu na o-nė Nyaṅ-
kõpoṅ n'trã. ṅ. 17.20.
25. Na mmābuṅ hõ de, *minni Awurade
ahyede bi; na nea †misusu na mekã,
se onipa a Awurade **ahũ no mmobo se
ónye nokwafo. *ṅ.10. †ṅ.40. **1 Tim 1,12.13.
26. Afei nea misusu se eye ne se:
mprempreṅ ahõhĩa yi nti eye mã onipa
se otrã ho sāara. ṅ. 29; 10,11.
27. Se wokyekye yere hõ a, ṅfw̌efw̌e osãṅ;
se woasãṅ afi yere hõ a, ṅfw̌efw̌e oyere.
28. Na se woware nso a, wonyee bone e;
na se obābuṅ ware a, onyee bone e; na
sāfo no hõ behĩa-woṅ ohõnam mu, na
me de, mekora mo so.
29. Na eyi na mekã, anuanom, *se
ebere no ye tiā, *na*, nea aka no, woṅ a
wowo yerenom aye se †wonni bi,
*Rom 13,11. †Luk 14,26.
30. na woṅ a wosũ aye se wonsũ, na
woṅ a woṅ ani gye aye se woṅ ani nnye,
na woṅ a woto aye se wonyé adede,
31. na woṅ a wodi w̌iyiase aye se
wonni no; *na w̌iyiase su retw̌am.
*1 Ioh 2,15—17.
32. Na mepe se aṅkã munni ṅkommo.
Ohõkwafo da dw̌eṅ Awurade no de hõ,
senea obeso Awurade no ani;
33. na owarefo da dw̌eṅ *w̌iase de hõ,
senea obeso †oyere ani. *Luk 14,20. †Ef 5,29
34. Na esono obāwarefo nė obābuṅ:
obāhõkwafo da dw̌eṅ Awurade no de hõ,
*na* ne hõ atew nipadua nė hoṅhom mu;
na obāwarefo da dw̌eṅ w̌iase de hõ, senea
obeso okunu ani.
35. Mo aṅkasa yiye nti na mekã yi;
enyé se mehye mo hama, na mmom fe
a ebeye nė otrã a mobetrã Awurade no
fãm yiye na biribi annye mo asabam ntia.
36. Na se obi susu se enyé fe mmã
ne bābuṅ a wasõ aware, na ese se woye

no sā a: ó̱nye̱ nea o̱pe̱, o̱nye̱e̱ bone e̱,
mā wó̱ǹware.
37. Na nea ogyina ne kõmam pintiǹ, na
ne hõ ǹhĩa no, na o̱wo̱ naǹkasa ne pe̱ hõ
kwaǹ, na wakā no sā ne kõmam se̱ o̱be̱-
mā naǹkasa ne bābuǹ atrā ho̱ no, o̱ye̱ yiye.
38. Enti nea o̱mā aware no ye̱ yiye,
na nea o̱mmā aware no ye̱ yiye seǹ no.
39. *O̱bā kunu te ase no, mmăra akye-
kyere no; na se̱ ne kunu no ka bābi a,
na o̱de nehõ wo̱ hõ kwaǹ se̱ o̱ware biara
a o̱pe̱, Awurade mu ǹkõ na ó̱nye̱ no! *Rom 7, 2.
40. Na o̱trā ho̱ sāara a, eye mmom mā
no, se̱ nea misusu no; na e̱ye̱ me se̱ me
nso mewo̱ Onyame hoǹhom. ǹ. 25.

## Tĩ 8.

Na *abosom-afo̱rebo̱de no de, yenim,
efise̱ ye̱ǹ ǹhĩnā nim dė; (nimdee̱ horaǹ,
na o̱do̱ de, e̱mā ǹko̱so: *Asmf 15, 29.
2. na *se̱ e̱ye̱ obi se̱ onim biribi a,
onnyā ǹhũi se̱nea e̱se̱ se̱ ohũ e̱; *Gal 6, 3.
3. na obi do̱ Onyaǹkõpo̱ǹ a, o̱no na
*Onyaǹkõpo̱ǹ nim no); *Gal 4, 9.
4. na abosom-afo̱rebo̱de aduaǹ hõ de,
yenim se̱ o̱bosom nyé̱ fw̃ē ew̃iase, nanso
Onyame biara nni ho̱ se̱ obiakõ no ara. 10, 19.
5. Nà se̱ nso o̱soro ō, asase so ō, ade a
wo̱fre̱ wo̱ǹ anyame wo̱ ho̱ (se̱ anyame pĩ
nė awurade pĩ wo̱ ho̱ no) a:
6 ye̱ǹ de, Onyame biakõ pe̱ na
ye̱wo̱, agya no a nne̱e̱ma ǹhĩnā fi
no mu na ye̱ǹ nso ye̱wo̱ ho̱ mā no,
nė Awurade biakõ, Iesu Kristo a
*wo̱nam no so ye̱ nne̱e̱ma ǹhĩnā
na ye̱ǹ nso ye̱nam no so wo̱ ho̱.
12, 5. 6. *Kol 1, 16.
7. Na nimdee̱ no nni nnipa ǹhĩnā mu;
na ebinom de abosom hõ ahõnim debesi
nne̱ di se̱ abosom-afo̱rebo̱de, na se̱ wo̱ǹ
ahõnim ye̱ mmere̱ nti efĩ kā no. 10, 27.
8. Na aduaǹ de, enyi ye̱ǹ ǹkyeré̱ Onyaǹ-
kõpo̱ǹ; nà e̱nyé̱ se̱: yedi a, ye̱be̱boro so,
anase̱, ye̱anni a, ye̱rennu. Rom 14, 17.
9. Na móǹfw̃e̱ yiye na e̱hõ kwaǹ a
mowo̱ no anyé̱ mmere̱fo no hintidua;
Gal 5, 13.
10. nà se̱ obi hũ wo a wunim dé no
se̱ wote abosonnaǹ mu adidii a, woremmā
n'ahõnim a e̱ye̱ mmere̱ no nnyā ǹko̱so
ǹkodi abosom-afo̱rebo̱de?
11. E̱n'de na wo nimdee̱ so na onua a
o̱ye̱ mmere̱ a ne nti Kristo wui no be̱se̱e̱!
Rom 14, 15.
12. Na se̱ moye̱ anuanom no bone sā
pira wo̱ǹ ahõnim a e̱ye̱ mmere̱ no a,
moye̱ Kristo bone.
13. Enti se̱ aduaǹ to me nua hintidua
a, merenni nām ara da, *na* manto me nua
hintidua. Rom 14, 21

## Tĩ 9.

Menyé̱ o̱somafo ana? mennė mehõ ana?
*maǹhũ ye̱ǹ Awurade Iesu Kristo ana?
monyé̱ m'adw̃uma Awurade mu ana?
* 15, 8. Asmf 26, 16; 22, 17.
2. Se̱ menyé̱ o̱somafo memmá ebinom a,
mo de, meye̱ memā mo: nà me somafoye̱
nso̱āno ne mo, Awurade mu. 2 Kor 3, 2. 3.
3. M'anoyi a miyi mekyere̱ wo̱ǹ a
woyi me nte̱ǹ ni.
4. So yenni hõ kwaǹ se̱ yedidi na
ye̱nõm? Luk 10, 8.
5. yenni hõ kwaǹ se̱ ye̱de onuawa a
o̱ye̱ o̱yere de no kyini, se̱ asomafo a aka
no nė Awurade ne nuanom nė *Kēf̃a?
*Ioh 1, 43.
6. Anase̱ me nė Barnaba ǹkõ na yenni
hõ kwaǹ se̱ ye̱nyé̱ adw̃uma?
7. Hena na o̱ko̱ o̱sa naǹkasa akatua
so da? hena na o̱ye̱ bobe-afuw, na onni
n'aba bi? anase̱ hena na o̱fw̃e̱ mmoakuw
na o̱nnõm wo̱ǹ nufu no bi?
8. So mekā eyi nnipa fām anase̱
mmăra no nso ǹkā sā?
9. Nà *wo̱akyere̱w Mose mmăra no mu
se̱: "Ǹkyekye nantw̃i a o̱pŏro abŭro
no ano." So nantw̃i hõ hĩa Onyaǹkõpo̱ǹ,
anase̱ ye̱ǹ nti ara na o̱kā sā?
*5 Mos 25, 4. 1 Tim 5, 18.
10. na ye̱ǹ nti na wo̱akyere̱w no, se̱ e̱se̱
nea ofuntum asase no se̱ ofuntum no ani-
daso so, na nea o̱pŏro abŭro no ye̱ no
anidaso so, se̱ o̱benyā mu bi.
11. Se̱ yeguu mo hoǹhom fām nne̱e̱ma
a, e̱ye̱ ade-ke̱se bi se̱ ye̱betw̃a mo hõnam
fām nne̱e̱ma? Rom 15, 27.
12. Se̱ ebinom wo̱ mo so tumi yi bi
a, e̱nyé̱ ye̱ǹ mmom? Nanso ye̱anni sā
tumi yi, na mmom yetie ade ǹhĩnā, na
ye̱ansiw Kristo asempa no hõ kwaǹ.
Asmf 20, 34. 35. 2 Kor 11, 9.

13. Munnim se woṅ a woye asore hõ
adw̃uma no di asore hõ ade no bi, na woṅ
a wote aforemuka hõ no di aforemuka no
hõ bi? 4 Mos 18, 8. 31. 5 Mos 18, 1—3.
14. Senea Awurade nso ahye woṅ a
wokã n'asempa no se wónnidi asempa no
hõ ne no. Luk 10, 7.
15. Na *me de, manyé eyi biara hõ biribi.
Na maṅkyerew yinom se wónye me sa; na
eye mã me mmom se aṅkã miwu kyeṅ se obi
bemã m'ahõhoahoa aye okwa. *Asmf 18, 3.
16. Nà se mekã asempa no a, enyé-me ahõ-
hoahoa, nà etw̃a me se mekã; nà se meṅkã
asempa no a, *aṅkã minnue! *Ier 20, 9.
17. Nà se meye no anigye so a, mewo aka-
tua; se nso manye no anigye so a, wode
ofiefw̃e-adw̃uma no ahye me nsa ara. 4, 1.
18. Afei m'akatua ne nea ewo hẽ? Ene se,
mekã asempa no a, memmã adefw̃ere ṅkã
Kristo asempa no hõ, na mamfa *me kwaṅ
a mewo no asempa no mu manye biribi. *8, 9.
19. Nà mede mehõ ade ṅhĩnã mu de,
nanso mede mehõ maye akoa mamã nnipa
ṅhĩnã, *na* manyã pĩ: Mat 20, 26. 27.
20. meyee mehõ se Iudani memãa Iudafo,
na manyã Iudafo; woṅ a wowo mmăra
ase no, [meṅhyé mmăra ase de, nanso]
meyee mehõ se nea owo mmăra ase memãa
woṅ, na manyã woṅ a wowo mmăra ase
no; Asmf 16, 3; 21, 20—26.
21. woṅ a wonni mmăra no, *meyee
mehõ memãa woṅ se nea onni mmăra (enyé
se minni mmăra Onyaṅkõpoṅ anim, na
mmom mewo Kristo mmăra mu), na manyã
woṅ a wonni mmăra no. *Gal 2, 3.
22. *Mmerefo no meyee mehõ se mmerefo
memãa woṅ, na manyã mmerefo; nnipa
ṅhĩnã na mede mehõ meyee ade ṅhĩnã
memãa woṅ, na, eye deṅ ara a, magye
†ebinom ṅkwã. *2 Kor 11, 29. †Rom 11, 14.
23. Na eyi ṅhĩnã, asempa no nti na
meye, na manyã hõ bi.
24. Munnim se woṅ a wotu agumadibea
mu mmirika no, woṅ ṅhĩnã tu de, nanso
obiakõ na onyã ebo no? Múntu mmirika
sãara, *na* moanyã. 2 Tim 4, 7.
25. Na *obiara a osi agumadi-kane no,
osore nehõ ade ṅhĩnã mu; afei woṅ de,
woye na woanyã abotiri a esee, na yeṅ de,
nea †erensee. *2 Tim 2, 4. 5. †1 Pet 5, 4.
26. Ne sã nti me de, mmirika a mitu
yi, mintú no asunsumabo mu; kutruku a
mekõ yi, meṅkő no se nea oboro mframa:
27. na mmom *mehye me-nipadua aho-
mete na midi no nyã: *na*, merekã asem
makyere binom yi, m'aṅkasa manye nea
omfra. *Rom 8, 13; 13, 14.

## Ti 10.

Nà, anuanom, mempé se mekora mo
so se yeṅ agyanom ṅhĩnã woo (suwusiw)
mununkum no ase, na woṅ ṅhĩnã faa epo
no mu, 2 Mos 13, 21; 14, 22.
2. na woboo woṅ ṅhĩnã asu too Mose
so, omununkum no nè epo no mu,
3. na woṅ ṅhĩnã dii hoṅhom-mu aduaṅ
koro no, 2 Mos 16, 4. 35. 5 Mos 8, 3.
4. na woṅ ṅhĩnã nõm hoṅhom-mu anõnne
koro no (na wonõm fii hoṅhom-mu botaṅ
a edi woṅ akyi a ene Kristo no mu);
2 Mos 17, 6.
5. nanso enyé woṅ mu pĩ no na esoo
Onyaṅkõpoṅ ani; nà wodw̃eree [woṅ]
sareso ho. 4 Mos 14, 23. 30.
6. Na wode eyinom aye-yeṅ nseṅkye-
rene, na yeṅ koṅ anno bone senea woṅ
koṅ doe no. 4 Mos 11, 4. 34.
7. Nso monnye abosonsomfo, se woṅ
mu binom yee no, senea *woakyerew se:
"Ṅkũrofo no trãa ase didii nõme, na
wosore goroe." *2 Mos 32, 6.
8. Nso mommmã yemmmo aguamãṅ, se
woṅ mu binom boe na woṅ mu mpem aduo-
nu-abiesã totoe dakoro no. 4 Mos 25, 1. 9.
9. Nso mommmã yennso Kristo ṅṅfw̃e,
senea woṅ mu binom yee na *awo kuṅkum
woṅ no. *4 Mos 21, 5. 6.
10. Nso muṅṅṅwĩṅwĩ, senea woṅ mu
binom ṅwĩṅwĩi na oseefo beseee woṅ no.
4 Mos 14, 2. 36. 37. Heb 3, 11. 17.
11. Na eyinom ṅhĩnã yee woṅ ye nseṅ-
kyerene, na woakyerew amã yeṅ a w̃iase-
bere aw̃iei ato yeṅ yi aťotu.
12. Enti nea eye no se ogyina ho ṅ'fw̃e
yiye, na waṅfw̃e ase.
13. Osofw̃e bi ntoo mo e, gye (nea eye)
nnipa de; na Onyaṅkõpoṅ ye ono-
kwafo a oremmã wonso mo ṅfw̃e
ntra nea mutumi so, na mmom obe-
mã sofw̃e no ara anyã n'aw̃iei
nso, na moatumi asoa.

14. Enti, me do̱fonom, múṅṅũaṅ abosonsom. 1Ioh 5, 21.

15. Me nė mo kasa se̱ nimdefo: múmmu nea mise hõ nte̱ṅ.

16. *Ṅhyira kŭruwa a yehyira so no nyé̱ Kristo mogya no ayo̱ṅkõfa ana? Abodō a †yebubu no nyé̱ Kristo nipadua no ayo̱ṅkõfa? *Mat 26, 26. 27. †Asmf 2, 42.

17. Efise̱ e̱ye̱ abodō koro, na ye̱ṅ a ye̱ye̱ bebĕrē ye̱ nipadua koro; nȧ ye̱ṅ ṅhĩnā di abodō koro no bi. Rom 12, 5. 1Kor 12, 27.

18. Móṅfw̃e̱ hõnam fãm Israel: e̱nyé̱ wo̱ṅ a wodi *afo̱re no na wo̱-nė afo̱remuka no wo̱ ayo̱ṅkõfa? *3Mos 7, 6. 15.

19. Afei mise de̱ṅ? se̱ o̱bosom ye̱ biribi anase̱ o̱bosom afo̱re ye̱ biribi? 8, 4.

20. [Dabi;] na mmom [mise], afo̱re a amaṅamaṅ bo̱ no, wo̱bo̱ mã *adaemone na e̱nyé̱ Onyame; na mempe̱ se̱ mo nė adaemone fa yo̱ṅkõ. *3Mos 17, 7. 5Mos 32, 17. Dw̃ 106, 37. Adiy 9, 20.

21. Muntumi nnõm Awurade kŭruwa mu nė adaemone kŭruwa mu; muntumi nnidi Awurade poṅ so nė adaemone poṅ so. 2Kor 6, 15. 16.

22. Anase̱ yé̱ṅhye̱ Awurade niṅkunutw̃ē? so ye̱ṅ hõ ye̱ deṅ seṅ no?

23. Ade ṅhĩnā hõ kwaṅ da [me] ho̱, na e̱nyé̱ ne ṅhĩnā na eye; ade ṅhĩnā hõ kwaṅ da [me] ho̱, na e̱nyé̱ ne ṅhĩnā na e̱mā ṅko̱so. 6, 12.

*24. Obiara ṅṅfw̃efw̃e̱ nea e̱ye̱ n'aṅkasa ne de, na mmom ó̱ṅfw̃efw̃e̱ nea e̱ye̱ ne yo̱ṅkõ de. ṅ. 33. Rom 15, 2.

25. Nea wo̱to̱ṅ nãmgŭa so ṅhĩnā, múnni, na mummmisabisa mu, ahõnim ntia; Rom 14, 2—10. 22.

26. "nȧ asase nė nea e̱hye̱ so mā ṅhĩnā ye̱ Awurade dea." Dw̃ 24, 1.

27. Na se̱ wo̱ṅ a wonnye nni no mu bi hyia-mo adidi na mope̱ se̱ moko̱ a, nea wo̱de besi mo anim ṅhĩnā, múnni, na mummmisabisa mu, ahõnim ntia.

28. Na se̱ obi se mo se̱: Eyi ye̱ o̱bosomafo̱rebo̱de a, munnni, nea o̱kyeree̱ no nė ahõnim ntia. 8, 7.

29. Na mise ahõnim a, menné wo de, na mede onĩ no de; na e̱de̱ṅ na obi ahõnim bebu me hõ a mede no ate̱ṅ?

30. Na se̱ mede aseda midi a, e̱de̱ṅ na wo̱be̱bo̱ me diṅ dimmone nea meda so ase hõ? 1Tim 4, 4.

31. Afei se̱ mudidi ō, monõm ō, moye̱ biribiara ō, mónye̱ ne ṅhĩnā ṅhye̱ Onyame anuonyam. Kol 3, 17.

32. Mónye̱ nnipa a hintiduato nni wo̱ṅ mu, mmā Iudafo nė Hellafo nė Nyaṅkõpo̱ṅ asafo; Rom 14, 13.

33. se̱nea me nso mefw̃efw̃e̱ se̱ meso̱ nnipa ṅhĩnā ani ade ṅhĩnā mu, na meṅfw̃efw̃é̱ nea eye mā me ṅkutō, na mmom nea eye mā pĩ no, na wo̱agye wo̱ṅ ṅkwā. 9, 20—22.

1. Móṅfw̃e̱-me nsũa me, se̱nea me nso mefw̃e̱ Kristo misũa no no. 4, 16. Fil 3, 17.

## Ti 11.

Na, anuanom, miyi mo aye̱ se̱ mokae me ade ṅhĩnā mu na mukura nse̱m a mede mehyee̱ mo nsa no mu.

3. Na mepe̱ se̱ muhũ se̱ o̱barima biara ti ne Kristo, na o̱bā ti ne *barima, na Kristo ti ne †Nyaṅkõpo̱ṅ. *Ef 5, 23. †1Kor 3, 23.

4. O̱barima biara a o̱bo̱ mpae anase̱ *o̱hye̱ ṅko̱m na wakata ne ti no, o̱hye̱ ne ti aniwu. *12, 10; 14, 1.

5. Na o̱bā biara a o̱bo̱ mpae anase̱ o̱hye̱ ṅko̱m na ne ti so da ho̱ no, o̱hye̱ ne ti aniwu; nȧ e̱te se̱ wabo̱ tikwaw.

6. Nȧ se̱ o̱bā aṅkata ne ti a, mā o̱mmo̱ tikwaw nso; na se̱ e̱ye̱ aniwu mā o̱bā se̱ otw̃itw̃a ne ti so anase̱ oyi a, e̱n'de mā o̱ṅkata ne ti.

7. Nȧ o̱barima de, e̱nsé̱ se̱ o̱kata ne ti, efise̱ o̱ye̱ *Onyame subaṅ nė n'anuonyam; na o̱bā de, o̱ye̱ o̱barima anuonyam. *1Mos 1, 27.

8. Nȧ o̱barima mfi o̱bā mu, na mmom o̱bā na ofi o̱barima mu; 1Mos 2, 22. 23.

9. nȧ e̱nyé̱ o̱bā nti na wo̱bo̱o̱ o̱barima, na mmom o̱barima nti na wo̱bo̱o̱ o̱bā. 1Mos 2, 18.

10. E̱no nti na e̱se̱ o̱bā se̱ onyā ne ti so tumi, abo̱fo no ntia.

11. Nso o̱barima ṅkwati bā, na o̱bā ṅkwati barima, Awurade mu.

12. Nȧ se̱nea o̱bā fi o̱barima mu no, se̱ nso o̱barima nam o̱bā so ba ne no; na ne ṅhĩnā fi Nyaṅkõpo̱ṅ mu.

13. Mo aṅkasa múmmu nte̱ṅ [wo̱] mo mu: so e̱ye̱ fe̱ se̱ o̱bā ṅkatá ne ti de bo̱ Onyaṅkõpo̱ṅ mpae?

14. Obărasu aṅkasa ṅkyerekyere mo se: obarima siw atimum kusū a, enyé nīdi mmā no,

15. na obā de, osiw atimum kusū a, eye anuonyam mā no? efise wode ṅhwī no amā no se ṅkataso.

16. Na se obi ye se ope mānee adi a, yeṅ de, yemmú sā obăra, na Onyaṅkōpoṅ asafo horo no nso mmú sa.

17. Eyi a mehye mo yi, minyi mo aye, efise muṅhyiám ṅko papa mu, na mmom eko bone mu. ṅ. 22.

18. Nȧ nea edi kaṅ, muhyiam asafo no mu a, mete se mpāpaemu wo mo mu; na migye mu bi midi. 1,10—12; 3,3.

19. Nȧ *etŵa se feku horo bi ba mo mu, na woṅ a wofra †ada adi [wo] mo mu. *1 Ioh 2,19. †5 Mos 13,3.

20. Na senea mobehyia fākō no, enni se wodi Awurade aduaṅ no:

21. nȧ obiara di n'aṅkasa aduaṅ ansā, na okom de bi, na obi abow.

22. Nȧ munni afi a mudidi na monōm [wo] mu? anase mubu Nyaṅkōpoṅ asafo no animtia na *mohye woṅ a wonni bi aniwu? Minse mo deṅ? Mínyi mo aye ana? Eyi mu de, minyí mo aye. *Iak 2,5.6.

23. Nȧ me de, minyā mifii Awurade no nsam, na mede enoara nso memāa mo, *se: Awurade Iesu, anadŵo a woyii no māe no, ofaa abodō, *Mat 26,26-28. Mark 14,22-24. Luk 22,19.20.

24. na odaa ase bubuu mu, na okāe se: Munnye nni, me nipadua a wobubu mā mo ni: mónye yi mfa nye me ṅkae.

25. Ne sāara nso na adidi no akyi no ofaa kŭruwa no se: Kŭruwa yi ne apām-foforo m'aṅkasa me mogya mu: da biara a mobenōm no mónye yi mfa nye me ṅkae.

26. Nȧ da biara a mobedi abodō yi na mobenōm kŭruwa yi mu, móṅkā Awurade wu no *ṅkosi se obeba. *Mat 26,29.

27. Enti nea obedi abodō yi anase obenōm Awurade kŭruwa yi mu senea ense no, obedi Awurade nipadua nė ne mogya hō fo. Heb 6,6.

28. Na mā onipa *nso nehō ṅfŵe, na ómfa so nni abodō no bi na onnōm kŭruwa no mu bi. *Mat 26,22. 2 Kor 13,5.

29. Nȧ nea odi na onōm senea ense no, odi nōm de atemmu ba n'aṅkasa nehō so, efise wammu Awurade nipadua no yiye.

30. Eyi nti na mmerefo nė ayarefo bebĕrē wo mo mu, na bebĕrē nso *adeda. *15,20.

31. Nȧ se yebu yeṅhō nteṅ a, aṅkā wommú yeṅ nteṅ;

32. na se wobu yeṅ nteṅ a, Awurade no tŵē yeṅ asō, na woammu ye-nė ŵiase fo. Heb 12,5.6.

33. Enti, me nuanom, muhyiam bedidi a, móntŵentŵėṅ mohō;

34. na se okom de bi a, mā onnidi ofie, na moammehyiam ammenyā atemmu. Na nea aka no de, meba a, mesesew.

## Ti 12.

Na hoṅhom ade no hō de, anuanom, mempé se mekora mò só.

2. Munim se kaṅ a moye amaṅamaṅmu-fo no, momā wode mo koo *abosom mumu no ṅkyeṅ, senea wokāa mo koe no. *Hab 2,18 19.

3. Enti meremā moahū se: obiara a onam Nyame hoṅhom mu kasa no mfré Iesu abusude; na obiara ntumí mfre Iesu Awurade, gye Hoṅhom kroṅkroṅ mu. Mark 9,39. 1 Ioh 4,2.3.

4. Nanso woakyekye odom-akyede ahoro, na eye Hoṅhom koro no ara; Rom 12,6. Ef 4,4.

5. na woakyekye osom-ṅṅŵuma ahoro, na eye Awurade koro no ara; ṅ. 28. Ef 4,11.

6. na woakyekye adeye ahoro, na eye Onyaṅkōpoṅ koro no ara a oye nneema ṅhīnā, woṅ ṅhīnā mu.

7. Nanso wode Hoṅhom adiyi no mā woṅ ṅhīnā mmiakō mmiakō na aye yiye. 14,26.

8. Nȧ wonam Hoṅhom no so mā obi anyansasem-kā; obi nso womā no nimdeesem, se Hoṅhom koro no ara pe;

9. ofoforo nso womā no gyidi, Hoṅhom koro no ara mu; obi nso womā no oyaresa dom-akyede, Hoṅhom koro no ara mu;

10. obi nso womā no tumide-ye; obi nso womā no ṅkomhye; obi nso womā

no ahoñhom ahoro mu hũ; obi nso womã
no kasa ahoro; obí nso womã no *kasa
horo ñkyereease. *14,5. Asmf 2,4.
11. Na eyi ñhīnā, Hoñhom koro no ara
na oye, na okyekye mã woñ mmiakõ
mmiakõ senea ope. 7,7. Rom 12,3. Ef 4,7.
12. Nà senea nipadua ye biakõ na ewo
akwā bebĕrē no, na nipadua koro no akwā
ñhīnā no ye bebĕrē de, nanso eye nipadua
biakõ no, se nso Kristo te ne no: ñ. 27; 10,17.
13. Nà yeñ ñhīnā nso, *Iudafo ō, Hellafo
ō, ñkoa ō, adehye ō, woboo yeñ asu Hoñ-
hom koro no mu mã yekoyee nipadua
biakõ, na womãa yeñ ñhīnā nõme koyee
hoñhom biakõ. *Gal 3,28.
14. Na nipadua nso nyé kwā biakõ,
na eye bebĕrē. ñ. 20.
15. Se enañ kã se: menyé nsa, menyé
nipadua no de bi a, eyi nti na enyé
nipadua no de bi ne no ana?
16. Na se asõ kã se: menyé aniwa,
menyé nipadua no de bi a, eyi nti na
enyé nipadua no de bi ne no ana?
17. Se nipadua ñhīnā ye aniwa a, ote
no wo hẽ? Se ne ñhīnā ye ote a, ohũã
no wo hẽ?
18. Na afei Onyañkõpoñ de akwā no
asisi nipadua hõ mmiakõ mmiakõ, senea ope.
19. Na se ne ñhīnā ye kwā biakõ a,
añkã nipadua no wo hẽ?
20. Na afei akwā no dõsõ de, nanso
nipadua ye biakõ. ñ. 14.
21. Aniwa ntumí ñkã ñkyere nsa se:
wo hõ ñhĭa me; anase bio, eti ntumi ñkã
ñkyere anañ se: mo hõ ñhĭa me.
22. Na mmom, nipadua hõ akwā a eye
yeñ se eye mmere bebĕrebe no, eno na
ehõ hĭa;
23. na nipadua hõ ade a eye yeñ se
enni nĭdi korā no, eno na yehyehye di
no nĭ bebĕrebe, na nea enyé fe wo yeñ
hõ no, wo ahõkekã bebĕrebe;
24. nà nea eye fe wo yeñ hõ no, eñ-
hĭa no sa. Na Onyañkõpoñ de nipadua
no atõatõa mu, na akwā a emfra yiye
no, wamã no nĭdi bebĕrebe:
25. *na* mpāpaemu amma nipadua mu,
na mmom, akwā no adw̃eññw̃eñ adekoro
amã woñhõ.
26. Na se kwā biakõ hũ amane a, akwā
ñhīnā hũ bi; se nso wohye kwā biakõ
anuonyam a, eye akwā ñhīnā fe.
27. Na mo de, moye Kristo nipadua no,
nè akwā mmiakõ mmiakõ. Rom 12,5. Ef 5,30.
28. Na Onyañkõpoñ de binom asi asafo
no mu se asomafo kañ, nea etĭa abieñ no,
adiyifo, nea etĭa abiesã no, kyerekyerefo,
akyiri yi tumide, akyiri yi oyaresa dom-
akyede, oboa, mpanyiñ-ññw̃uma, okasa
ahoro. Ef. 4,11.12.
29. So woñ ñhīnā ye asomafo? woñ
ñhīnā ye adiyifo? woñ ñhīnā ye kyere-
kyerefo? so woñ ñhīnā wo tumide?
30. woñ ñhīnā wo oyaresa dom-akyede?
so woñ ñhīnā kasa okasa horo? so woñ
ñhīnā kyere ase?
31. Na mómmo odom-akyede a eye titiri
no hõ mmodeñ, na mekyere mo okwañ
a eye se biribi makã hõ. 14,1.

## Ti 13.

Se mede nnipa nè abofo tekrema me-
kasa, na minní do a: na mete se aw̃owa
a egyigye nè doñ a ewosow.
2. Na se mewo adiyiseñkã na minim
ahintasem ñhīnā nè nimdee ñhīnā, na se
mewo gyidi ñhīnā mã mitutu mmepo, na
minni do a: memfrá. Mat 7,22; 17,20.
3. Na se mepõro m'ade ñhīnā memã
ahĭafo, na se mede me nipadua memã se
wóñhyew, na minni do a: merennyã hõ
fw̃ē. Mat 6,2.
4. Odo dw̃o n'ani, ne yam ye; odo
nyé ahõoyaw; odo nyé ahoahoa, eñhorañ,
5. enyé nehõ senea emfata, *eñfw̃efw̃é
nea eye n'añkasa de, ne bo ñhaw no,
emfá bone ñhye ne yam, *Fil 2,4.21.
6. n'ani nnyé nea entẽe hõ; na e-nè
nokware ani gye. Rom 12,9.
7. *Etie ade ñhīnā, egye ade ñhīnā
di, enyã ade ñhīnā mu anidaso, eye ade
ñhīnā mu boaseto. *Mmeb 10,12. Rom 15,1.
8. Odo to ntw̃a da; ñkomhye de, wo-
begu; okasa ahoro de, ebegyae; nimdee
de, ebesã.
9. Nà yehũ ade fã-nè-fã na yehye
ñkom fã-nè-fã.
10. Na se nea eye pe no nyã ba a, eno
na wobegu nea eye ofã-nè-fã.

11. Meye abofra no, mekasae se abofra,
medwene se abofra, misusui se abofra; na
meyee opanyiṅ no, miguu mmofraasem no.
12. Nà sesē de, yenam afwefwe so fwe ade
wo be mu, na eno mu de, anim nè anim;
sesē de mihũ ade fã-nè-fã, na eno mu de,
mehũ ade mu senea woahũ me nso mu.
2 Kor 5, 7.
13. Na afei *gyidi, anidaso, odo,
ade abiesā yi na etrã ho; na †odo
na ene emu kese. *1 Tes 1, 3. †1 Ioh 4, 16.

## Ti 14.

Mómpe odo akyi kwaṅ, nanso mómmo
hoṅhom-ade no hõ mmodeṅ, na ne titiriw
no se mobehye ṅkom. 12, 10. 31.
2. Nà nea okasa okasa bi no, oṅkasá
ṅkyere nnipa, na mmom okasa kyere
Onyaṅkõpoṅ; na obi nté, na hoṅhom mu
na okã ahintasem;
3. na nea ohye ṅkom no kã ṅkoso nè
afotu nè awerekyekye kyere nnipa.
4. Nea okasa okasa bi no mã n'aṅkasa
nehõ ṅkoso, na nea ohye ṅkom no mã
asafo no ṅkoso.
5. Mepe se *aṅkã mo ṅhĩnā kasa okasa
ahoro, na ne titiriw mmom se mobehye
ṅkom; na nea ohye ṅkom no sõ seṅ nea
okasa okasa ahoro no, gye se †okyere
ase, na asafo no anyã ṅkoso.
*4 Mos 11, 29. †1 Kor 12, 10.
6. Na afei, anuanom, se meba mo ṅkyeṅ
mebekasa okasa ahoro na me nè mo aṅkasá
adiyi mu anase *nimdee mu anase ṅkom-
hye mu anase okyerekyere mu a, mfaso
beṅ na aṅkã meye mo? *12, 8.
7. Ne sā nso nneema a enni ṅkwã a
egyigye, se abeṅ anase saṅkũ, se annyi-
gye ahoro a, ebeye deṅ na wobehũ nea
wohyeṅe anase woboe?
8. Na se torobento no aṅhyeṅ yiye a,
hena na obesiesie nehõ ako osa?
9. Ne sā nso, se mode mo tekrema kã
asem a emu ntew a, ebeye deṅ na wo-
behũ nea mokã no? nà mobeye se woṅ
a wokasa gu mframa mu.
10. Okasa ahoro sē ahē na ewo wiase
ara, na emu biara nni ho a ényé okasa;
11. na se menté okasa no ase a, meye
nea okasa no se opotoni, na nea okasa
no aye me se opotoni.
12. Na mo nso sāara, se mobo hoṅhom-
ade hõ mmodeṅ yi, asafo no ṅkoso nti
na móṅfwefwe se mobeboro so. ṅ. 1—4.
13. Enti mã nea okasa okasa bi no
m'mo mpae se obekyere ase. 12, 10.
14. Nà se mebo mpae okasa bi mu a,
me hoṅhom na ebo mpae, na m'adwene
de, ensow aba.
15. Afei ete deṅ? Mede hoṅhom mebo
mpae, na mede adwene nso mabo mpae;
*mede hoṅhom meto dwom, na mede
adwene nso mato dwom; *Ef 5, 19.
16. na se wode hoṅhom hyira a, ebeye
deṅ na nea ote nea onnim bi no atrãe
no bese Amen [wo] wo aseda no so, se
onnim nea wokã no?
17. na wo de, woda ase yiye de, na
ono de, onnyá ṅkoso.
18. Meda me Nyaṅkõpoṅ ase, mekasa
okasa ahoro beběrē seṅ mo ṅhĩnā;
19. na asafo mu de, mepe se mede m'a-
dwene mekā nsem anum, na makyere-
kyere ebinom nso, seṅ se mekã nsem
pedu okasa bi mu.
20. Anuanom, móṅ`nyé asem hõ dweṅ
mu *mmofra, na mmom bone mu na
mónye mmofra, na asem hõ dweṅ mu
de, †mónye pe. *Ef 4, 14. †Fil 3, 12. 15.
21. *Woakyerew mmāra no mu se: "Mede
okasa foforo nè ano foforo na me nè omaṅ
yi bekasa, na ne sā nso mpo worentie me,
se Awurade se ni." *5 Mos 28, 49. Ies 28, 11. 12.
22. Enti okasa ahoro no nyé seṅkyerene
mmã gyidifo, na mmom eye mã woṅ a
wonnye nni; na ṅkomhye de, enyé woṅ
a wonnye nni dea, na mmom ewo woṅ
a wogye di.
23. Na se asafo mũ behyia fãkõ na woṅ
ṅhĩnā kasa okasa ahoro, na woṅ a wonnim
bi anase woṅ a wonnye nni ba mu a,
worense se: moabobo dam ana?
24. Na se woṅ ṅhĩnā hye ṅkom, na obi a
onnye nni anase onnim bi ba mu a, woṅ
ṅhĩnā yi no nteṅ, woṅ ṅhĩnā bu no nteṅ,
25. na ne kõmam ahintasem no ada adi,
na ode sā akoto de n'anim abutu fam
asore Nyaṅkõpoṅ akā se Onyaṅkõpoṅ wo
mo mu ampa. Ioh 16, 8.
26. Afei, anuanom, ete deṅ? *Se mu-
hyiam a, mo mu biara wo dwom, †owo

kyere̱kyere̱, o̱wo̱ kasa bi, o̱wo̱ adiyi, o̱wo̱ ṅkyere̱ase; mã ne ṅhĩnā nye̱ **mmã ṅko̱so.
*11, 18. 20. †12, 8—10. **Ef 4, 12.

27. Se̱ obi kasa o̱kasa bi a, mã e̱nye̱ bānu, e̱tra so a, bāsã, na wo̱ṅkã no mmiakõ mmiakõ, na obiakõ ṅkyere̱ ase;

28. na se̱ asekyere̱ni bi nni ho̱ a, ómmũa n'ano asafo no mu, na ó̱ṅkasa ṅkyere̱ nehõ nė Nyaṅkõpo̱ṅ.

29. Adiyifo no de, mã bānu anase̱ bāsã ṅkasa, na wo̱ṅ a aka no *m'mu hõ nte̱ṅ;
*1 Tes 5, 21. Asmf 17, 11.

30. na se̱ obi a o̱te ho̱ nyã adiyi a, nea odi kaṅ no m'mũa n'ano.

31. Nȧ mo ṅhĩnā betumi akã adiyise̱m mmiakõ mmiakõ, na wo̱ṅ ṅhĩnā asũa na wo̱ṅ ṅhĩnā afa mu afotu.

32. Na adiyifo ahoṅhom no hye̱ adiyifo no ase;

33. nȧ Onyaṅkõpo̱ṅ nyé̱ sakasakaye̱ de, na mmom asomdw̃oe de, — se̱ ahõtefo asafo ṅhĩnā mu.

34. Mómmã *mo yerenom mmũa wo̱ṅ ano asafo mu; na wo̱mmá wo̱ṅ hõ kwaṅ se̱ wó̱ṅkasa, na mmom †wó̱mmĕre̱ wo̱ṅhõ ase, se̱nea mmăra no nso kã no.
*1 Tim 2, 12. †1 Kor 11, 3. Ef 5, 22. Tit 2, 5. 1 Mos 3, 16.

35. Na se̱ wo̱pe̱ se̱ wosũa biribi a, wómmisa wo̱ṅ aṅkasa wo̱ṅ kununom ofie; nȧ e̱ye̱ fe̱re mã o̱bã se̱ o̱kasa asafo mu.

36. Anase̱ mo mu na Onyaṅkõpo̱ṅ ase̱m no fi bae, anase̱ mo ṅkõ na abe̱to mo?

37. Se̱ obi susu se̱ o̱ye̱ odiyifo anase̱ hoṅhomni a, óṅhũ nea mekyere̱w mo yi se̱ e̱ye̱ Awurade ahye̱de; 1 Ioh 4, 6.

38. na se̱ obi mpé̱ dė ahũ a, mmá oṅṅhũ dė.

39. Enti, anuanom, mómmo̱ adiyise̱ṅkã hõ mmo̱de̱ṅ, na o̱kasa horo mu kasa de, munnsiw hõ kwaṅ;

40. na mómmã wo̱nye̱ ade ṅhĩnā fe̱fẽfe̱ wo̱-āno wo̱-āno. Kol 2, 5.

## Ti 15.

**N**anso, anuanom, meremã moahũ ase̱mpa a mekãa mo, na mugyee nso, na mugyina mu nso,

2. na monam so nyã ṅkwã nso no; se̱ moso mu denneṅ, se̱nea mekãa mo ase̱mpa no a, [e̱n'na e̱ne no,] anye̱ sã de a, na moagye adi kwa.

3. Nȧ nse̱m a edi kaṅ a me nso minyãe a mede mehye̱e̱ mo nsa no ne se̱: ye̱ṅ bone nti Kristo wui, se̱nea *wo̱kyere̱we no;
*Ies 53, 8. 9.

4. na wosiee no, na ne nnansã onyaṅe, *se̱nea wo̱kyere̱we no; *Dw 16, 10.

5. na o̱mãa *Kefa hũu no, ansã na †dumieṅ no hũu no. *Luk 24, 34. †Mark 16, 14.

6. E̱no akyi o̱mãa anuanom be̱boro ahanum hũu no pre̱kõ; wo̱ṅ mu pī da so tete ho̱, na ebinom adeda.

7. E̱no akyi o̱mãa Iakobo hũu no, ansã na *asomafo no ṅhĩnā hũu no. *Luk 24, 50.

8. Wo̱ṅ ṅhĩnā akyi na o̱mãa *me nso a mete se̱ nea wo̱apatu awo no mihũu no. *9, 1.

9. Nȧ mene asomafo no mu *akũmã a mense̱ se̱ wo̱fre̱ me somafo, efise̱ metãa Onyaṅkõpo̱ṅ asafo no; *Ef 3, 8.

10. na Onyame dom nti na mete se̱nea mete yi, na ne dom a o̱dom me no anye̱ o̱kwa, na mmom maye̱ adw̃uma bebĕrebe maseṅ wo̱ṅ ṅhĩnā, nanso e̱nyé̱ me, na mmom e̱ye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ dom a e̱-nė me ye̱e no.
2 Kor 11, 5. 23.

11. Enti, se̱ e̱ye̱ me ō, e̱ye̱ wo̱ṅ ō, se̱ ye̱kã ni, na se̱ mugye dii ni.

12. Na se̱ wo̱kã Kristo hõ se̱ wanyaṅ afi awufo mu a, e̱de̱ṅ na mo mu binom kã se̱: Awufo so̱re nnim?

13. Na se̱ awufo so̱re no nni mu a, na Kristo nso annyaṅ;

14. na se̱ Kristo annyaṅ a, na ye̱ṅ ase̱ṅkã no ye̱ o̱kwa, na mo gyidi no nso ye̱ ohunu;

15. na wo̱behũ ye̱ṅ nso se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ hõ adansekrumfo, efise̱ yedi Nyaṅkõpo̱ṅ adanse se̱ wanyaṅ Kristo a awufo nnyáṅ a wannyaṅ no. Asmf 1, 22.

16. Nȧ se̱ awufo nnyáṅ a, na Kristo nso annyaṅ; 6, 14.

17. na se̱ Kristo annyaṅ a, na mo gyidi ye̱ ohunu, na moda so wo̱ mo bone mu; ṅ. 14.

18. e̱no de nso na wo̱ṅ a wo̱dedae Kristo mu no ayera.

19. So ṅkwã yi mu ṅkõ na ye̱wo̱ Kristo mu anidaso a, na ye̱ne nnipa ṅhĩnā mu mmo̱boro̱fo.

20. Na afei de Kristo anyaṅ afi awufo mu aye̱ *wo̱ṅ a wo̱adeda no mu †aba a edi kaṅ. *11, 30. †Kol 1, 18.

21. Nȧ se̱nea e̱nam onipa so na owu

bae no, se nso awufo sore nam onipa
so bae ne no. 1 Mos 3,17—19. Rom 5,12.18.
22. Nà senea won ǹhīnā wu Adam mu
no, se nso won ǹhīnā benyā̃ ǹkwā̃ Kristo
mu ne no.
23. Na obiara n'aǹkasa ne kwaǹ so:
Kristo ne *aba a edi kaǹ, ansā̃ na †woǹ
a woye Kristo dea [wo] nè bá mu no di ho,
*ǹ. 20. †1 Tes 4,16. Adiy 20,5.
24. ansā̃ na aw̃iei no di ho a ode ahenni
no behye Agya Onyaǹkõpoǹ nsa, eda a obetu
ahenni nè ahõodeǹ nè tumi ǹhīnā agu no.
Dan 2,44.
25. Nà etw̃a se odi hene kosi se ode
atamfo no ǹhīnā begu ne naǹ ase.
Dw̃ 110,1; Mat 22,44.
26. Otamfo a odi akyiri a obetu no
agu no ne owu. Adiy 20,14; 21,4.
27. Nà *"ode ade ǹhīnā agu ne naǹ
ase." Na se okā̃ se ode ade ǹhīnā agu ne
naǹ ase a, emu da ho pefē se, nea ode nnee-
ma ǹhīnā guu ne naǹ ase no mfra mu bi;
*Dw̃ 8,7.
28. na se onyā̃ de nneema ǹhīnā gu ne
naǹ ase a, eno na oba no aǹkasa nso
de nehõ behye nea ode nneema ǹhīnā
guu ne naǹ ase no ase, na Onyaǹkõpoǹ
aye ade ǹhīnā mu ade ǹhīnā.
29. Na woǹ a womā̃ wobo woǹ asu mā̃
awufo no, woye de regye deǹ? Se awufo
nnyáǹ korā̃ a, edeǹ po nti na womā̃ wobo
woǹ asu mā̃ awufo?
30. Edeǹ na yeǹ nso, amane sĭane-yeǹ
doǹ ǹhīnā? Rom 8,36.
31. Mekā̃ mo hõ ahoahoa a mewo no
yeǹ Awurade Kristo Iesu mu se: miwu
dā̃ ǹhīnā. 2 Kor 4,10.11.
32. Okõ a me nè mmoa kõe Efeso no, me-
kõo no nnipam a, eye me mfaso beǹ? Se
awufo nnyáǹ a, en'de *"mómmā̃ yennidi na
yennõm, nà okyẽna na yeawu." *Ies 22,13.
33. Mommmā̃ wonnnādā̃ mo!
"ǹkommo bone see obā̆ra pa."
34. *Móntew mo ani yiye, na monnye
bone; nà ebinom †nnim Nyame hõ dé;
**mekā̃ mo yi mehye mo aniwu.
*Rom 13,11. Ef 5,14. †Asmf 26,8. **1 Kor 6,5.
35. Na ebia obi bese se: Awufo no
benyaǹ deǹ? nso nipadua [a. s. ohõnam]
beǹ na wode beba?
36. Okwasea, nea wudua no rennyā̃
ǹkwā̃, gye se *ewu ansā̃; *Ioh 12,24.
37. na nea wudua no, enyé edua a ebeba
no na wudua, na mmom eye bŭrofua kwa,
ebia aw̃i anase nea aka no bi;
38. na Onyaǹkõpoǹ mā̃ no edua kõ a
ope, na omā̃ aba biara n'aǹkasa ne dua
mmiakõ mmiakõ. 1 Mos 1,11.
39. Enyé nā̃m ǹhīnā na eye nâm koro;
esono nnipa nā̃m, esono ntoteboa nā̃m,
esono mpatā̃ de, na esono nnõmā̃ de.
40. Na osoro nipadua horo wo ho, na
fam nipadua horo wo ho; na esono soro
de anuonyam, na esono fam de de.
41. Ow̃ia anuonyam ǹkõ, osram anuonyam
ǹkõ, nsoroma anuonyam ǹkõ; nà esonsono
nsoroma anuonyam mmiakõ mmiakõ.
42. Se nso awufo sore no te ne no.
Wodua no pŏroē mu, ebenyaǹ
nea empŏro mu;
43. wodua no nea enni nīdi mu,
ebenyaǹ *anuonyam mu; wodua no
mmerew mu, ebenyaǹ tumi mu;
*Fil 3,20.21.
44. wodua okā̆ra-nipadua, ebenyaǹ aye
hoǹhom-nipadua. Okā̆ra-nipadua wo ho,
na hoǹhom-nipadua wo ho.
45. *Woakyerew no sā̃ nso se: "Onipa
a odi kaǹ, Adam no, yee okā̆ra teasefo;"
Adam a odi akyiri no yee †hoǹhom a
omā̃ ǹkwā̃. *1 Mos 2,7. †2 Kor 3,17.
46. Na enyé hoǹhom-de no na edi kaǹ,
na mmom okā̆ra-de no, ansā̃ na hoǹhom-
de no reba.
47. Onipa a odi kaǹ no fi fam ye famni;
onipa a otĭa abieǹ no ne Awurade a ofi
soro no.
48. Se famni no te no, se nso famfo
no te ne no; na se osoroni no te no,
se nso osorofo no te ne no,
49. na senea yehyee famni no *subaǹ
no, se nso yebehye osoroni no subaǹ ne no.
*1 Mos 5,3.
50. Anuanom, nea mekā̃ ne se: hõnam nè
mogya ntumi nnyā̃ Onyame ahenni no,
nso nea epŏro no renni nea empŏro no.
6,13.
51. Fw̃e, mekā̃-mo ahintasem: *Yeǹ ǹhīnā
renna, na yeǹ ǹhīnā besakra, *1 Tes 4,15.17.
52. afre-so, amonom, *akyiri torobento
no hyeǹ so; nà obehyeǹ torobento, na
awufo no anyaǹ se woǹ a wompŏro dà,
na yeǹ de, yebesakra. *Mat 24,31. 1 Tes 4,16.

53. Nà etŵa se, nea epŏro yi hye nea empŏro no, na nea ewu yi hye nea eǹwu no. 2 Kor 5,4.
54. Na se nea epŏro yi nyã hye nea empŏro no na nea ewu yi nyã hye nea eǹwu no a, eno na asem a woakyerew no bebam': "Woamene wu ǹkõnim mu." Ies 25,8.
55. "Owu, wo ǹwowoē no wo hẽ? Asãmaǹ, wo ǹkõnim no wo hẽ? Hos 13,14.
56. Owu ǹwowoē ne bone; na bone *tumi ne mmăra no. *Rom 7,13; 6,14.
57. Na mómmã yenna Onyaǹkõpoǹ a onam yeǹ Awurade Iesu Kristo so de ǹkõnim amã yeǹ no ase.
58. Enti, me nuanom, adofo, muntintim, muǹǹhyim, moǹko so Awurade no adŵuma mu dā, efise munim se, *mo adŵuma nè bere nyé okwa, Awurade mu. *2 Kron 15,7.

## Tī 16.

Na *otow a wode komã ahõtefo no hõ de, senea mehyehyee Galatia asafo no mu no, mo nso mónye sāara. *Asmf 11,29. 2 Kor 8; 9. Gal 2,10.
2. Dā nnaawotŵe mu da a edi *kaǹ no mo ǹhīnā ntĭatĭa nea obiara ade mu asi no yiye amã wanyã no ǹǹugu mo hõ mmiakõ mmiakõ, na mamma ansã na woayi tow no. *Asmf 20,7.
3. Na minyã meba a, memã woǹ a mobekyere se wose no de ǹhõma nè mo ayeyede no ako Ierusalem;
4. na se ese se me nso meko a, wonè me beko.
5. Na mekofa Makedonia a, meba mo ǹkyeǹ; na Makedonia na mekofa. Asmf 19,21.
6. Na ebia metrã mo ǹkyeǹ anase medi awobere nso mo ǹkyeǹ, *na* bābiara a meko no *moagya me kwaǹ. *Rom 15,24.
7. Nà afei de mempé se mihũ mo okwaǹ so ǹkõ; nà m'ani da so se *Awurade mã hõ kwaǹ a, medi mo ǹkyeǹ †da tiã bi. *Asmf 18,21. †Asmf 20,2.
8. Na metrã *Efeso makosi Pentekoste; *Asmf 19,1.10.
9. nà woabue *opoǹ kese a emu adŵumaye hõ hĭa amã me, na akwansifo dosõ. *2 Kor 2,12. Kol 4,3. Adiy 3,8.
10. Na se *Timoteo ba a, móǹfŵe na wamfa ehũ nè mo antrã; nà †oye Awurade adŵuma no bi se me nso. *4,17. †Fil 2,20.
11. Na enti obi *mmmu no animtia, na †múnnya no kwaǹ asomdŵoe mu, na ommĕra me ǹkyeǹ; nà metŵeǹ no nè anuanom no. *1 Tim 4,12. †ǹ. 6.
12. Na onua *Apollo hõ de, manyã no fo pĭ ntui se o-nè anuanom no mmĕra mo ǹkyeǹ; na ompé korã se obà mpremprẽǹ; na onyã hõ adagye pa de a, obeba. *1,12.
13. Móǹŵeǹ, múnnyina gyidi mu, mónye mmarima, mommã mohõ *nye deǹ; *Ef 6,10.
14. mómmã mo ade ǹhīnā nye odo mu.
15. Na mitu mo fo, anuanom: munim *Stefana fi se ene Akaia †aba a edi kaǹ, na wode woǹhõ amã ahõtefo som no: *1,16. †Rom 16,5.
16. se mo nso mómmĕre mohõ ase mmã sāfo nè obiara a oye adŵuma no bi bere mu no. Fil 2,29.
17. Na m'ani gye Stefana nè Fortunato nè Akaiko bá no hõ, na, munni me ǹkyeǹ yi, woǹ na woabesi anaǹmu:
18. nà woabedŵudŵo me hoǹhom nè mo de hõ. Enti *múǹhũ sāfo yiye. *1 Tes 5,12.
19. Asafo a ewowo Asia no kyiakyia mo. *Akwila nè Priskilla nè asafo a ewo woǹ fi no kyia mo papāpa, Awurade mu. *Asmf 18,2.18.26. Rom 16,3.5.
20. Anuanom ǹhīnā kyia mo. *Mómfa mfeāno kroǹkroǹ ǹkyiakyia mohõ. *Rom 16,16. 2 Kor 13,12. 1 Pet 5,14.
21. Me Paulo me nsam ǹkyia ni. Kol 4,18. 2 Tes 3,17.
22. Se obi mpe Awurade Iesu Kristo asem a, *mã onye abusude! Maran ata [Awurade reba]! *Gal 1,8.9.
23. Awurade Iesu Kristo dom nè mo ntrã!
24. Me do ǹkã mo ǹhīnā, Kristo Iesu mu. Amen.

# PAULO
## ṄHÕMA A ETĨA ABIEṄ A OKYEREʷ KOMÃA
# KORINTOFO.

---

### Ti 1.

Paulo a *ọnam Nyame pẹ so yẹ Iesu Kristo somafo nė onua Timoteo de kọmã Onyaṅkõpọṅ asafo a ẹwọ Korinto nė ahõtefo ṅhĩnã a wọwọ Akaia ṅhĩnã: *1 Kor 1, 1.

2. Ọdom nė asomdw̃oe a efi yẹṅ Agya Onyame nė Awurade Iesu Kristo ṅkã mo! Rom 1, 7.

3. Ayẹyi ṅkã yẹṅ Awurade Iesu Kristo Onyaṅkõpọṅ nė n'agya a ọyẹ mmọborohunu agya nė *aw̃erẹkyekye ṅhĩnã Onyame *Rom 15, 5.

4. a ọkyekye yẹṅ w̃erẹ yẹṅ ahõhĩa ṅhĩnã mu, na yẹatumi afa aw̃erẹkyekye a Onyaṅkõpọṅ de kyekye yẹṅ w̃erẹ no so akyekye wọṅ a wọwọ ahõhĩa biara mu w̃erẹ.

5. Nà sẹnea Kristo amanehunu boro so ba yẹṅ so no, sẹ yẹṅ aw̃erẹkyekye nso nam Kristo so boro so ne no. Dw̃ 34, 20; 94, 19.

6. Na sẹ wohĩa yẹṅ hõ a, *ẹyẹ mã mo aw̃erẹkyekye nė ṅkwãgye; na wọkyekye yẹṅ w̃erẹ a, ẹyẹ mã mo aw̃erẹkyekye a ẹyẹ ade, amane a yẹṅ nso hũ no ara mu boasetọ mu. *4, 15. 17.

7. Na mo hõ anidaso a yẹwọ no mu yẹ deṅ, sẹ yenim sẹ, sẹnea muhũ amane no bi no, sẹ nso munyã aw̃erẹkyekye no bi ne no.

8. Nà, anuanom, yẹmpẹ́ sẹ yẹkora mo *yẹṅ ahõhĩa a ẹbaa yẹṅ so [wọ] Asia no so, sẹ ẹhyẹẹ yẹṅ boroo so seṅ sẹ yetumi, mãa yẹṅ ani tanee yẹṅ ṅkwã hõ po; *Asmf 19, 23. 1 Kor 15, 32.

9. na yẹṅ aṅkasa yẹpẹẹ mu hũi [wọ] yẹṅ mu sẹ yẹbewu: *na* yẹamfa yẹṅhõ anto yẹṅhõ so, na mmom yẹde yẹṅhõ ato Nyaṅkõpọṅ a onyaṅ awufo no so;

10. ọno na oyii yẹṅ fii sã owu kẹse yi mu na ọda so yi yẹṅ, na yẹṅ ani da no so sẹ ọbẹkọ so ayi yẹṅ: 2 Tim 4, 18.

11. sẹnea mo nso mokotọ sẽrẹ mã yẹṅ abia, *na* nnipa pĩ ada ase amã yẹṅ, ọdom-akyẹde a wọnam nnipa pĩ so de akyẹ yẹṅ no nti.

12. Nà yẹṅ ahõhoahoa ni: yẹṅ ahõnim *adanse, sẹ yẹnam Nyame kroṅkroṅyẹ nė kurennyeṅyẹ mu, na ẹnyẹ́ †hõnam-mu nyansa mu, na mmom Onyame dom mu na yẹfa bọọ yẹṅ bãra ew̃iase, ne titiriw no mo mu. *2, 17. Heb 13, 18. †1 Kor 1, 17.

13. Nà yẹṅkyerẹʷ mo biribiara, sẹ, nea mokaṅ nanso muhũ mu no; na m'ani da so sẹ mobehũ mu akosi ase,

14. sẹnea nso moahũ yẹṅ fã-nė-fã, sẹ *yẹyẹ mo ahõhoahoa, sẹnea mo nso moyẹ yẹṅ de, Awurade Iesu da no. *5, 12. Fil 2, 16.

15. Na sã ahõtoso yi mu na mebọọ me tirim sẹ aṅkã mẹba mo ṅkyẹṅ kaṅ, na moanyã ọdom a etĩa abieṅ,

16. na mabẹfa mo ṅkyẹṅ makọ Makedonia, na masaṅ mafi Makedonia maba mo ṅkyẹṅ bio, na moagya me kwaṅ mã makọ Iudea. 1 Kor 16, 5. 6.

17. Enti mebọọ me tirim sã no, midii adw̃enemharesẹm ne no ana? anasẹ me tirim a mebọe no, mebọọ no hõnam mu, na m'asẹm ayẹ yiw yiw nė dabi dabi ana?

18. Na Onyaṅkõpọṅ di [yẹṅ] nokware: sẹ yẹṅ asẹm a yẹkã kyerẹẹ mo no nyẹ́ yiw nė dabi.

19. Nà Onyaṅkõpọṅ ba Iesu Kristo a me nė Silwano nė Timoteo kãa no hõ asẹm [wọ] mo mu no anyẹ yiw nė dabi, na mmom ayẹ yiw [wọ] no mu;

20. nà Onyame bọ dodo a ọhyẹe no, ọno mu na yiw no wọ, na ọno

mu na *amen no wo, mã wonam
yeṅ so hye Onyaṅkõpoṅ anuonyam.
*Adiy 3, 14.
21. Na nea ode ye-nè mo tim Kristo mu
na *wasra yeṅ no ne Nyaṅkõpoṅ,
*1 Ioh 2, 27.
22. ono nso na waso yeṅ ano na wamã-
yeṅ Hoṅhom no de aye yeṅ guaha, yeṅ
kõma mu. 5, 5. Rom 8, 16. Ef 1, 13. 14.
23. Na me de, mefre Onyaṅkõpoṅ se
*ómmedi me kăra adanse se: mo so kora
nti na ammã mamma Korinto bio.
* 11, 31. Rom 1, 9.
24. Enyé se *yehye mo gyidi so, na
mmom yeye mo anigye hõ yoṅkõ-adw̃u-
mayefo; nà gyidi na mode gyina ho.
*1 Pet 5, 3.

## Ti 2.

Na misusuu me tirim se meremfa aw̃ere-
ho memma mo ṅkyeṅ bio. 1 Kor 4, 21. 12, 21.
2. Nà se mehow mo w̃ere a, ehena ara
na omã me bo to me yam, se nea mehow
ne w̃ere no?
3. Na mekyerew mo *eyiara, na se mi-
nyã meba a, me w̃ere aṅhow woṅ a ese se
womã m'ani gye hõ; na m'ani da mo ṅhĩnã
so se m'anigye ye mo ṅhĩnã de. *1 Kor 5.
4. Nà mifi kõmam ahõhia nè ahomete
pĩ mu menam nusu bebĕrē so na mekyerew
mo, enyé se mo w̃ere ṅ'how, na mmom se
múṅhũ odo a mewo memã mo titiriw.
5. Na se obi ayi aw̃ereho a, enyé me
na wahow me w̃ere e, na ofã bi mu (mekã
yi na m'asem anye duru dodo) ohow mo
ṅhĩnã w̃ere. 1 Kor 5, 1.
6. Anim a mo mu bebĕrē no akã sã
onipa no dō no sõ,
7. mã afei mmom mode firi na mokye-
kye ne w̃ere, na aw̃ereho bebĕrebe no
ammene no.
8. Enti mitu mo fo se múntue odo ano
mmã no;
9. nà eyi nti na mekyerewe nso, se
mehũ mo sofw̃e-mu-yiyeye, se mo asõ ye
*mmere ade ṅhĩnã hõ ana? * 7, 15.
10. Na nea mode biribi firi no no, me
nso mede mifiri no; na se mede biribi
mafiri a, nea mede mafiri no, mo nti na
mede mifirii *Kristo anim, *Luk 10, 16.
11. na *Satan anni yeṅ amim; nà n'a-
dw̃ene no ṅhinta yeṅ. *Luk 22, 31.
12. Nanso mebaa Troa mebekãa Kristo
asempa na Awurade *buee poṅ mãa me no,
*Asmf 14, 27. 1 Kor 16, 9.
13. mannyã ohome mammã me hoṅhom,
efise miṅhũu me nua Tito, na mmom me-
kraa woṅ mifi mekoo Makedonia. Asmf 20, 1.
14. Na aseda ṅkã Onyaṅkõpoṅ a omã
yedi Kristo mu ṅkõnim dā, na onam yeṅ
so ayi ne nimdee hũã adi mmā-ṅhĩnã;
15. na yeye Kristo hũãm mã Onyaṅkõ-
poṅ *woṅ a wogye woṅ ṅkwã nè woṅ a
woyera mu: *1 Kor 1, 18.
16. *ebinom de, yeye owu hũã de-ko wu
mu mã woṅ, na ebinom nso yeye ṅkwã
hũã de-ko ṅkwã mu mã woṅ. Na hena
na †ofata eyinom? *Luk 2, 34. †2 Kor 3, 5. 6.
17. Na yente se pĩ no a wofra Onyaṅkõ-
poṅ asem mu, na mmom se woṅ a wofi
kurennyeṅ-ye mu na wofi Nyame mu [kasa
no] na yekasa Kristo mu, Onyaṅkõpoṅ
anim. 1, 12.

## Ti 3.

Yefi ase bio yi *yeṅhõ aye? anase aye-
yi-ṅhõma hia yeṅ se ebinom, se yede bĕre
mo, anase ehia yeṅ mo ṅkyeṅ bi? * 5, 12.
2. Mone yeṅ ṅhõma a woakyerew yeṅ
kõmam a nnipa ṅhĩnã hũ na wokaṅ,
1 Kor 9, 2.
3. na moda adi se moye Kristo ṅhõma
a wonam yeṅ som so amfa adubiri na
mmom wode Nyame teasefo hoṅhom na
ekyerewe, enyé *abo-apoṅ so, na kõma
nãm-apoṅ so. *2 Mos 24, 12.
4. Na sã ahõtoso yi na yenam Kristo
so anyã no Onyaṅkõpoṅ fãm.
5. Enyé se yefi yeṅ aṅkasa mu fata
se yebesusu ahũ biribi, te se efi yeṅ
mu, na mmom yeṅ fata a yefata no fi
Nyaṅkõpoṅ mu: 2, 16.
6. ono na wamã yeafata aye *apãm
foforo no asomfo, enyé †ṅkyerewē no de,
na mmom hoṅhom de; na ṅkyerewē de,
ekum, na **hoṅhom de, emã ṅkwã.
*Ier 31, 31. 1 Kor 11, 25. †Rom 7, 6. **Ioh 6, 63.
7. Na se owu som no a wode ṅkyerewē
kurukyerew abo so no nyãa anuonyam
mã Israel mma *antumi annyeṅ woṅ
ani aṅfw̃e Mose anim, n'anim anuonyam
a eretw̃am no nti a, *2 Mos 34, 30.
8. ebeye deṅ mmom na hoṅhom som
no rennyã anuonyam? Gal 3, 2. 5.

9. Nà se *afobu som no ye anuonyam a, †trēnē som no mmom boro so pī anuonyam mu. *5 Mos 27,26. †Rom 1,17; 3,21.
10. Nà mpo, nea woahye no anuonyam no nni eyi fām anuonyam, anuonyam no a ekyeṅ so no nti.
11. Nà se nea eretw̃am no nam anuonyam so a, nea etrā ho mmom wo anuonyam pī.
12. Na enti, yewo sā anidaso yi, yeye nnam beběrē,
13. na yenyé se Mose a ode ṅkataanim kataa n'anim, na Israel mma antumi annyeṅ woṅ ani aṅfw̃e nea eretw̃am no aw̃iei; 2 Mos 34,33.35.
14. na mmom woṅ adw̃ene pĭrimi, nà ede-besi nne po ṅkataanim no ara da so da apānnedaw no keṅkaṅ so, na wonnyā nyii e, efise Kristo mu na woyi; Rom 11,25.
15. na ede-besi nne po, se wokaṅ Mose a, ṅkataanim no da so kata woṅ kōma so;
16. na se *wodaṅ ba Awurade ṅkyeṅ a, wobeyi ṅkataanim no. *Rom 11,23.26.
17. Na Awurade ne Hoṅhom no; na nea Awurade hoṅhom wo no, eho na ahōfadi wo.
18. Na yeṅ ṅhīnā de yeṅ ani a eso da ho fw̃e Awurade anuonyam no se afw̃efw̃e mu, na wosakra yeṅ ko subaṅ koro no ara mu fi anuonyam mu ko anuonyam mu, se efi Awurade hoṅhom no ara.

## Ti 4.

Eyi nti, se yewo *sā osom yi, senea woahū yeṅ †mmobo no, yempa abaw, *3,6. †1 Kor 7,25.
2. na mmom yeapa aniwude a wohinta so, na yennante *anifere mu, nso yemfra Onyaṅkōpoṅ asem mu, na mmom yede nokware adiyi yi yeṅhō kyere nnipa ahōnim ṅhīnā, Onyaṅkōpoṅ anim. *2,17. 1 Tes 2,5.
3. Na se yeṅ asempa so kata a, eso kata woṅ a woyera no mu, 1 Kor 1,18.
4. woṅ mu na w̃iyiase nyaṅkōpoṅ afura woṅ a wonnye nni no adw̃ene ani, na Kristo a oye Onyaṅkōpoṅ *subaṅ no anuonyam-asempa no haṅṅ aṅhăraṅ ammā woṅ. *Heb 1,3.

5. Nà enyé yeṅhō asem na yekā, na mmom Kristo Iesu, se one Awurade, na yeṅhō de, se Iesu nti yeye mo-ṅkoa. 1,24.
6. Nà eye *Onyaṅkōpoṅ a okāe se haṅṅ m'fi sūm mu ṅhyereṅ no a †wahyereṅ yeṅ kōma mu, se Onyaṅkōpoṅ anuonyam a ewo Iesu Kristo anim no hō nimdee ṅ'hăraṅ. *1 Mos 1,3. †2 Kor 3,18.
7. Na yewo sā ademude yi [wo] *aṅwenne mu, na tumi a eboro so no aye Onyaṅkōpoṅ dea, na amfi yeṅ mu: *5,1.
8. ade ṅhīnā mu wohĭahĭa yeṅ hō, na yeṅ ahome ntew yeṅ e; yeṅ hō akyere yeṅ, na yeṅ ani ntanee e; 1,8; 7,5.
9. wotā yeṅ, nanso wompaa yeṅ akyi e; wofw̃e yeṅ ase, na wonseee yeṅ e;
10. dā *yeso Awurade Iesu wu yeṅ nipadua mu nam, na Iesu ṅkwā no nso ayi adi yeṅ nipadua mu. *1 Kor 15,31.
11. Nà yeṅ a yete ase yi, dā Iesu nti woyi yeṅ mā mā *owu, *na* Iesu ṅkwā nso ayi adi, yeṅ hōnam a ebewu no mu. *Rom 8,36.
12. Enti owu ye yeṅ mu ade, na ṅkwā ye mo mu ade.
13. Na se yewo gyidi hoṅhom koro no ara, senea *woakyerew no se: "Migye midii nti na mekasae" no nti, yeṅ nso yegye di, na enti yekasa nso, *Dw̃ 116,10.
14. na yenim se, nea onyaṅ Awurade Iesu no, onam Iesu so benyaṅ yeṅ nso na wayi ye-nė mo akyere. 1 Kor 6,14.
15. Nà mo nti na ne ṅhīnā ye, *na* odom a adōsō no afa nnipa pī so amā aseda aboro so amā Onyaṅkōpoṅ anuonyam. 1, 3—6.
16. Eyi nti na yempa abaw, na mmom, se yeṅ *hōnam-ani-ha yi nipa resee nso a, †emu-nipa no daṅ foforo dā dā. *ṅ. 10. †Ef 3,16.
17. Nà yeṅ mprempreṅ amanehunu a eye hare yi nyā dā anuonyam a esō kokŭrō tra so beběrē mā yeṅ a Rom 8,17.18.
18. yeṅfw̃é nneema a wohū, na mmom *yefw̃e nneema a woṅhū no; nà nneema a wohū no ṅkye mu-tw̃a, na nneema a woṅhū no na etrā ho dā. *Heb 11,1.

## Tí 5.

Nà yenim se̱, *se̱ wonyã buru ye̱ṅ
asase so ntamadaṅ yi a, ye̱benyã ofi a
efi Onyame, o̱daṅ a wo̱amfa nsa ansi a
e̱wo̱ ho̱ dã o̱soro. *Hiob 4,19. 2 Pet 1,13.14.
2. Nà eyi mu nso yegu ahome, na
ye̱ṅ ani gyina se̱ ye̱be̱hye̱ ye̱ṅ fi a efi
soro no afoa so, Rom 8,23.
3. na gye se̱ nso ye̱hye̱ bi a, wo̱reṅhũ-
ye̱ṅ adagya mu.
4. Nà ye̱ṅ a ye̱te ntamadaṅ yi mu yi
gu ahome na e̱hye̱ ye̱ṅ so, efise̱ ye̱mpe̱
se̱ ye̱ṅ hõ pa, na mmom ye̱pe̱ se̱ *ye̱be̱-
hye̱ afoa so, na ṅkwã amene nea ewu.
*1 Kor 15,53.
5. Na nea wasiesie ye̱ṅ amã eyiara no
ne Nyame a o̱de Hoṅhom no guaha nso
amã ye̱ṅ no. 1,22. Rom 8,16.23. Ef 1,13.14.
6. Enti ye̱ye̱ nnam dã, na yenim se̱
ye̱te nipadua mu fie yi, *ye̱nte fie Awu-
rade ṅkye̱ṅ; *Heb 11,13.
7. nà ye̱nam gyidi mu na e̱nyé
ohũ mu; 1 Kor 13,12.
8. na ye̱ye̱ nnam na e̱ye̱ ye̱ṅ fe̱
mmom se̱ ye̱do̱-mu fi nipadua mu fie ha
ko̱trã ofie Awurade ṅkye̱ṅ. Fil 1,23.
9. Enti nso ye̱bo̱ mmo̱deṅ se̱, se̱ ye̱wo̱
fie õ, *ye̱do̱-mu õ, ye̱be̱so̱ n'ani. *Dw 39,13.
10. Nà etw̃a ye̱ṅ ṅhĩnā se̱ ye̱ko-
pue *Kristo atemmu-agua anim ho̱,
na obiara anyã nea o̱nam nipadua
so ye̱e, papa õ, bone õ, se̱nea o̱ye̱e
no. *Asmf 17,31. Rom 2,16; 14,10.
11. Na se̱ yenim Awurade hõ hũ nti,
ye̱kasa kyere̱ nnipa [se̱ wóṅhũ no sa],
na Onyame de, ye̱ada adi amã no; na
m'ani da so se̱ ye̱ada adi mo ahõnim
mu nso.
12. Nà ye̱nsáṅ nyi *ye̱ṅhõ aye̱ ṅkyere̱
mo bio, na mmom ye̱mã mo nea monam
so be̱hoahoa mohõ ye̱ṅ fãm, na moanyã
biribi abua wo̱ṅ a wo̱hoahoa wo̱ṅhõ nnipa
anim na e̱nyé̱ kõmam. *3,1.
13. Nà se̱ ye̱bo̱ dam a, ye̱bo̱ mã Onyame;
na se̱ ye̱ṅ adw̃enem tew a, e̱tew mã mo.
14. Nà Kristo do̱ no hye̱ ye̱ṅ, efise̱ yebu
nte̱ṅ sã: se̱ obiakõ wu kye̱e̱ wo̱ṅ ṅhĩnā
a, e̱no de na wo̱ṅ ṅhĩnā awu;
15. na owu kye̱e̱ *wo̱ṅ ṅhĩnā †na wo̱ṅ
a wo̱te ase no antrã ase ammã wo̱ṅhõ
bio, na mmom wo̱atrã ase amã nea owui
na o̱so̱re mãa wo̱ṅ no. *1 Tim 2,6. †Rom 14,7.8.
16. Enti efi nne̱ yi yennim biara o̱hõ-
nam fãm; na se̱ yehũu Kristo o̱hõnam fãm
mpo a, e̱ne̱ de, yennim no sã bio.
17. Enti se̱ *obi wo̱ Kristo mu
a, na o̱ye̱ †abo̱de foforo; nneema
dedaw atw̃am, **fw̃e̱, nneema
ṅhĩnā aye̱ foforo.
*Rom 8,1.10. †Gal 6,15. **Adiy 21,5.
18. Na nne̱ma yi ṅhĩnā fi Nyaṅkõpo̱ṅ
a o̱nam Iesu Kristo so apata akã *ye̱ṅ
abo̱ n'aṅkasa nehõ na o̱de mpata som
amã ye̱ṅ no: *Rom 5,10.
19. e̱ne se̱, Onyame trãa Kristo mu
repata akã w̃iase abo̱ nehõ, na wammu
wo̱ṅ mfomso aṅṅu wo̱ṅ so, na o̱de mpata
ase̱m no asi ye̱ṅ mu. Rom 3,24.25. Kol 1,19.20.
20. Na enti ye̱ye̱ *abo̱fo Kristo anaṅmu,
te se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ nam ye̱ṅ so tu mo
fo; yegyina Kristo anaṅmu sĕre̱ mo se̱:
mómmã wo̱mfa mpata ṅkã-mo mmo̱
Onyaṅkõpo̱ṅ hõ. *Ies 52,7.
21. Nà *nea oṅhũu bone no, o̱de
no ye̱e̱ †bone mãa ye̱ṅ, na ye̱aye̱
Onyame trĕnē, **o̱no mu.
*Heb 4,15. †Gal 3,13. **1 Kor 1,30. Fil 3,9.

## Tí 6.

Na ye̱ṅ a *ye̱-nè no bom' ye̱ adw̃uma
no tu mo fo nso se̱ munnnye Onyaṅkõ-
po̱ṅ dom no kwa, *1,24; 5,20.
2. (nà *o̱kã se̱: "Aniso̱ bere mu na
matie wo, na ṅkwãgye da mu na maboa
wo"; fw̃e̱, †afei ne o̱dom bere, fw̃e̱, e̱ne̱
ne ṅkwãgye da:) *Ies 49,8. †Luk 4,19.21.
3. na ye̱ntó hintidua biara biribiara
mu, *na* wo̱annunu o̱som no.
4. Na mmom ade ṅhĩnā mu *yeyi
ye̱ṅhõ kyere̱ se̱ Onyame asomfo: boaseto̱
pĩ mu; ahõhĩa mu, ahõkyere mu, aho-
mete mu; *4,2.
5. o̱fw̃e mu, afiaseda mu, mansõtw̃ẽ mu;
o̱bere̱-ṅṅw̃uma mu, pesi mu, mmuada mu;
11,23—27.
6. *ahõtew mu, nimdee̱ mu, abodw̃o-
kye̱rē mu; ayamye mu, Hoṅhom kroṅ-
kroṅ mu, o̱do̱ a ṅkontompo nni mu mu;
*1 Tim 4,12.
7. nokware ase̱m mu, Onyame *tumi
mu, trĕnē akõde mu, nifã nè beṅkum,
*1 Kor 2,4.

8. anuonyam nė ahohora, ateṅkā̃ bone
nė ateṅkā̃ pa mu, se̱ asisifo nė nokwafo;
9. se̱ wo̱ṅ a wonnim wo̱ṅ nė wo̱ṅ
a wonim wo̱ṅ yiye, se̱ wo̱ṅ a *wo̱-
rewu, na fw̃e̱, ye̱te ase, se̱ wo̱ṅ a
†wo̱tw̃ẽ wo̱ṅ asõ, nanso woṅkum
wo̱ṅ e̱; *4, 10. 11. †Dw 118, 18.
10. se̱ aw̃ere̱hofo, nanso wo̱ṅ ani
gye dā, se̱ ahĩafo, nanso wo̱mā̃
nnipa pĩ nyā̃ wo̱ṅhõ, se̱ wo̱ṅ a
wonni fw̃ē, nanso wo̱wo̱ nnee̱ma
ṅhĩnā. Fil 4, 12. 13.
11. O Korintofo, ye̱ṅ anom abue amā̃
mo, ye̱ṅ kõmam ate̱re̱;
12. e̱nyé̱ ye̱ṅ mu na monsẽṅ, na mo
aṅkasa mo yam na e̱nsẽṅ;
13. na mo nso *(mekā̃ mo yi se̱ mma,)
mónte̱re̱ mo mu mfa ntua ka sāara.
*1 Kor 4, 14.
14. Mó nė wo̱ṅ a wonnye nni nntw̃ẽ
ko̱ṅdua a e̱nse̱; nȧ *tw̃akā̃ be̱ṅ na trẽnē
nė amumo̱ye̱ wo̱? na ayo̱ṅkõfa be̱ṅ na
haṅṅ nė sũm wo̱? *Ef 5, 11.
15. na o̱kā̃ be̱ṅ na Kristo nė Belial
kā̃? anase̱ e̱de̱ṅ fā̃ na gyidifo nė nea
onnye nni wo̱?
16. na o̱kasasie be̱ṅ na Onyame aso̱refi
nė abosom wo̱? *Nȧ moye̱ Onyame a o̱te
ase no aso̱refi, se̱nea Onyaṅkõpo̱ṅ †akā̃
se̱ "Me̱trā̃ wo̱ṅ mu na manante wo̱ṅ mu,
na maye̱ wo̱ṅ Onyame na wo̱aye̱ me o̱maṅ."
*1 Kor 3, 16. †3 Mos 26, 12.
17. *Enti "múmfi wo̱ṅ mu na móntew mo-
hõ, se̱nea Awurade se ne no, na moṅṅká
nea e̱ye̱ fĩ; na me nso magye mo,
*Ies 52, 11. Adiy 18, 4.
18. na maye̱ mo agya, na moaye̱ me
mmabaniṅ nė mmabea, se̱nea Awurade
tumfoo̱ se ne no." Ier 31, 9; 32, 38.

## Tí 7.

Afei se̱ ye̱wo̱ sā̃ bo̱hye̱ yi ṅti, ado̱fo-
nom, mómmā̃ ye̱ṅhoho ye̱ṅhõ mfi hõnam
nė hoṅhom fĩ ṅhĩnā mu, na ye̱aw̃ie ye̱ṅ
ahõtew Onyame suro mu. —
2. Mómmā̃ ye̱ṅ mo mu kwaṅ: ye̱nye̱e̱
obiara bone e̱, ye̱nse̱e̱e obiara e̱, yennii
biara kusum e̱. 12, 17. Asmf 20, 33.
3. Meṅká yi afobu mu; nȧ makā̃ *de-
daw se̱, mohye̱ ye̱ṅ kõma mu se̱, yewu
õ, ye̱te ase õ, mohye̱m. *6, 11—13.
4. Mewo̱ mo fā̃m nnam ke̱se, mewo̱
mo hõ ahõhoahoa bebẽrē; aw̃ere̱kyekye
ahye̱ me mā̃, m'anigye aboro me so pĩ
ye̱ṅ ahõhĩa ṅhĩnā mu.
5. Nȧ ye̱baa Makedonia no nso, ye̱ṅ
hõnam annyā̃ o̱home bi, na mmom ye̱ṅ hõ
hĩa ye̱ṅ afā̃ ṅhĩnā: ye̱ṅ hõ wo̱ o̱kõ horo,
ye̱ṅ mu wo̱ ehũ horo; Asmf 20, 1. 2.
6. nanso Onyaṅkõpo̱ṅ a *o̱kyekye ahõ-
bẽre̱asefo w̃ere̱ no de †Tito bá (a o̱bae
no) kyekyee ye̱ṅ w̃ere̱; *1, 3. 4. †2, 13.
7. na e̱nyé̱ né bá ṅkõ, na mmom aw̃ere̱-
kyekye nso a ne w̃ere̱ kyekyee mo-hõ no
a o̱kā̃a-ye̱ṅ mo anigyina, mo ṅko̱mmo̱di,
me hõ mmo̱deṅ a mobo̱ no mā̃a m'ani gyei
bebẽrebe no.
8. Nȧ se̱ mede ṅhõma no mehow mo
w̃ere̱ nso a, minnú mehõ; na se̱ minũu
mehõ nso a, (nȧ mihũ se̱ ṅhõma no, se̱
e̱ye̱ do̱ṅfw̃ere pe̱ po a, e̱how mo w̃ere̱,) 2, 4.
9. afei m'ani gye, e̱nyé̱ se̱ mo w̃ere̱ hoe
nti, na mmom mo w̃ere̱ how ko̱o̱ adw̃ensa-
kra mu; nȧ mo w̃ere̱ hoe Onyame kwaṅso,
na ye̱ṅ nti moaṅfw̃ere biribi biribiara mu.
10. Nȧ Onyame kwaṅso aw̃ere̱ho
ye̱ adw̃ensakra a e̱de-ko̱ ṅkwā̃gye
mu a wonnũ wo̱ṅhõ [wo̱] hõ; na
*w̃iase aw̃ere̱ho de, e̱mā̃ owu.
*Mat 27, 3—5.
11. Na fw̃e̱, mo w̃ere̱ a e̱hoe Onyame
kwaṅso no ara, nsĩ ke̱se be̱ṅ ara na e̱ye̱
mā̃a mo, nė anoyi nė ahĩ, nė ehũ nė
anigyina, nė mmo̱deṅbo̱ nė aw̃eredi. Na
ade ṅhĩnā mu no muyii mohõ kyere̱e se̱
mo hõ tew, ase̱m no mu.
12. Enti se̱ mekyere̱w mebẽre̱e̱ mo nso
a, na anye̱ nea o̱ye̱e̱ bone no nti, nso
anye̱ nea wo̱ye̱e̱ no bone no nti, na
mmom e̱ye̱e se̱ ye̱ṅ nsĩ a ye̱ye̱ [wo̱] mo hõ
no m'me̱da adi mmā̃ mo Onyaṅkõpo̱ṅ anim.
13. Eyi nti ye̱ṅ w̃ere̱ akyekye mo
aw̃ere̱kyekye so; na ye̱ṅ ani gyee boroo
so, Tito anigye hõ, se̱ mo ṅhĩnā adw̃u-
dw̃o ne hoṅhom hõ,
14. efise̱, se̱ mede mo mehoahoaa mehõ
mekyere̱e̱ no a, m'ani aṅwu; na mmom,
se̱ ye̱kā̃a mo nse̱m ṅhĩnā nokware̱m no,
sāara nso na ye̱ṅ ahoahoa a ye̱hoahoaa
ye̱ṅhõ Tito anim no aye̱ nokware.
15. Na ne kõma wo̱ mo fā̃m pĩ seṅ kaṅ

no, se okae mo ṅhīnā *osetie, senea mode
hū̃ nė ahõpopo gyee no no. *2, 9.
16. M'ani gye se ade ṅhīnā mu mewo
mo hõ kõma pa.

## Tī 8.

Nanso, anuanom, yeremã moahū̃ Nyaṅ-
kõpoṅ dom a ode dome, Makedonia asafo
no mu no: Rom 15, 26.
2. efise woṅ ahõhīa mu sofw̃e kese mu
na woṅ anigye mmuso nė woṅ hīa a emu
do buu so kyeree woṅ ayamye ahõnyã;
3. nà womãe senea wobetumi, midi
adanse, nė nea etra woṅ tumi so po, na
woṅ aṅkasa pe,
4. na wode ṅkoto pī sĕree yeṅ se
yennye osom a wosom ahõtefo no mu
dom nė ayoṅkõfa no; 9, 1. Asmf 11, 29.
5. na enyé senea yeṅ ani daa so no,
na mmom wonam Nyame pe so de woṅhõ
mãa Awurade kaṅ nė yeṅ nso,
6. na amã yeasĕre Tito se, senea ofii
ase kaṅ no, óṅw̃ie odom no nso sa [wo]
mo mu.
7. Na se moboro so *ade ṅhīnā mu,
gyidi nė kasa nė nimdee nė mmodeṅbo
ṅhīnā nė odo a efi mo mu behye yeṅ mu
no hõ no, †móṅfw̃e se mobeboro so odom
yi mu nso. *1 Kor 1, 5. †1 Kor 16, 1. 2.
8. Meṅká no ohye so, na mmom menam
ebinom mmodeṅbo so meso mo do ampaye
mefw̃e.
9. Na munim yeṅ Awurade Iesu
Kristo dom no, se, óye odefo no,
mo nti obeyee *ohīani se mómfa
ne hīa no so nye adefo. *Mat 8, 20.
10. Na efo na mitu mo eyi mu: nà eno
na efata mo a enyé oyé ṅkõ na mmom
opé nso na mudii kaṅ fii ase afedaṅ ni;
11. na afei múṅw̃iė oyé no nso, na,
senea mowo kõma a epe no, moaw̃ie afi
ade a mowo no mu sāara.
12. Na se kõma a epe wo ho a, eso
Onyame ani senea onī no wo ade, na
enyé senea onni. Mmebs 3, 28. Mark 12, 43.
13. Nà enyé se ebinom n'nyã ahõdw̃o
na mo de múnnyã ahõhīa, na mmom se
énye pepēpe nti;
14. na sā bere yi mu mo mmoroso kogu
woṅ hīa mu, *na* woṅ mmoroso nso abegu
mo hīa mu, na aye pepēpe, 9, 12.
15. senea *woakyerew se: "Nea oboa-
boaa bebĕrē ano no, ebi ammoro no so,
na nea oboaboaa ketewā ano no, ebi
aṅka no." *2 Mos 16, 18.
16. Na aseda ṅkã Onyaṅkõpoṅ a ode
mo hõ mmodeṅbo yi ara ahye Tito kõma
mu bi,
17. nà otiee afotu no de, nanso ne
mmodeṅbo kyeṅ sā nti, onam n'aṅkasa
ne pe so reba mo ṅkyeṅ.
18. Na yeasoma no nė onua a n'ayeyi
wo asempa no mu, asafo ṅhīnā mu no,
19. (na enyé eyi ṅkõ, na ono na asafo
no ayi no se o-nė yeṅ n'nante ṅkura odom
yi a *yesom hõ, amã Awurade aṅkasa
anuonyam nė yeṅ yam a yebenyã no
ayiyé;) *Gal 2, 10.
20. na yeda yeṅhõ so na obi annunu-
yeṅ ade dodo a yesom hõ yi hõ;
21. nà yedw̃eṅ nea eye sie, enyé Awu-
rade anim ṅkõ na nnipa anim nso.
22. Na yeasoma yeṅ nua a yeanyã no
ṅhū̃i se oye nsī nneema bebĕrē mu akã
woṅ hõ, na afei nehõ a ode to mo so
pī nti oye nsī bebĕrebe.
23. *Tito hõ de, oye me yoṅkõ nė me
yoṅkõ-dw̃umayefo mã mo; yeṅ nuanom
de, woye asafonom †asomafo, Kristo
anuonyam. *7, 13; 12, 18. †Rom 16, 7.
24. Enti múnyi mo do nė *ahoahoa a
yehoahoae mo hõ no ṅkyere woṅ, asafo-
nom anim. *7, 14.

## Tī 9.

Nà ahõtefo no som no hõ de, eṅhīa
me se mekyerew mo; 8, 4. 20.
2. nà minim *hõ kõma a mowo a mede
mehoahoa mehõ mekyere Makedoniafo,
se Akaiafo asiesie woṅhõ afe ni; na mo
mu mmodeṅbo no fi kohwãnyaṅ bebĕrē no.
*8, 19.
3. Nanso masoma anuanom no, na yeṅ
ahoahoa a yehoahoa mã mo eyi fãm no
anye kwa, na senea mekãe no, moasiesie
mohõ, 8, 24.
4. na se Makedoniafo nė me ba na wo-
beto mo se moansiesie mohõ a, anye yeṅ
aniwu — na yeaṅkã se anye mo mmom
sā (ahoahoa) ahõtoso no mu.

5. Enti mibuu no se, ehĩa se mitu anuanom no fo se wónni yeṅ kaṅ mmĕra mo ṅkyeṅ, na wommesiesie mo-ṅhyira a mahye ase masie no nto ho, na ada ho se ṅhyira na enyé se anibere.

6. Na eyi de, nea ogu ṅkyĕkyĕ mu no betw̃a ṅkyĕkyĕ mu, na nea ogu ṅhyira so no betw̃a ṅhyira so. Mmebs 11,24; 19,17.

7. Senea obiara asusu ne kõmam no, ómmã, enyé aw̃ereho anase ohye mu; nà nea *otew n'anim mã no na Onyaṅkõpoṅ do no. *Rom 12,8.

8. Na Onyaṅkõpoṅ betumi se omã odom ṅhĩnã boro so mã mo, *na* ade ṅhĩnã mu nè dā ṅhĩnã moanyã nea edõ mo sõ ṅhĩnã, na moaboro so adw̃uma pa ṅhĩna mu,

9. senea *woakyerew se: "Wapetẽ, wamã ahĩafo, ne trẽnẽ no trã ho dā." *Dw̃ 112,9.

10. Na nea ode aba mã ogufo nè abodõ se aduaṅ no, obemã aba a mugu no mã adõsõ, na wamã mo-trẽnẽ aba no ase afee; Ies 55,10. Hos 10,12.

11. *na* moanyã mohõ afã ṅhĩnã amã ayamye ṅhĩnã a enam yeṅ so mã Onyaṅkõpoṅ nyã *aseda; *1,11; 4,15.

12. efise tõ-yi yi som de, *enyé se wode behyia nea aka ahõtefo no so ṅkõ, nanso enam ase a wodeda Onyaṅkõpoṅ bebĕrẽ so beboro so; *8,14.

13. nà wonam osom yi sũahũ so behye Onyaṅkõpoṅ anuonyam [wo] mo setie a mode kã Kristo asempa no nè mo ayamye a mode boa woṅ nè nnipa ṅhĩnã so,

14. na woṅ ara nso bebo mpae amã mo, na woṅ ani begyina mo, Onyaṅkõpoṅ dom a eboro so agu mo so no nti.

15. Na aseda ṅkã Onyaṅkõpoṅ n'akyede a enni kãbea no nti.

## Ti 10.

**Na** me Paulo ara menam Kristo dw̃o nè n'ayamye so mitu mo fo, me a meye ani so *ayemfo [wo] mo mu, na minní mo ṅkyeṅ a, meye mo so nnam; *1 Kor 2,3.

2. na mesĕre mo, *na*, meba mo ṅkyeṅ a, aṅhĩa me se meye nnam makyere ahõtoso a mibu no se mesi me bo mayi makyere ebinom a wobu yeṅ se yenam hõnam fãm no. ṅ. 11. 1 Kor 4,21.

3. Nà yenam hõnam mu de, nanso yeṅkó osa ohõnam fãm,

4. nà yeṅ sa a yeko no *akõde nyé hõnam mu de, na mmom eye deṅ Onyaṅkõpoṅ anim se yede beburu abaṅ akese, *Ef 6,13—17.

5. na yeaburu adw̃ene nè ade biara a womã so nè Nyaṅkõpoṅ nimdee di asi, na yeafa adw̃ene ṅhĩnã nnommum de ahye Kristo asõomere [setie] ase,

6. na yeasiesie yeṅhõ se, mo asõomere w̃ie du a, yebedi asõodeṅ ṅhĩnã so w̃ere.

7. Mofw̃e ohõnam ani de ana? Se obi de nehõ to nehõ so se oye Kristo dea a, mã onoara nsusu nso se, senea ono ye Kristo dea no, se nso yeye Kristo dea ne no.

8. Nà *se mehoahoa mehõ mekã kakra †yeṅ kwaṅ a Awurade de amã yeṅ moṅkoso na enyé mo-buru nti no hõ meboro so mpo a, m'anim reṅṅu ase, *12,6. †1 Kor 5,4.5.

9. *na* manyé se mede ṅhõma no mebeyi mo hũ.

10. Efise ṅhõma no de, wose, eye duru na emu ye deṅ, *na ne nipadua wo ho a, eye mmere, na okasa a, womfá nye fw̃ẽ. *ṅ. 1.

11. Mã onĩ no nsusu se, senea, yenni ho a, yete ṅhõmam asem mu no, se nso, yewo ho a, yete nneyee mu ara ne no. 13,2.10.

12. Nà *yensí yeṅ bo se yebu yeṅhõ fra woṅ a woyi woṅhõ aye no mu bi anase yede yeṅhõ to woṅ hõ; na mmom woṅ ara a wode woṅhõ susu woṅhõ na wode woṅhõ to woṅ aṅkasa hõ no, wonnim dé; *3,1; 5,12.

13. na yeṅ de, *yereṅhoahoa yeṅhõ mmã entra so, na mmom, senea susuhama a Onyaṅkõpoṅ de asusu amã yeṅ se yebesõ mo ṅkyeṅ bi no te no. *Rom 12,3.

14. Nà yentw̃ẽ yeṅ mu ntra so te se yensõ mo ṅkyeṅ; nà yede Kristo asempa no abedu mo ṅkyeṅ nso.

15. Na yeṅhoahoa yeṅhõ mmã entra so *ebinom adw̃uma mu, na yeṅ ani da so se, mo gyidi nyiṅ a, yebeye mo mu kese aboro so, senea yeṅ susuhama no te, *Rom 15,20.

16. amã yeakokã asempa no, mo akyi no-

hõã, na yeamfa obi susuhama mu aṅhoa-
hoa yeṅhõ nea woaŵie dedaw no hõ.
Asmf 19, 21.
17. Na nea ohoahoa nehõ no, mã oṅhoa-
hoa nehõ Awurade no mu;
Ier 9, 22. 23. 1 Kor 1, 31.
18. nà enyé nea oyi nehõ aye na ofra,
na mmom nea Awurade no yi no aye no.
1 Kor 4, 5.

## Tĩ 11.

Aṅkã muhũ me ṅkwaseasem mã me
kakra e! Nanso muhũ mã me de!
2. Nà niṅkunu a metŵẽ mo hõ no,
metŵẽ no Nyame niṅkunu; nà magye
mo aware mamã obarima biakõ, se mede
*ababã a efĩ ṅkãa no e mekomã Kristo;
* Ef 5, 26. 27.
3. nanso misuro se ebia, senea owo
no de n'anitew bedãdãa Hawa no, sã nso
na wobesee mo adŵene afi Kristo fãm
kroṅṅye no hõ. * 1 Mos 3, 4. 13.
4. Nà se obi ba bekã Iesu foforo bi
hõ asem a yeṅkãe, anase munyã hoṅhom
foforo a munnyãe, anase asempa foforo a
munnyei a, en'de mobetie no sa yiye!
Gal 1, 8. 9.
5. Nà mibu se meṅká asomafo a wosõ
seṅ biribi no akyi, biribiara mu.
12, 11. 1 Kor 15, 10. Gal 2, 6. 9.
6. Nanso se meye *atetekwã okasa
mu nso a, †menyé nimdee mu, na mmom
ade ṅhĩnã mu yeada adi nnipa ṅhĩnã mu
[wo] mo fãm. * 1 Kor 2, 1. 2. 13. † Ef 3, 4.
7. Anase maye bone se mebẽree mehõ
ase se wómmã mo so, se mekãa-mo Nyaṅ-
kõpoṅ asempa no *kwa no? * 1 Kor 9, 12. 18.
8. Mefow asafo binom ade migyee
akatua, se mede mebesom mo; Fil 4, 10. 15.
9. na mewo mo ṅkyeṅ na ehĩaa me
no, *mamfa mehõ maṅhye obi so; nà
nea ehĩaa me no, anuanom a wofi Make-
donia bae no mã ekãa me nsa; na ade
ṅhĩnã mu mefŵee mehõ so na mefŵe no
sãara, *na* manyé duru mammã mo. * 12, 13.
10. Kristo nokware wo me mu yi,
[mekã se] obi remmũa me-fãm *ahõ-
hoahoa yi ano, Akaia afã honom.
* 1 Kor 9, 15.
11. Edeṅ ntia? Se mennó mo ana?
Onyaṅkõpoṅ nim.
12. Na nea meye no, meye ara, *na* ma-
siw woṅ a wofŵefŵe me hõ kwaṅ no
kwaṅ, na woahũ woṅ nea wode hoahoa
woṅhõ no mu, se yeṅ ara.
13. Na sãfo yi ye atoro-asomafo, nnãdã-
adŵumayefo a wodaṅ woṅhõ ye se Kristo
asomafo. 2, 17. Fil 3, 2.
14. Na enyé ṅwoṅwã; nà Satan aṅkasa
po daṅ nehõ ye se haṅṅ bofo.
15. Enti se n'asomfo nso daṅ woṅhõ
ye se trẽnẽ asomfo a, enyé ade kese bi;
woṅ na woṅ ase beŵie senea woṅ ṅṅŵu-
ma te.
16. Mekã bio se obi mmmu me kwasea;
na se enté sa a, múnnye me se okwasea,
na me nso mahoahoa mehõ kakra. 12, 6.
17. Nea mekã no, meṅká no Awurade
kwaṅso, na mmom ete se ṅkwasea mu,
sã ahõhoahoa ahõtoso yi mu.
18. Esĩane se nnipa pĩ hoahoa woṅhõ
ohõnam fãm nti, me nso mehoahoa
mehõ bi.
19. Nà mode few hũ mã ṅkwasea, efise
moye mmadŵemma;
20. nà se obi di mo nyã, se obi didi
mo hõ, se obi yi mo, se obi pow [mã
nehõ so], se obi bo mo ani so a, mo-
behũ amã no.
21. Mekã no aniwu mu, se ete se yeṅ
de, yeaye mmere; nanso nea obi ye nnam
wo mu no (mekã no ṅkwaseam), me nso
meye nnam bi.
22. Woye Hebrifo? me nso meye bi;
woye Israelfo? me nso meye bi; woye
Abraham asefo? me nso meye bi; Fil 3, 5.
23. woye Kristo asomfo? (mekã no
ṅkwaseaso) mekyeṅ sa: *obere-adŵuma
a eboro so mu, ofŵe a etra so mu, afia-
seda a eboro so mu, owu amane a manyã
ṅhũi mu; * 1 Kor 15, 10.
24. Iudafo nsam madi *mmã aduanaṅ
a eso biakõ ka mpeṅ anum; * 5 Mos 25, 3.
25. woakã me mpire *mprensã; woasiw
me abo †prekõ: magu asu mprensã, madi
po buṅ mu adekyẽe nè adesãe;
* Asmf 16, 22. † Asmf 14, 19.
26. akwantu pĩ mu, asubonteṅ so asĩane
mu, adŵotŵafo asĩane mu, amannifo
[Iudafo] mu asĩane mu, amaṅamaṅ mu
asĩane mu, kũro mu asĩane mu, wuram
asĩane mu, po so asĩane mu, anuanom
atorofo mu asĩane mu;

27. adw̃uma nė bere̱ mu, pesi pī mu,
o̱ko̱m nė suko̱m mu, mmuada pī mu,
awo̱w nė adagya mu. 6, 5.

28. Nea e̱batabata hõ no ṅkãmfũaw,
nea e̱kyere me so dã ne *asafo no ṅhĩnã
hõ dadw̃eṅ. *Asmf 20, 18—21.

29. *Hena na o̱ye̱ mmere̱, na menyé̱
mmere̱ bi? hena na wo̱to no hintidua,
na me yam ṅhyehyė me? *1 Kor 9, 22.

30. Se̱ e̱se̱ se̱ mehoahoa mehõ a, me-
hoahoa mehõ me mmere̱ de hõ. 12, 5.

31. Ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo Onyaṅkõ-
po̱ṅ nė agya a ṅhyira ṅkã no dã no
*nim se̱ minni atoro. *1, 23.

32. Damasko no, o̱hene Areta amrado w̃e̱ṅ
Damaskofo kũro no se̱ o̱pe̱ me akyere me;

33. na wo̱de me too kyere̱ṅkye̱ mu nam
mfe̱nsere mu faa o̱fasu mu gyagyaa me
mã mifii ne nsa migũaṅe. Asmf 9, 24. 25.

## Tī 12.

Ahõhoahoa se̱ de, nanso enyé mmã
me; nà me̱ba Awurade anisoadehũ nė
adiyi mu.

2. Minim onipa bi, Kristo mu, mfe
dunnaṅ ni (se̱ o̱wo̱ hõnam mu ō, min-
nim, onni hõnam mu ō, minnim; Onyaṅ-
kõpo̱ṅ na onim): sã onipa no, wofw̃im
no ko̱o̱ o̱soro a e̱to so abie̱sã.

3. Na minim sã onipa no (se̱ o̱wo̱
hõnam mu ō, onni hõnam mu ō, minnim,
Onyaṅkõpo̱ṅ na onim):

4. se̱ wofw̃im no ko̱o̱ paradīse, na
o̱tee nse̱m a wo̱ṅkã a onipa nni hõ kwaṅ
se̱ o̱kã.

5. Sã fãm na me̱hoahoa mehõ, na
maṅkasa mehõ fãm de, mereṅhoahoa
mehõ, gye se̱ me mmere̱ye̱ no mu. 11, 30.

6. Na *se̱ mepe̱ se̱ mehoahoa mehõ po
a, aṅkã merenye̱ o̱kwasea, nà me̱kã no-
kware; nanso memã e̱ka, na obi ammu
me aṅkye̱ṅ nea ohũ me se̱ meye̱ anase̱
o̱te fi m'anom. *10, 8; 11, 16.

7. Na nea e̱be̱ye̱ na meremfa adiyi no
ntraso memmã mehõ so bebĕrebe nti, wo̱-
amã-me hõnam mu nso̱e, *Satan bo̱fo, se̱
ómme̱bo̱-me akutruku, *na* mammã mehõ so.
*Hiob 2, 6.

8. O̱no nti mesĕre̱e̱ Awurade mpe̱ṅ
abie̱sã se̱ ómfi me so;

9. na wase me se̱: **Me dom no dõ
wo sõ; nà me tumi w̃ie pe̱ ye̱ wo̱
mmere̱ ye̱ mu.** Enti mede fe̱w pī me̱hoa-
hoa mehõ me mmere̱ye̱ hõ mmom, na
Kristo ahõo̱deṅ abe̱trã me so.

10. Enti m'ani kã mmere̱ye̱ mu, ahohora
mu, ahõkyere mu, o̱tã mu, ahomete mu,
Kristo nti; nà meye̱ mmere̱ a, e̱no ansã
na me hõ ye̱ deṅ. Fil 4, 13.

11. Maye̱ o̱kwasea (ahõhoahoa mu); mo
na moahye̱ me. Nà me de, aṅkã e̱se̱ se̱
muyi me aye̱; nà *meṅká asomafo a wo̱sõ
seṅ biribi no akyi biribiara mu, nanso
menyé̱ fw̃ē po. *11, 5.

12. O̱somafo nse̱ṅkyere̱ne no de, wo̱aye̱
no mo mu boaseto̱ ṅhĩnã mu, *nse̱ṅ-
kyere̱ne nė aṅwoṅwãde nė tumide mu.
*Rom 15, 19.

13. Nà e̱de̱ṅ mu na moto̱o̱ siṅ annu
asafo a aka no, gye maṅkasa mehõ a
mamfa *maṅhye̱ mo so? Mómfa bone
yi mfiri me! *11, 9.

14. Fw̃e̱, ne mpe̱ṅ abie̱sã ni a *ma-
siesie mehõ se̱ mereba mo ṅkye̱ṅ, na
meremfa mehõ memme̱hye̱ mo so; nà
meṅfw̃efw̃e̱ nea e̱ye̱ mo de, na mmom
mo aṅkasa. Nà e̱nsé̱ mma se̱ wo̱kora
mã awofo, na mmom e̱se̱ se̱ awofo kora
mã mma. *13, 1.

15. Na me de, se̱ nso nea mede medo̱
mo meboro so no mode do̱ me siṅ sē̱
mpo a, mede fe̱w pī me̱fw̃ere ade na ma-
mã *wo̱afw̃ere me amã mo kăra. *Fil 2, 17.

16. Na ebia wo̱kã se̱: me de, maṅhye̱
mo so de, nanso meye̱ onitefo nti,
mayi mo nyansam:

17. So menam wo̱ṅ a mesomaa wo̱ṅ mo
ṅkye̱ṅ no bi so mebedii mo amim?

18. Mesĕre̱e̱ *Tito na mesomaa onua
no mekãa no hõ; so amim na Tito bedii
mo? so e̱nyé̱ hoṅhom koro no ara mu
na ye̱nantee, so e̱nyé̱ anammo̱ṅ koro no
ara mu? *8, 6. 16—18.

19. E̱ye̱ mo se̱ yeyiyi ye̱ṅ ano kyere̱
mo ara: Onyaṅkõpo̱ṅ anim na ye̱kasa
Kristo mu; na, ado̱fonom, eyi ṅhĩnã,
ye̱kã mã mo-ṅko̱so.

20. Nà misuro se̱ ebia, *meba a, mem-
me̱to mo se̱nea mepe̱, na me nso moreṅhũ
me se̱nea mope̱, ebia kunsuṅkunsum,

ahõo̱ya, abufu, atutupe̱, ntw̃iri, asututu,
†o̱horaṅ, sakasakaye̱ wo̱ mo mu;
*10,2. †1 Kor 4,6.
21. se̱ ebia meba bio a, me Nyaṅkõpo̱ṅ
*be̱bĕre̱ me ase [wo̱] mo fãm na magyam
wo̱ṅ a †wo̱aye̱ bone kaṅ na wo̱ansakra
wo̱ṅ adw̃ene, wo̱ṅ fĩ nė aguamãmmo̱ nė
ahofw̃ise̱m a wo̱ye̱e hõ no mu bebĕrē.
*2,1. †13,2.

### Ti 13.

Mpe̱ṅ abie̱sã ni a mereba mo ṅkye̱ṅ;
adansefo *bãnu anase̱ bãsã anom na
nse̱m ṅhĩnã begyina. *5 Mos 19,15. 1 Tim 5,19.
2. Makã masie, na merekã masie yi:
se̱ ne mpe̱ṅ abieṅ a me nė mo wo̱ ho̱ no
mekãe no, sãara nso na mprempreṅ a
minni mo ṅkye̱ṅ yi mekã mekyere̱ wo̱ṅ
a wo̱aye̱ bone kaṅ nė wo̱ṅ a aka no ṅhĩnã
se̱: meba bio a, mereṅkora wo̱ṅ so;
3. esĩane se̱ mofw̃efw̃e̱ Kristo a o̱kasa
me mu no hõ sũahũ, o̱no na o̱nyé̱ mmere̱
mo fãm, na mmom o̱wo̱ mo mu tumi;
4. nȧ efi *mmere̱ mu mã wo̱bo̱o̱ no
ase̱ṅdua mu de, nanso ofi Nyame tumi
mu te ase; nȧ ye̱ṅ nso ye̱ye̱ mmere̱ [wo̱]
no mu de, nanso ye̱-nė no fi Nyame tumi
mu be̱trã ase mo fãm. *Fil 2,7.8.
5. Mónso̱ mohõ ṅfw̃e̱ se̱ mowo̱ gyidi
mu ana? *múmmisȧ mohõ ṅfw̃e̱; anase̱
munnim mohõ se̱ Iesu Kristo te mo mu?
gye se̱ wohũ mo se̱ momfata. *1 Kor 11,28.
6. Na m'ani da so se̱ mobehũ se̱, ye̱ṅ
de, ye̱nyé̱ nnipa a wo̱mfata.
7. Nanso miyi Nyaṅkõpo̱ṅ mpae se̱
monnye̱ bone bi, e̱nyé̱ se̱ ye̱ṅ de wo̱behũ
ye̱ṅ se̱ ye̱fata, na mmom mo, mobe̱ye̱ nea e̱ye̱
fe̱, na ye̱ṅ de, ye̱aye̱ se̱ wo̱ṅ a wo̱mfata nti.
8. Nȧ yentumi nye̱ fw̃ē ntia nokware,
na mmom nea yetumi ye̱ no, ye̱ye̱ mã
nokware.
9. Nȧ se̱ ye̱ye̱ mmere̱, na mo de, moye̱
deṅ a, ye̱ṅ ani gye; na eyi ara hõ nso
na yeyi mpae, e̱ne mo pe̱pe̱ye̱ no.
10. Eyi nti na, minni mo ṅkye̱ṅ yi, me-
kyere̱w yi mabĕre̱ mo, *na se̱ meba a,
mantw̃itw̃a-mo te̱kre̱ma-afõa, se̱nea †tumi
a Awurade de amã me mã ṅko̱so na e̱nyé̱
o̱se̱e no te no. *10,11. †10,8.
11. Nėa aka, anuanom, *mo ani nnye,
mónye̱ pe̱, mo w̃ere̱ ṅkyekye, múṅṅw̃eṅ
adekoro, móntrã asomdw̃oe mu, na o̱do̱
nė †asomdw̃oe Nyaṅkõpo̱ṅ bedi mo akyi.
*Fil 4,4. †Rom 15,32.
12. Mómfa mfeãno kroṅkroṅ ṅkyiakyia
mohõ. Ahõtefo ṅhĩnã kyiakyia mo.
1 Kor 16,20.
13. Ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo dom
nė Nyaṅkõpo̱ṅ do̱ nė Hoṅhom kroṅ-
kroṅ ayo̱ṅkõfa ṅkã mo ṅhĩnã. Amen.

---

## PAULO ṄHÕMA A O̱KYERE̱W KO̱MÃA

# GALATIFO.

---

### Ti 1.

Paulo a o̱ye̱ o̱somafo, *emfi nnipa,
nso e̱nnam onipa bi so, na mmom e̱nam
Iesu Kristo nė agya Onyame a onyaṅ
no fii awufo mu no so, *ṅ. 11. 12.
2. nė anuanom ṅhĩnã a wo̱kã me hõ
de-ko̱mõmã Galatia asafo:
3. O̱dom nė asomdw̃oe a efi Agya
Onyame nė ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo
ṅkã mo! Rom 1,7.
4. o̱no na ye̱ṅ bone nti o̱de *nehõ
mãe, na wayi ye̱ṅ afi w̃iase †bone yi mu,
se̱nea ye̱ṅ Agya Onyaṅkõpo̱ṅ pe̱ no te;
*2,20. 1 Tim 2,6. Tit 2,14. †1 Ioh 5,19.
5. o̱no na anuonyam ṅkã no dã dã!
Amen.

6. E̱ye̱ me ṅwoṅwã se̱ moadaṅ mohõ nte̱m sē afi nea wafre̱-mo Kristo dom mu no hõ ako̱ ase̱mpa foforo mu;
7. nanso foforo bi nni bābi, gye se̱ ebinom wo̱ ho̱ a *wo̱tane mo ani na wo̱pe̱ se̱ wo̱daṅ Kristo ase̱mpa no ani. *Asmf 15,1.24.
8. Na se̱ mpo ye̱ṅ anase̱ o̱bo̱fo fi soro ba be̱kã ase̱mpa foforo bi kyere̱-mo kã nea ye̱kã kyere̱e̱ mo no no hõ a, *mã onni mmusu! *1 Kor 16,22.
9. Se̱nea ye̱kãe kaṅ no, sã na afei mekã bio: se̱ obi ba be̱kã ase̱mpa foforo bi kyere̱-mo kã nea moagye no no hõ a, mã onni mmusu!
10. Nà afei, *nnipa na merefẅefẅe̱ se̱ mede wo̱ṅ meba me fãm, anase̱ Onyaṅkõpo̱ṅ? anase̱ mefẅefẅe̱ se̱ meso̱ nnipa ani? Se̱ meda so meso̱ nnipa ani a, aṅkã menyé̱ Kristo akoa. *1 Tes 2,4.
11. Nà, anuanom, meremã moahũ se̱ ase̱mpa a mekãe no nté se̱ nnipa-ade;
12. nà e̱nyé̱ nnipa ṅkye̱ṅ na migyee, nanso wo̱aṅkyere̱kyere̱ me, na mmom menam Iesu Kristo adiyi mu na minyãe.
13. Nà moate me kaṅ abărabo̱ Iudafo som mu, *se̱nea metãa Onyaṅkõpo̱ṅ asafo memã e̱traa so na mese̱e̱e wo̱ṅ, *Asmf 26,4—20.
14. na meko̱o̱ so Iudafo som mu meseṅ m'atipe̱ṅfo pĩ m'abusũa mu, na mebo̱o̱ m'agyanom nsamhye̱de hõ mmo̱de̱ṅ bebĕrē memã e̱traa so.
15. Na e̱so̱o̱ Onyaṅkõpo̱ṅ a wayi me afi me nã yam na o̱nam ne dom so afre̱ me no ani Rom 1,1. Ier 1,5.
16. se̱ *o̱beyi ne ba adi [wo̱] me mu se̱ méṅkã ne hõ ase̱mpa meṅkyere̱ †amaṅamaṅ no no, nte̱m ara me nè hõnam nè mogya antu agyina, *Mat 16,17. †Gal 2,7.
17. nanso maṅko̱ Ierusalem wo̱ṅ a wodii me kaṅ ye̱e̱ asomafo no ṅkye̱ṅ, na meko̱o̱ Arabia, na mesaṅ mebaa Damasko bio.
18. E̱n'na mfrihyia abie̱sã akyi no meko̱o̱ Ierusalem se̱ meko̱fẅe̱ Petro anim, na midii ne ṅkye̱ṅ dadu-nnannum; Asmf 9,26.
19. na asomafo a e̱kekã hõ no de, maṅhũ wo̱ṅ mu biara, gye Awurade ne nua *Iakobo. *Mat 13,55.
20. Na nea merekyere̱w mo yi, fẅe̱, [e̱wo̱] Onyaṅkõpo̱ṅ anim se̱ minní atoro.
21. E̱no akyi no mebaa Siria nè Kilikia fãm. Asmf 9,30.
22. Na Iudea asafo a wo̱wo̱ Kristo mu no nnim m'anim;
23. na o̱té ṅkõ na wo̱ate se̱, nea kaṅ o̱tã ye̱ṅ no, afei o̱kã gyidi a kaṅ no ose̱e̱e no hõ ase̱mpa;
24. na me so na wo̱hye̱e̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam.

## Ti 2.

E̱n'na e̱no akyi mfe dunnaṅ me nè Barnaba ko̱o̱ Ierusalem bio, na mefaa Tito nso mekãa me hõ; Asmf 15,2.
2. na menam adiyi so na meko̱e, na mede ase̱mpa a mekã no amaṅamaṅ no mu metoo wo̱ṅ anim, ne titiri no wo̱ṅ a *wo̱wo̱ diṅ no anim, *na* m'amirika a mitutu anase̱ mitutui no anyé̱ o̱kwa. *ṅ. 6.9.
3. Na Tito a o̱kãa me hõ a o̱ye̱ Hellani no po, wo̱aṅhye̱ no se̱ óntẅa tẅetia; Asmf 16,3.
4. na *e̱ye̱ atoro-anuanom a wo̱aba mu aẅere̱firim no ntia; wo̱ṅ na wo̱aẅiaẅia wo̱ṅhõ aba mu abe̱sra ye̱ṅ adehyedi a ye̱wo̱ no Kristo Iesu mu, *na* wo̱de ye̱ṅ aye̱ ṅkoa; *Asmf 15,1.24.
5. wo̱ṅ de, ye̱ammĕre̱ ye̱ṅhõ ase ammã wo̱ṅ kwaṅ, e̱nyé̱ do̱ṅfẅere biakõ mpo, *na* ase̱mpa no *nokware no atrã nea e̱te [wo̱] mo fãm. *3,1.
6. Na wo̱ṅ a wo̱wo̱ diṅ no, — se̱nea wo̱te ara no, e̱mfá me hõ fẅē; nà Onyaṅkõpo̱ṅ ṅfẅé̱ onipa anim nyiyim; — nà me de, wo̱ṅ a wo̱wo̱ diṅ no amfa biribi aṅkã me hõ;
7. na mmom, wohũi se̱ wo̱de *mõmõnotõ mu ase̱mpa-kã ahye̱ me nsa, se̱nea wo̱de tẅetiafo mu de no amã Petro no, *Asmf 9,15; 15,12; 22,21.
8. (nà nea o̱nam Petro so ye̱e̱ ade tẅetiafo mu somafosom mu no nam me nso so ye̱ ade amaṅamaṅ no mu,)
9. na wohũu o̱dom a wo̱de amã me no, Iakobo nè *Kefa nè Iohane a wobu wo̱ṅ se̱ adum no tẽe̱e̱ ayo̱ṅkõfa nsa nifã mõmãa me nè Barnaba, se̱ yé̱ṅko̱kã ase̱m no amaṅamaṅ mu, na wo̱ṅ de, wóṅkã no tẅetiafo mu; *Ioh 1,43.

10. gye ahĩafo ṅkõ na wosẽree yeṅ se yéṅkae, enoara nso meyee hõ nsĩ.
Asmf 11, 30; 12, 25.

11. Na Petro baa Antiokia no, migyinaa n'anim misii no kwaṅ, efise woahũ ne hõ asem bi.

12. Nà ebinom a wofi Iakobo ṅkyeṅ nnyã mmae no, o-nè amaṅamaṅ didii; na wobae no, otw̃ee nehõ tew nehõ fii woṅ hõ, efise osuro woṅ a wofi tw̃etiafo mu no;
Asmf 11, 3.

13. na Iudafo a ekae no nè no yee ṅkoṅkonsa bi, mã woṅ ṅkoṅkonsa no tw̃ee Barnaba nso koe bi.

14. Na mihũi se wonnanté tẽ mmá asempa no nokware no, misee Petro woṅ ṅhĩnã anim se: Se wo a woye Iudani bo wo bãra se amaṅamaṅmuni na enyé se Iudani a, edeṅ na wohye amaṅamaṅ se wónye se Iudafo?

15. Yeṅ de, yefi yeṅ awo-su mu ye Iudafo, na yenyé amaṅamaṅ mu nneboneyefo;

16. na yenim se womfi mmãra ṅṅw̃uma mu na ebu nipa bem gye se enam Iesu Kristo gyidi so nti, yeṅ nso, yeagye Kristo Iesu adi; *na* woafi Kristo gyidi mu abu yeṅ bem na enyé mmãra ṅṅw̃uma mu, efise woremfi mmãra ṅṅw̃uma mu mmu hõnam biara bem.
Asmf 15, 10. 11. Rom 3, 20. 28; 4, 5; 11, 6. Ef 2, 8.

17. Na yeṅ a yefw̃efw̃e se wobu yeṅ bem Kristo mu no, se wohũ yeṅ aṅkasa nso se nneboneyefo a, en'de Kristo ye adebone somfo ana? Dabida!

18. Nà se meto nea madw̃iri no bio a, na meye mehõ se mmãratõni.

19. Na me de, menam mmãra so mawu mamã *mmãra, *na* matrã ase mamã Onyame. Woabo me nè Kristo aseṅduam;
*Rom 7, 6.

20. na m'ase a mete de, enyé me bio, *na Kristo na ote ase me mu; na m'ase a mete ohõnam mu yi, mete no Onyaṅkõpoṅ ba a odo me na †ode nehõ amã me no gyidi mu.
*Ioh 17, 23. †Gal 1, 4.

21. Mempó Nyaṅkõpoṅ dom no; nà se trẽnẽ nam mmãra so na eba a, en'de na Kristo awu kwa.

## Ti 3.

O Galatifo a munni ti! Hena na otram mo se munntie nokware? Mo a wogyina mo anim akyerew Iesu Kristo mo mu dedaw se woabo no aseṅduam?

2. Eyi ṅkõ na mepe se mete mo anom: mufi mmãra ṅṅw̃uma mu na munyãa Hoṅhom no, anase efi gyidi ṅkã a motee mu?

3. Munni ti se? Mode hoṅhom afi ase, afei mode hõnam rew̃ie?

4. Muhũu sã amane pĩ no kwa; se eye okwa ṅkõ a!

5. Eno de, nea ode Hoṅhom no mã mo na oye mo mu ahõodenne no, ofi mmãra ṅṅw̃uma mu na oye, anase ofi gyidi ṅkãte mu?

6. Senea "Abraham gyee Onyaṅkõpoṅ dii, na wobuu no trẽnẽ mãa no" no.
1 Mos 15, 6.

7. Enti múṅhũ se, woṅ a wofi gyidi mu no, woṅ ara ne Abraham mma.

8. Na kyerew no hũ siei se Onyaṅkõpoṅ fi gyidi mu na obebu amaṅamaṅ bem nti, ohyee Abraham bo se: *"Wo mu na wobehyira amaṅamaṅ ṅhĩnã." *1 Mos 12, 3.

9. Eno de na woṅ a wofi gyidi mu no, wohyira wo-nè Abraham a ogye di no bom'.
Rom 4, 16.

10. Nà dodo a wofi mmãra ṅṅw̃uma mu no wo nnuabo ase; nà woakyerew se: *"Woadome biara a orentrã ade ṅhĩnã a woakyerew mmãra ṅhõma yi mu no mu nyé no."
*5 Mos 27, 26.

11. Na eye pefẽ se mmãra mu obi ntẽe Onyaṅkõpoṅ anim, efise *"otrẽnẽni benyã ṅkwã afi gyidi mu;"
*Hab 2, 4. Rom 1, 17.

12. na mmãra de, emfi gyidi mu, na mmom, *"nea óyè nneema no benyã mu ṅkwã."
*3 Mos 18, 5.

13. Kristo ato yeṅ afi mmãra nnome mu, efise wode no yee *abusude mãa yeṅ, nà †woakyerew se: "Mmusu ne obiara a oseṅ dua so",
*Rom 8, 3. 2 Kor 5, 21. †5 Mos 21, 23.

14. *na* Abraham ṅhyira aba amaṅamaṅ so Kristo Iesu mu, *na* yenam gyidi so anyã Hoṅhom no bohye no.

15. Anuanom, mekã no nnipam: eye deṅ ara a, obi mpó onipa sãmansé a. s.

 

apãm a wo̱ahye̱ no deṅ, nanso o̱mfa bi
ṅkã hõ.
16. Na Abraham nė n'asefo na wo̱hye-
hye̱e̱ wo̱ṅ bo̱ no. *Onsé se̱: "na wo asefo"
se̱ beběrē, na mmom e̱te se̱ obiakõ: "na
wo aseni" a o̱ne Kristo. *1 Mos 22,18.
17. Na eyi na mise: apãm a Onyaṅ-
kõpo̱ṅ ahye̱ no deṅ asie Kristo no,
mmăra *a mfe ahannaṅ-aduasã akyi no
e̱bae no ntue mmã bo̱hye̱ no nyé̱ o̱kwa.
*2 Mos 12,40.
18. Nà se̱ agyapade no fi mmăra mu a,
e̱no de emfí bo̱hye̱ mu bio; na Abra-
ham de, bo̱hye̱ so na Onyaṅkõpo̱ṅ nam
de kye̱e̱ no.
19. Afei de, mmăra no ne de̱ṅ? Mmăra
atotõ-atotõ no nti na *wo̱de kãa hõ de-
kosii se̱ aseni a wo̱hye̱e̱ bo̱ mãa no
no be̱ba, na wo̱nam †abo̱fo so hye̱e,
ntamgyinafo nsam. *Rom 5,20. † Asmf 7,53.
20. Na ntamgyinafo no nyé̱ obiakõ dea,
na Onyaṅkõpo̱ṅ de, o̱ye̱ obiakõ.
21. E̱no de, mmăra tia Onyaṅkõpo̱ṅ
bo̱hye̱ ana? Dabida. Nà se̱ wo̱mãa mmăra
bi a e̱betumi amã *ṅkwã a, aṅkã trēnē
fi mmăra mu ampa; *Rom 8,2—4.
22. nanso *kyere̱w no apãtã ade ṅhĩnã
ahye̱ bone ase, *na* wo̱de bo̱hye̱ no afi
Iesu Kristo hõ gyidi mu amã wo̱ṅ a
wogye di. *Rom 3,9—19; 11,32.
23. Na gyidi nnyã mmae no, wo̱pãtãa-
ye̱ṅ w̆e̱ṅ-ye̱ṅ mmăra ase siee gyidi a wo̱-
rebeyi akyere̱ no. 4,3.
24. Enti mmăra aye̱ ye̱ṅ ye̱ṅfo
kyere̱ ye̱ṅ Kristo so kwaṅ, *na*
wo̱afi gyidi mu abu ye̱ṅ bem.
25. Na gyidi bae no, yenni ye̱ṅfo no
ase bio. Rom 10,4.
26. Na mo ṅhĩnã nam gyidi so ye̱
Onyame mma, Kristo Iesu mu;
Ioh 1,12. Rom 8,17.
27. *nà dodo a wo̱abo̱ mo asu ako̱
Kristo mu no, moahye̱ †Kristo.
*Rom 6,3. †Rom 13,14.
28. E̱nyé̱ Iudani ana Hellani, akoa ana
o̱dehye, o̱barima ana o̱bā; nà mo ṅhĩnã
ye̱ biakõ, Kristo Iesu mu.
Rom 10,12. 1 Kor 12,13.
29. Na se̱ moye̱ Kristo dea a, e̱no de
moye̱ Abraham asefo, na monam bo̱hye̱
no so ye̱ adedifo. ṅ. 7. Rom 9,7.

## Ti 4.

Na mise se̱ o̱dedifo ye̱ akokoã yi, o̱ye̱
nnee̱ma ṅhĩnã wura de, nanso e̱nsono no
nė akoa,
2. na mmom o̱wo̱ aye̱ṅfo nė fiesofw̆e̱fo
ase de-akosi da a agya no ahye̱ asie.
3. Se̱ nso ye̱te ne no: ye̱ye̱ ṅkokoã no,
wo̱de ye̱ṅ ye̱e̱ ṅkoa hye̱e̱ w̆iase mfitiasede
no ase; 3,23; 5,1. Kol 2,20.
4. na *bere no w̆iee odu no,
Onyaṅkõpo̱ṅ somaa ne ba a o̱bā
woo no mã o̱baa mmăra ase, *Ef 1,10.
5. se̱ ómmegye wo̱ṅ a wo̱wo̱
mmăra ase no, na wo̱agye ye̱ṅ
aye̱ mma. 3,13. 26.
6. Na se̱ moye̱ mma nti, Onyaṅkõpo̱ṅ
asoma ne ba hoṅhom aba mo kõmam a
o̱te̱e̱m se: Abba, agya! Rom 8,15.
7. Enti wonyé̱ akoa bio, na mmom
woye̱ o̱ba; na se̱ woye̱ o̱ba a, wonam
Kristo so ye̱ Onyame dedifo nso bi.
3,29. Rom 8, 16.17.
8. Nanso bere a munnim Nyame no,
mosom wo̱ṅ a wo̱ṅ su mu wo̱nye̱ anyame
no se̱ ṅkoa;
9. na afei moahũ Nyame, ana mmom
Onyame ahũ mo yi, e̱de̱ṅ na modaṅ ko̱
mfitiasede a e̱ye̱ mmere̱ na edi hĩa no
hõ a mope̱ se̱ mufi ase foforo som bio?
10. Mubu nna nė asram nė mmere nė
mfrihyia! Rom 14,5. Kol 2,16.
11. Misuro [wo̱] mo hõ se̱ ebia mahaw
mehõ mamã mo kwa. 2 Ioh 8.
12. Anuanom, mesēre̱ mo, mónye̱ se̱ me,
efise̱ me nso maye̱ se̱ mo. Moanye̱ me
bone bi; 2 Kor 2,5.
13. nso munim se̱ hõnam *mmere̱ye̱ nti
na mekãa ase̱mpa no †mekyere̱e̱ mo kaṅ,
*1 Kor 2,3. † Asmf 16,6.
14. na me hõnam mu so̱fw̆e̱ no, moantew
no ahĩ, nanso moaṅkyi, na mmom mo-
gyee me se̱ Onyame bo̱fo bi, se̱ Kristo
Iesu [aṅkasa].
15. Afei mo ahõto̱ no wo̱ hẽ? nà midi
mo adanse se̱, se̱ mutumii a, aṅkã mu-
tutuu mo aniwa de mãa me.
16. Na se̱ mekã nokware mekyere̱ mo
nti, madaṅ mo tamfo ana? Am 5,10.
17. Wo̱mmó̱ mo hõ mmo̱deṅ pa bi, na
mmom wo̱pe̱ se̱ wosiw mo ye̱ṅ ṅkye̱ṅ
kwaṅ, *na* moabo̱ wo̱ṅ hõ mmo̱deṅ. 1,7.

18. Se̱ mobo̱ nea eye hõ mmo̱deṅ dā, na e̱nyé̱ bere a me nė mo wo̱ ho̱ ṅkõ a, e̱n'de eye.
19. Me mma ṅkũmā a mekõ mo awo bio kosi se̱ wo̱bew̃ie Kristo suye̱ [wo̱] mo mu: 1 Kor 4,15.
20. aṅkã mepe̱ se̱ mewo̱ mo ṅkye̱ṅ sesē na mesakra me nné, efise̱ me tirim ye̱ me kẽsĕrenene [wo̱] mo hõ.
21. Mo a mope̱ se̱ *mowo̱ mmăra ase, móṅkã ṅkyere̱ me: monté mmăra no ana? *ṅ 9; 3,23.
22. Nà wo̱akyere̱w se̱ Abraham wo̱ mmabaniṅ bānu, *obiakõ ye̱ afānā ba, na †obiakõ ye̱ o̱dehye ba. *1 Mos 16,15. †1 Mos 21,2.
23. Na nea o̱ye̱ afānā ba no, wo̱woo no hõnam so, na o̱dehye ba no de, wo̱nam bo̱hye̱ so na e̱woo no. Rom 9,7—9.
24. Na ade no ye̱ mfatohõ: nà wo̱ṅ bānu yi ye̱ apām abieṅ no: emu biakõ fi bepo̱ Sinai so *wo gu ṅkoaye̱ mu, e̱ne Hagar; *5,1. Rom 8,15.
25. na Hagar ye̱ bepo̱ Sinai diṅ [wo̱] Arabia; na e̱-nė nne̱ yi Ierusalem se̱ so, nà e̱-nė ne mma ye̱ ṅkoa som;
26. na o̱soro Ierusalem no de, e̱de nehõ, e̱ne ye̱ṅ ṅhĩnā ye̱ṅ nã; Heb 12,22.
27. nà *wo̱akyere̱w se̱: "Wo boniṅ a woṅwo, mã wo ani nnye; wo a woṅkõ awo, di ahurusi tẽe̱m: efise̱ nea onni bi no mma dõsõ seṅ nea o̱wo̱ kunu no de no." *Ies 54,1.
28. Na ye̱ṅ de, anuanom, se̱nea Isak te no, ye̱ye̱ bo̱hye̱ mma. ṅ. 23.
29. Na se̱nea e̱bere no nea wo̱woo no hõnam so no *tāa nea wo̱woo no hoṅhom so no, se̱ nso e̱te nne̱ ara ne no. *1 Mos 21,9.
30. Nanso *kyere̱w no se de̱ṅ? "Pam afānā no nė ne ba; nà afānā ba no nė o̱dehye ba renni ade." *1 Mos 21,10.12.
31. Enti, anuanom, ye̱nyé̱ afānā mma, na ye̱ye̱ o̱dehye mma. 3,29.

## Tī 5.

Enti múnnyina *adehyedi a Kristo amã ye̱adi no mu, na †mommmã wo̱mmfa akoaye̱ mu ko̱ṅdua ṅṅkã mo ṅṅhye̱m bio. *4,5.31. †Asmf 15,10.
2. Fw̃e̱, me Paulo mise mo se̱: wotw̃a mo tw̃etia a, Kristo nyé̱-mo mfaso bi.
3. Na midi adanse mekyere̱ onipa biara a wotw̃a no tw̃etia bio, se̱ etw̃a no se̱ odi mmăra no ṅhĩnā so.
4. Mo a wobu mo bem mmăra mu no, moatetew mohõ afi Kristo hõ, moafi dom mu afw̃e ase.
5. Nà ye̱ṅ de, ye̱nam hoṅhom so fi gyidi mu tw̃e̱ṅ trẽnē anidaso.
6. Nà Kristo Iesu mu de, tw̃etiatw̃a anase̱ mõmõnotõye̱ nyé̱ fw̃ē, na mmom gyidi a e̱nam do̱ so ye̱ adw̃uma. 6,15. 1 Kor 7,19.
7. Mututuu mmirika yiye; hena na ogyee mo asabam se̱ munntie nokware?
8. Tidaṅ yi mfi nea o̱fre̱ mo no. 1,6.
9. Mmo̱kaw ketewa na e̱kaw mmo̱re ṅhĩnā. 1 Kor 5,6.
10. Me de, m'ani da mo so Awurade mu se̱ muṅṅṅw̃eṅ biribi foforo; na nea *o̱tane mo ani no, o̱te de̱ṅ ara a, o̱benyã †n'atemmu. *1,7. †2 Kor 11,15.
11. Na me de, anuanom, se̱ meda so mekã tw̃etiatw̃ase̱m a, e̱de̱ṅ na wo̱da so tã me? E̱no de na aṅkã ase̱ṅdua *hintidua no nni ho̱ bio. *1 Kor 1,23.
12. A, aṅkã wo̱ṅ a wo̱mã mobo̱ bum no, wo̱atw̃itw̃a wo̱ṅ agu mpo! Dw̃ 12,4.
13. Nà adehyedi mu na wo̱afre̱ mo aba, anuanom; na adehyedi no na mommmã e̱nnye̱ o̱kwaṅ mmmã o̱hõnam, na mmom mómfa o̱do̱ so nsonsom mohõ. 1 Pet 2,16.
14. Nà mmăra no ṅhĩnã w̃ie pe̱ ase̱m biakõ mu, *e̱ne se̱: "Do̱ wo yo̱ṅkõ se̱ wohõ!" *3 Mos 19,18.
15. Na se̱ mokeka na momemmene mohõ a, móṅfw̃e̱ yiye na moaṅhyehye mohõ!
16. Na mise: *mónnante hoṅhom mu na moreṅw̃ie hõnam ako̱nno̱. *ṅ. 25.
17. Nà o̱hõnam ko̱ṅ do̱ tia hoṅhom, na hoṅhom tia o̱hõnam, na ade abieṅ yi ṅkã, na moanye̱ nnee̱ma a mope̱. Rom 7,15.23.
18. Na se̱ Hoṅhom de mo nam a, ná munní mmăra ase.
19. Na o̱hõnam ṅṅw̃uma no da adi pefē, e̱no ne: awarese̱e, aguamãmmo̱, efĩ, ahofw̃i, 1 Kor 6,9.10.
20. abosonsom, asumanse̱m, o̱taṅ, akaye̱, ahõo̱yaw, abufu, atutuw, kunsuṅkunsum, mpāpaem,
21. nĩtaṅ, awudi, asābow, agobone, nė nea e̱tete sã a mekã mo e̱hõ ase̱m misie yi, se̱ nso makã mo

masie dedaw no, se̱, wo̱ṅ a wo̱ye̱ sē no *rennyã Onyame ahenni. *Ef 5,5. Adiy 22,15.

22. Na Hoṅhom aba ne: o̱do̱, anigye, asomdw̆oe, abodw̆okye̱re, ayamye, papaye̱, gyidi, Ef 5,9.

23. odw̆o, anidaho̱; mmăra bi ṅṅu eyinom. 1 Tim 1,9.

24. Na wo̱ṅ a wo̱ye̱ Kristo de bo̱ hõnam nė ne ṅhye̱sode nė n'ako̱nno̱ ase̱ṅdua mu. Rom 6,6. Kol 3,5.

25. Se̱ ye̱te ase hoṅhom mu a, mómmã ye̱nnante *hoṅhom mu nso. *ṅ. 16. Rom 8,4.

26. Mommmã ye̱mmpe̱ anuonyaṅhunu nnyiyi ye̱ṅhõ abufu nntentaṅ ye̱ṅhõ. Fil 2,3.

## Ti 6.

Anuanom, se̱ mfomso bi be̱to nipa mpofirim nso a, mo a moye̱ hoṅhom-mu-fo no, móntẽe̱ nea o̱te sã no so odw̆o hoṅhom mu, na fw̆e̱ wohõ, na wo̱anso̱ wo nso aṅfw̆e̱. Mat 18,15. Iak 5,19.

2. Múnnyigye mohõ ade a e̱ye̱ mo duru nsoa, na sã na mobew̆ie Kristo mmăra so di.

3. Nà se̱ obi susu nehõ se̱ o̱ye̱ biribi na o̱nyé̱ fw̆ē a, o̱dãdã nehõ.

4. Na mã obiara *nso̱ naṅkasa n'adw̆uma ṅfw̆e̱, na e̱no na o̱benyã ne ṅkõ hõ biribi ahoahoa nehõ, na e̱nyé̱ obi hõ. *2 Kor 13,5.

5. Na obiara be̱soa naṅkasa n'adesoa. Rom 14,12.

6. Nea wo̱kye̱re̱kye̱re̱ no ase̱m no nė nea o̱kye̱re̱kye̱re̱ no m'mom' nnepa ṅhĩnã mu. 1 Kor 9,14.

7. Monnnãdã mohõ, Onyame mmá wonsi no atw̆etw̆e. Nà nea onipa gu no, e̱noara na o̱benyã:

8. nea ogu gu ne hõnam so no fi hõnam mu benyã pŏro̱ē, na nea ogu gu hoṅhom so no fi hoṅhom mu benyã dã ṅkwã. Rom 8,13.

9. Na mommmã ye̱mmmere̱ papaye̱ mu; nà se̱ ye̱ampa abaw a, ye̱benyã aba, ne bere so. 2 Tes 3,13.

10. Enti se̱ ye̱wo̱ bere a e̱fata yi a, mómmã ye̱nye̱ nnipa ṅhĩnã yiye, ne ke̱se ne wo̱ṅ a wo̱ye̱ gyidi fifo. 2 Pet 1,7.

11. Múṅhũ ṅkyere̱wē ake̱se a mede maṅkasa me nsa mekyere̱w mebĕre̱e̱ mo yi.

12. Dodo a wo̱pe̱ se̱ wo̱ṅ anim ye̱ nyam o̱hõnam mu no, wo̱ṅ na wo̱hye̱ mo se̱ múntw̆a tw̆etia, *Kristo ase̱ṅdua hõ tã a wo̱rentã wo̱ṅ ṅkõ nti. *5,11. Fil 3,18.19.

13. Nà wo̱ṅ a wo̱atw̆a tw̆etia aṅkasa mpo nni mmăra no so, na mmom wo̱pe̱ se̱ mutw̆a tw̆etia *na* wo̱ahoahoa wo̱ṅhõ mo hõnam so.

14. Na me de, e̱mpare me se̱ mehoahoa mehõ gye ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo ase̱ṅdua mu, e̱no so na wo̱nam abo̱ w̆iase ase̱ṅduam amã me, na wo̱abo̱ me nso ase̱ṅduam amã w̆iase; 1 Kor 1,31; 2,2.

15. na Kristo Iesu mu de, tw̆etiatw̆a nyé̱ fw̆ē, na mõmõnotõye̱ nso nyé̱ fw̆ē, na mmom abo̱de foforo. 5,6. 1 Kor 7,19.

16. Na dodo a wo̱nam susuhama yi so no, asomdw̆oe nė mmo̱borohunu mmĕra wo̱ṅ nė Nyaṅkõpo̱ṅ *Israel so. *Dw 125,5.

17. Nea aka yi mu de, mmá obi ṅṅhye̱ me bere̱; nà *meso Awurade Iesu ṅkãmã me nipadua mu. *2 Kor 4,10.

18. Ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo dom ṅkã mo hoṅhom, anuanom! Amen.

---

# PAULO ṄHÕMA A O̱KYERE̱W KO̱MÃA
# EFESOFO.

---

## Ti 1.

Paulo, Iesu Kristo somafo a o̱nam Nyame pe̱ so ye̱e, de-ko̱mã *ahõtefo a wo̱wo̱ Efeso a wo̱ye̱ Kristo Iesu mu gyidifo: *Rom 1,7. 1 Kor 1,2.

2. O̱dom nė asomdw̆oe a efi ye̱ṅ Agya Onyame nė Awurade Iesu Kristo ṅkã mo!

3. Ṅhyira ṅkã Onyaṅkõpo̱ṅ, ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo n'agya a o̱de hoṅhom mu ṅhyira ṅhĩnã ahyira

ye̱ṅ *o̱soro ho̱nom [wo̱] Kristo mu, *2,6.

4. se̱nea *o̱paw ye̱ṅ [wo̱] no mu ansã na wo̱hye̱e̱ ẅiase ase, se̱ yénye̱ †ahõtefo nè nnipa a wonni de̱m n'anim, *Ioh 15,16. Rom 8,29. †Ef 5,27.

5. (efise̱) o̱do̱ mu na oyii ye̱ṅ too ho̱ se̱ o̱nam Iesu Kristo so be̱fa ye̱ṅ *abagye mu, se̱nea ne pe̱ aniso̱ te, *Ioh 1,12.

6. _na_ amã wo̱ayi ne dom a o̱de adom ye̱ṅ, *o̱do̱fo no mu, anuonyam aye̱; *Mat 3,17.

7. o̱no mu na ye̱anyã *ogye a e̱nam ne mogya so, e̱ne mfomso fafiri no, ne dom †bebĕrē so a *Kol 1,14. †Ef 2,7; 3,8.16.

8. o̱mã e̱boroo so mãa-ye̱ṅ, nyansa nè nimde̱e̱ ṅhĩnã mu,

9. e̱ne se̱ o̱mã yehũu ne pe̱ *ahintase̱m, se̱nea n'aniso̱ a o̱bo̱o̱ ne tirim no te a *3,9. Rom 16,25.

10. o̱de fẅe̱e̱ bere a *aẅie du no afisiesie a wo̱be̱pãtã nne̱ema ṅhĩnã abom' bio (eti biakõ ase) Kristo mu, nea e̱wo̱ o̱soro nè nea e̱wo̱ asase so, o̱no mu, *Gal 4,4.

11. o̱noara mu na ye̱anyã *ape̱gyade no nso, se̱nea nea o̱ye̱ nne̱ema ṅhĩnã, ne pe̱ †agyinatu so no, bo̱o̱ ne tirim yii ye̱ṅ too ho̱ no, *Kol 1,12. †Rom 8,28.

12. se̱ ye̱ṅ a ye̱ṅ ani daa Kristo no so kaṅ no m′me̱ye̱ n'anuonyam aye̱yi;

13. o̱noara mu na mo nso, motee nokware ase̱m a e̱ne mo ṅkwãgye hõ asempa no, — o̱noara mu na mugye dii no nso, wo̱de bo̱hye̱ no Hoṅhom kroṅkroṅ a

14. e̱ne ye̱ṅ ape̱gyadenyã *guaha no †aso̱ mo ano, asie ogye a wo̱begye ne maṅ a o̱de wo̱ṅ aye̱ ne de amã n'anuonyam aye̱yi. *2 Kor 1,22; 5,5. †Ef 4,30.

15. Eyi nti me nso metee mo fãm Iesu Kristo mu gyidi nè mo do̱ a mode do̱ ahõtefo ṅhĩnã no, Kol 1,4.

16. minnyae mo so aseda da biara a mebo̱ mo diṅ me mpaebo̱ mu,

17. se̱ ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo Nyaṅkõpo̱ṅ, anuonyam agya no, m′mã-mo nyansa nè adiyi hoṅhom ohũ a morehũ no yiye mu,

18. _na_ mo kõma ani atew, _na_ moahũ ne fre̱ anidaso no nè n'ape̱gyade anuonyam ahõnyã no ahõtefo no mu,

19. nè ne tumi ke̱se no a e̱boro so mã ye̱ṅ a yegye di, se̱ n'ahõo̱deṅ tumi no adeye̱ te a

20. o̱de ye̱e̱ ade Kristo mu, nyaṅ no fii awufo mu, na o̱de no *trãa ne nifã o̱soro, *Dẅ 110,1.

21. panyinni nè tumidi nè ahõo̱deṅ nè wuraye̱ ṅhĩnã so, nè diṅ a wo̱de to, e̱nyé ẅiase ha bere yi ṅkõ mu na mmom ẅiasebere a e̱reba no nso mu, ṅhĩnã so, Kol 2,10.

22. na o̱de *ade ṅhĩnã ahye̱ ne naṅ ase, na o̱de no aye̱ ade ṅhĩnã so †ti mã asafo no *Dẅ 8,7. Mat 28,18. †Ef 4,15.

23. a e̱ne *ne nipadua [nè] nea †o̱ye̱ ade ṅhĩnã, nne̱ema ṅhĩnã mu mã no mãye̱. *Rom 12,5. 1 Kor 12,27. †Ef 4,10.

## Ti 2.

Na mo nso a aṅkã moye̱ awufo mfomso nè nnebone mu a Kol 2,13.

2. *aṅkã monante mu se̱nea e̱fa ẅiase yi abărabo̱ fãm, se̱nea e̱fa †ẅim tumi no panyiṅ fãm, hoṅhom a nnansã yi o̱ye̱ adẅuma asõo̱deṅ mma no mu, *Tit 3,3. †Ef 6,12. Ioh 12,31.

3. wo̱ṅ mu na aṅkã ye̱ṅ ṅhĩnã nso ye̱nam bo̱o̱ ye̱ṅ băra ye̱ṅ hõnam akonno̱ mu, na ye̱ye̱e̱ nea o̱hõnam nè adẅene pe̱, na se̱nea ye̱ṅ awo-su te no ye̱ye̱ *abufumma te se̱ wo̱ṅ a aka no nso: *Kol 3,6.

4. nanso Nyaṅkõpo̱ṅ a ne mmo̱borohunu dõ̱sõ no nam ne do̱ bebĕrē a o̱de do̱ ye̱ṅ no so

5. amã ye̱ṅ a aṅkã ye̱ye̱ *awufo mfomso mu no nè Kristo anyã ṅkwã (o̱dom na wo̱de agye mo ṅkwã), *Luk 15,24.32.

6. na wanyaṅ ye̱ṅ nè no na o̱de ye̱ṅ nè no atrã o̱soro ho̱nom Kristo Iesu mu, Rom 8,10. Fil 3,20.

7. se̱ ẅiasebere a e̱reba no mu o̱beyi ne dom *ahõnyã a e̱boro so no adi ayamye a o̱ye̱-ye̱ṅ Kristo Iesu mu mu. *1,7.

8. Nà o̱dom na wo̱de nam gyidi so agye mo ṅkwã, na emfi mo aṅkasa, e̱ye̱ Onyame akye̱de, Gal 2,16.

9. emfi ṅṅẅuma mu, *_na_ obiara aṅhoahoa nehõ. *1 Kor 1,29.

10. Nà ye̱ye̱ n'ade a o̱ye̱e, o̱bo̱o̱ ye̱ṅ Kristo Iesu mu mãa ṅṅẅuma pa a Onyaṅkõpo̱ṅ asiesie ato ho̱ se̱ yénnante mu no. Tit 2,14.

11. Enti móṅkae se, mo a *aṅkã moye amaṅamaṅ [abosonsomfo] ohõnam mu na woṅ a wofre woṅ tw̃etiatw̃a a wode nsa tw̃a ohõnam mu no fre mo mõmõnotõ no, *5, 8.

12. [móṅkae] se da bi ho no na munni Kristo hõ biribi, na moye ananafo a wonyé Israel maṅ-mma, nė ahoho *bohye apãm horo no hõ, na munni anidaso bi, na munni Nyame bi ew̃iase. *Rom 9, 4.

13. Na afei a mowo Kristo Iesu mu, mo a aṅkã mowo akyiri no monam Kristo mogya mu abeṅ.

14. Nȧ one *yeṅ asomdw̃oe, ode abieṅ no aye †biakõ, na waburu baṅ no fasu a esi ntam a eye nitaṅ no, *Ies 9, 5. †Gal 3, 28.

15. efise ode ne hõnam yii *mmãra a enam nseṅhoro [wo] ahyede mu no ho, *na* ode woṅ bãnu ṅhĩnã abo †onipa foforo biakõ, naṅkasa mu, aye asomdw̃oe, *Kol 2, 14. †2 Kor 5, 17.

16. *na* wafa aseṅdua so apata akã abieṅ no nipadua biakõ mu abo Onyaṅkõpoṅ hõ, efise okum nitaṅ no [aseṅdua no] mu.

17. Na obae bekãa asomdw̃oe hõ asempa kyeree mo a mowo akyiri nė woṅ a wobeṅ, Ies 57, 19. Sak 9, 10.

18. efise ono so na yeṅ bãnu ṅhĩnã nam anyã okwaṅ hoṅhom biakõ mu ko agya no ṅkyeṅ. 3, 12.

19. Enti afei monyé ahoho nė amamfrafo bio, na mmom moye ahõtefo yoṅkõ-maṅ-mma nė Nyaṅkõpoṅ fifo; 3, 6. Heb 12, 22. 23.

20. wode mo asi asomafo nė adiyifo *ṅhyease so a †tw̃ea-bo titiriw ne Iesu Kristo aṅkasa; *Mat 16, 18. †Ies 28, 16.

21. ono mu na nea woasi no ṅhĩnã kõakõae na erenyiṅ akoye asoredaṅ kroṅkroṅ Awurade mu,

22. ono mu na wode mo nso resi akoye Onyaṅkõpoṅ trãbea, hoṅhom mu. 1 Pet 2, 5.

## Ti 3.

Eyi nti na me Paulo a meye Kristo Iesu pokyereni mã mo-amaṅamaṅ, Fil 1, 7. 13.

2. se moanyã ate Nyaṅkõpoṅ dom a wode adom me mo fãm no hõ afisiesiedw̃uma no,

3. se onam adiyi so mã mihũu *ahintasem no, senea mekyerew nsem tiã bi mu dedaw no, *1, 9. 10.

4. eno na, se mokaṅ a, mobetumi de ahũ m'asehũ Kristo ahintasem mu

5. a awo-ntoatoaso bi mu woammã nnipa-mma aṅhũ, se woayi adi nnansã yi akyere n'asomafo nė adiyifo kroṅkroṅ, hoṅhom mu: Kol 1, 26.

6. se amaṅamaṅ no nso ye yoṅkõadedifo bi nė nipadua koro no ara hõ bi nė ne bohye fãfafo bi Kristo mu nam asempa no so, 2, 13. 18. 19.

7. eno hõ somfo na maye, senea Onyame dom-akyede a wode akye me, ne tumi adw̃umaye no so, te no;

8. me a mene ahõtefo ṅhĩnã mu *keteketewã na wode dom yi adom me, se méṅkã Kristo †ahõnyã a enni fw̃efw̃ebea no hõ asempa **amaṅamaṅ no mu, *1 Kor 15, 9. 10. †Ef 1, 7. **Gal 1, 16.

9. na mémmã nnipa ṅhĩnã haṅṅ mmã woṅhũ ahintasem a *efi tetebere so hintae Onyaṅkõpoṅ a onam Iesu Kristo so boo †ade ṅhĩnã no mu no hõ afisiesiedw̃uma no, *Rom 16, 25. †Kol 1, 16.

10. se afei wómfa asafo no so mmã *mpanyinni nė tumi horo a ewo soro honom ṅhũ Nyame nyansa †horo bebĕrē no, *1 Pet 1, 12. †Rom 11, 33.

11. senea tetēte *tirim a oboe yeṅ Awurade Kristo Iesu mu no te no, *1, 11.

12. *ono mu na yenam ne hõ gyidi so anyã †nnamye nė kwaṅ, ahõtoso mu. *Ioh 14, 6. †Heb 4, 16. Rom 5, 2.

13. Enti mesĕre se mommpa abaw m'amane a *mo nti mihũ no mu a ene mo anuonyam. *Kol 1, 24.

14. Eyi nti na mede me ṅkotodw̃e mekoto yeṅ Awurade Iesu Kristo n'agya no

15. a wofi no mu fre agya mma a ewo osoro nė asase so ṅhĩnã,

16. se ómfi n'anuonyam *ahõnyã mu mmã momfa ne hoṅhom so †nnyã tumi mu ahõodeṅ ṅko emu-nipa no mu; *1, 7. †6, 10.

17. [ná] ommã *Kristo mfa gyidi so ntrã mo kõmam, *na*, moagye odo mu †ntini atim mu a, *Ioh 14, 23. †Kol 2, 7.

18. mo nė ahõtefo ṅhĩnã anyã tetĕrete nė tenteṅ nė mudo nė kŏroṅ no ahũye, ahũ Kristo do a etra ohũ so no,

19. *na* Onyaṅkõpoṅ mãye ṅhĩnā aye mo mã aw̃ie.

20. Na nea otumi ye mã etra ade ṅhĩnā mã eboro so kyeṅ nea yesẽre ana yesusu, senea tumi a eye yeṅ mu adw̃uma no te no,

21. ono na anuonyam ṅkã no asafo no mu, Kristo Iesu mu, mfa ṅko beresanteṅ a ebeba no ntoatoaso ṅhĩnā mu. Amen.

## Ti 4.

**E**nti afei me, Awurade mu pokyereni, mitu mo fo se, mónnante senea *efata ofre a wode afre mo, *Kol 1,10.

2. ahõbrease-adw̃ene nė dw̃o ṅhĩnā mu, abodw̃okyerē mu, muṅkurakura mohõ mu odo mu, Kol 3,12.

3. mómmo mmodeṅ mfa asomdw̃oehama ṅkura hoṅhom biakõye mu.

4. *Nipadua biakõ nė hoṅhom biakõ, senea woafre mo nso mo fre anidaso biakõ mu: *Rom 12,5.

5. *Awurade biakõ, gyidi biakõ, asubo biakõ: *1 Kor 8,6.

6. [yeṅ] ṅhĩnā Onyaṅkõpoṅ nė agya biakõ a owo [yeṅ] ṅhĩnā so na ofa [yeṅ] ṅhĩnā mu na ote [yeṅ] ṅhĩnā mu. 1 Kor 12,6.

7. Na wode dom adom yeṅ ṅhĩnā mmiakõ mmiakõ, senea Kristo asusu n'akyede amã no. Rom 12,3. 6. 1 Kor 12,11.

8. Enti ose: *"Oforo koo osoro, †ode nnommum a ofae no koe, na ode akyede amã nnipa." *Dw̃ 68,19. † Kol 2,15.

9. Na nea ose *"oforoe" no ne deṅ, gye se kaṅ osĩaṅe nso koo asase ase honom? *Ioh 3,13.

10. Nea osĩaṅe no ne nea oforoe nso traa osorosoro ṅhĩnā so *na* wahye nneema ṅhĩnā mã.

11. Na wamã *ebinom aye asomafo, ebinom adiyifo, ebinom †asempakãfo, ebinom afw̃efo nė akyerekyerefo, *1 Kor 12,28. † Asmf 21,8.

12. *na* woasesew ahõtefo no yiye amã osom adw̃uma no, *na* Kristo nipadua no si ako so, 1 Pet 2,5.

13. akodu se yeṅ ṅhĩnā bedu Nyaṅkõpoṅ ba hõ gyidi nė ne hũ biakõye mu, aye obarima mũ, adu mpanyiṅ afe so a Kristo mãye beye yeṅ mã,

14. *na* *yeanna so anye mmotafowa a †okyere-mframa biara woso-woṅ biribiri tw̃ẽ woṅ di ako-nė-aba, nnipa kusumdi mu, anifere a efa nnādā nnēdee mu; *1 Kor 14,20. † Heb 13,9.

15. na mmom mómmã yenni nokware mfa odo mu nnyiṅ nneema ṅhĩnā mu Kristo a one *ti hõ; *1,22; 5,23. Kol 1,18.

16. ono mu na nipadua no ṅhĩnā fi akõakõam aye biakõ, nam omã nė onyã ntõatõam ṅhĩnā so, senea akwā no ṅhĩnā mmiakõ mmiakõ adeye nsusui no te, mã nipadua no nyiṅ nyã nehõ asiyė odo mu. Kol 2,19.

17. **E**nti mekã yi na midi adanse Awurade mu, se monnnante bio senea amaṅamaṅ [abosonsomfo] a aka no nante woṅ adw̃ene *hunuye mu no; *Rom 1,21.

18. woṅ na esũm aduru woṅ-adw̃enem, woye Onyaṅkõpoṅ ṅkwã hõ *ananafo, esĩane se nimdee nni woṅ mu na woṅ kõma apirim nti; *2,12.

19. woṅ ani ṅwu ade bio nti wode woṅhõ mãa ahofw̃i, *na* woaye afĩde ṅhĩnā anibere mu.

20. Na mo de, moansũa Kristo sa,

21. se ampa se moate no hõ asem na woakyerekyere mo ono mu senea Iesu mu nokware te no:

22. ene se, mo kaṅ abărabo fãm de, múnyi nipa dedaw a oresee nnādā akonno mu no ṅkyene, Rom 8,13. Kol 3,9. Gal 6,8.

23. na mómmã wonye mo foforo, mo adw̃ene hoṅhom mu, Rom 12,2.

24. na móṅhye onipa foforo a *woboo no Nyame so, nokware trẽnē nė ahõtew mu. *1 Mos 1,26.

25. **E**nti múnyi atoro ṅkyene, na obiara *nni ne yoṅkõ nokware, efise yeyeye (nipadua koro hõ) akwā. *Sak 8,16.

26. "Mo bo mfuw na monnye bone;" mommmã ow̃ia ṅṅkoto mo abufu so, Dw̃ 4,5. Iak 1,19. 20.

27. nanso mommmã obonsam kwaṅ!

28. Ow̃ifo ṅṅw̃ia ade bio, na mmom *ómmo mmodeṅ mfa ne nsa nye adw̃uma pa, *na* wanyã biribi a ode bemã nea ehĩa no. *1 Tes 4,11.

29. Mommmã asem a *emfra biara mmfi mo anom, na mmom †asem a eye mã ṅkoso a ehĩa, *na* wode adom woṅ a wote no. *5,4. † Kol 3,16. 17; 4,6.

30. Na *moṅṅho Nyaṅkõpo̱ṅ hoṅhom kroṅkroṅ a wo̱de no †aso̱ mo ano amã ogye da no ŵere̱. *Ies 63,10. †Ef 1,13. 14.

31. Mómmã wonyi anobow ṅhĩnã nè bobone nè abufu nè ano kũrokũro nè abususe̱m, e̱-nè bonepe̱ ṅhĩnã mfi mo ntam; Kol 3,8.

32. na mómmã mo yam nye̱ yiye na e̱ṅhyehye-mo mmõmã mohõ, momfa mfirifiri mohõ, se̱nea Onyaṅkõpo̱ṅ nam Kristo mu de firii mo no. Mat 6,14; 18,22-35. Kol 3,13.

## Ti 5.

Enti mónye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ sũafo se̱ mma ado̱fo Mat 5,48.

2. na mónnante o̱do̱ mu, se̱nea Kristo nso *do̱ ye̱ṅ na o̱de nehõ mãe mãa ye̱ṅ se̱ aye̱ye̱de nè †afo̱re a wo̱bo̱ mã Onyaṅkõpo̱ṅ a eyi hũã a e̱ye̱ de̱ no. *ṅ. 25. Gal 2,20. †Heb 10,10.

3. Na aguamãmmo̱ nè afĩdeye̱ ṅhĩnã ana anibere de, mommmã wo̱mmmo̱ diṅ po [wo̱] mo mu, se̱nea e̱se̱ ahõtefo, Kol 3,5.

4. e̱nè aniwude nè ṅkwaseasem ana asereseresem a e̱nse̱, na mmom aseda. 4,29.

5. Nà munim dedaw se̱ aguamãṅ biara ana afĩdeye̱fo ana oniberefo a o̱ye̱ o̱bosonsomni nni ape̱gyade, Kristo nè Nyame ahenni mu. 1 Kor 6,9. 10.

6. Mommmã obi mmfa nse̱ṅhunu nnnãdã mo; na sã nneema no nti na Onyaṅkõpo̱ṅ abufu ba asõo̱deṅ mma so.

7. Enti monnye̱ wo̱ṅ-fãfafo.

8. Nà kaṅ no aṅkã moye̱ sũm, na afei de moye̱ haṅṅ, Awurade mu; mónnante se̱ *haṅṅ mma, 2,11.13. 1 Pet 2,9. *Luk 16,8. Ioh 12,36.

9. (na hoṅhom aba wo̱ papaye̱ nè trẽnẽ nè nokware ṅhĩnã mu,)

10. mónso̱ nea e̱be̱so̱ Awurade ani yiye no ṅfŵe̱; ṅ. 17. Rom 12,2.

11. na mommfa esũm ṅṅŵuma a e̱nsow aba no fã, na mmom múnyi hõ nte̱ṅ nso.

12. Nà nneema a wohinta ye̱ no ye̱ aniwu se̱ wo̱bo̱ diṅ po. Rom 1,24.

13. Na nneema no ṅhĩnã, se̱ woyi hõ nte̱ṅ a, haṅṅ yi no adi; nà nea woyi adi ṅhĩnã ye̱ haṅṅ. Ioh 3,20. 21.

14. Enti na ose: “Wo a woada, nyaṅ, na so̱re fi awufo mu, na Kristo no be̱hyere̱ṅ amã wo.“ Ies 60,1. Rom 13,11.

15. Enti móṅfŵe̱ se̱nea mobe̱ye̱ *na* moanante pe̱, e̱nyé se̱ wo̱ṅ a wonnim nyansa, na mmom se̱ anyansafo: Mat 10,16. Kol 4,5.

16. móṅfŵe̱ mo adagye so yiye, efise̱ nnansã yi ye̱ nna bone.

17. Eyi nti monnye̱ nnipa a wonni adŵene, na mmom mónye̱ nnipa a wohũ ade a Awurade pe̱ no yiye. ṅ. 10.

18. Na mommmow nsã, na e̱no na e̱de sakasaka ba, na mmom mónye̱ mã, hoṅhom mu: Luk 21,34.

19. mómfa saṅkũ-hõ-ṅṅŵom nè aye̱yiṅṅŵom nè hoṅhom mu ṅṅŵom ṅkasa ṅkyere̱kyere̱ mohõ, mónto dŵom na mommo̱ saṅkũ mo kõma mu mmã Awurade, Kol 3,16. Dŵ 33,2. 3.

20. mónna Agya Onyaṅkõpo̱ṅ ase dã ade ṅhĩnã so, ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo diṅ mu;

21. momměre̱běre̱ mohõ ase mmã mohõ Onyame suro mu. 1 Pet 5,5.

22. O̱yerenom, mómměre̱ mohõ ase mmã mo aṅkasa mo kununom, se̱ moye̱ mã Awurade; 1 Mos 3,16. Kol 3,18. 1 Pet 3,1.

23. efise̱ *okunu ye̱ o̱yere ti, se̱ Kristo nso ye̱ asafo no ti no, na o̱ne nipadua no agyeṅkwã; *1 Kor 11,3.

24. na se̱ asafo no běre̱ nehõ ase mã Kristo no, sãara nso na o̱yerenom n'ye̱ mmã wo̱ṅ aṅkasa wo̱ṅ kununom, ade ṅhĩnã mu.

25. Okununom, mónno̱ mo yerenom, se̱nea Kristo nso do̱ asafo no de nehõ mãe mãa no, Kol 3,19.

26. se̱ *o̱de nsu-aguare no be̱tew no hõ [wo̱] ase̱m mu aye̱ no kroṅkroṅ, *Tit 3,5.

27. *na* o̱de asafo no asi ho̱ afa anuonyam mu a enni ṅkekãe ana mpomponoe ana eyinom biara, *na* mmom aye̱ kroṅkroṅ a enni de̱m. Dŵ 45,14. 2 Kor 11,2.

28. Sãara na e̱se̱ okununom se̱ wo̱do̱ wo̱ṅ yerenom se̱ wo̱ṅ aṅkasa nipadua. Nea o̱do̱ ne yere no do̱ nehõ.

29. Nà obiara ntaṅ naṅkasa hõnam [pe̱ṅ e̱], na mmom o̱ye̱ṅ no na o̱fŵe̱ so yiye, se̱nea Awurade nso ye̱ asafo no.

30. Efise̱ ye̱ye̱ ne nipadua hõ *akwã a †efi ne hõnam nè ne nnompe mu. *1,23. 1 Kor 6,15. †1 Mos 2,23.

31. “Eyi nti onipa begyaw n'agya nè ne nã na wako̱bata ne yere hõ, na wo̱ṅ bãnu no akoye̱ hõnaṅkoro.“ 1 Mos 2,24.

32. Ahintasem yi sō, na me de, mekā no Kristo nè asafo no fām.

33. Nanso, mo mmiakō mmiakō nso, mómmā obiara nno ne yere sāara, se nehō; na oyere de, mā omfere ne kunu.

## Ti 6.

Mma, múntie mo awofo asem, Awurade mu; nà eyi na etēe. Kol 3,20.

2. "Di wo agya nè wo nā nī;" ene mmāra asem a edi kan a bohye wo mu: 2 Mos 20,12.

3. * "*na* aẘie wo yiye na wo nna aware asase so." * 5 Mos 5,16.

4. Na agyanom, *munnyi mo-mma abufu, na mmom, mónyeṅ-woṅ Awurade kasakyere nè †nyansakyere mu. * Kol 3,21. Mmeb 19,18. † 5 Mos 6,7. 20-25. Dẘ 78,4.

5. Nkoa, mómfa suro nè ahōpopo ntie mo hōnam fām wuranom asem, mo kōma kroṅṅ mu, se moye mā Kristo, Kol 3,22—25. Tit 2,9. 10. 1 Pet 2,18.

6. enyé ani-so-som mu, se woṅ a woso nnipa ani, na mmom se Kristo ṅkoa a wofi kāra mu ye Onyaṅkōpoṅ apede,

7. na wode adẘempa som se eye Awurade na enyé nnipa;

8. na munim se papa a obiara beye no, akoa ō, odehye ō, enoara hō akatua na obenyā Awurade nsam. 2 Kor 5,10.

9. Na *wuranom, mónye enoara mmā woṅ, na mónto atēetēe ase, na munim se mo aṅkasa nso wura wo osoro, na †nnipa-anim-fẘe bi nni ne fām. * Kol 4,1. † 2 Kron 19,7. Asmf 10,34.

10. Nea aka no, me nuanom, mómmā mo hō nye deṅ Awurade nè n'ahōodeṅ tumi mu. 1 Kor 16,13. 1 Ioh 2,14.

11. Móṅhye Onyaṅkōpoṅ akōde ṅhīnā, *na* moatumi agyina nè obonsam nnēdee adi asi; 2 Kor 10,4.

12. efise enyé ye-nè mogya nè hōnam na anyā [ntawntawdi], *na ye-nè mpanyinni nè tumidi nè ẘiase yi sūm mu tumfonom nè hoṅhommone a ewo ... honom. * Ioh 14,30. Ef 2,

13. Eyi nti mómfa Onyame akōde ṅhīnā, *na* moatumi dom ano agyi... eda bone no mu, na, moye ade ṅhīnā ẘ... a, moagyina ho.

14. Enti múnnyina ho: *mómfa ı kware ṅkyekye mo aseṅ, na †moṅh... trēnē ṅkatabo, * Luk 12,35. 1 Pet 1,13. † 1 Tes ...

15. na momfa asomdẘoe asempa ... ahōsesew ṅhyehye mo anaṅ;

16. na ne ṅhīnā so no múṅku ı gyidi *kyem a mode betumi adu ı obone no bemma a eredew ı ... ṅhīnā; * 1 Pet 5,9. 1 Ioh 5,4

17. na momfa ṅkwāgye *dad... kye nè hoṅhom ṅkrante a eı e Nyame asem, * 1 Tes 5,...

18. na momfa mpaebo nè osēre ṅhīnā mmo mpae dā hoṅhom mu, na enoaıa nti moṅẘeṅ na montoa so ara nsēıe mmā ahōtefo ṅhīnā Mat 26,41.

19. *nè me nso, se, mibue m'ano a, wómmā-me asem meṅkā, †ná memfa nnam minyi asempa no ahintasem meṅkyere; * Kol 4,3. 2 Tes 3,1. † Asmf 4,29.

20. eno hō *bofo na meye ṅkonsoṅkonsoṅ mu, — *na* maye mu nnam senea ese se mekasa. * 2 Kor 5,20.

21. Na nea ebeye na mo nso moate me hō asem senea mete no, onua dofo nè Awurade mu somfo nokwafo *Tihiko bemā moahū ne ṅhīnā; * Asmf 20,4. 2 Tim 4,12.

22. ono na eyiara nti mesomaa no mo ṅkyeṅ, *se múṅhū yeṅ hō asem, na ontu mo kōma fo. * Kol 4,7. 8.

23. Asomdẘoe ṅkā anuanom nè odo nè gyidi nso a efi Agya Onyame nè Awurade Iesu Kristo.

24. Odom ṅkā woṅ a wodo yeṅ Awurade Iesu Kristo mmá ehō nto kyīma no ṅhīnā. Amen.

# PAULO ṄHÕMA A O̱KYERE̱W KO̱MÃA

# FILIPIFO.

---

## Ti 1.

Paulo nė Timoteo, Iesu Kristo ṅkoa,
de ko̱mã Kristo Iesu mu *ahõtefo ṅhĩnā
a wo̱wo̱ Filipi nė wo̱ṅ mu †afw̌e̱fo nė
asomfo: *1 Kor 1,2. †1 Tim 3,1. 8.
2. O̱dom nė asomdw̌oe a efi ye̱ṅ Agya
Onyaṅkõpo̱ṅ nė Awurade Iesu Kristo
ṅkã mo! Rom 1,7.
3. Meda me Nyaṅkõpo̱ṅ ase ṅkae a
mekae mo ṅhĩnā mu, Rom 1,8. 1 Kor 1,4.
4. nso dā, m'adesĕre̱ ṅhĩnā mu, mede
anigye mesĕre̱ memã mo ṅhĩnā,
5. mo ayo̱ṅkõfa a mowo̱ no ase̱mpa no
fãm fi da a edi kaṅ de-abedu nne̱ yi nti;
6. na mewo̱ eyi ara hõ anidaso,
se̱, nea wafi mo mu adw̌uma pa
ase no bew̌ie akosi Iesu Kristo
da, 2,13. 1 Kor 1,6—8.
7. se̱nea e̱tẽe̱ mã me se̱ midw̌eṅ yi mo
ṅhĩnā hõ, efise̱ mikura mo me kõma mu,
me mpokyere̱ nė ase̱mpa no hõ anoyi nė
nse̱mmoafoa mu, se̱ mo ṅhĩnā nė me ye̱
o̱dom no fãfafo.
8. Nà Onyaṅkõpo̱ṅ ne me dansefo, se̱
mede Iesu Kristo yam mefe mo ṅhĩnā.
9. Na mebo̱ eyi hõ mpae se̱ mo do̱ṅko̱ so
ara mmoro so ohũ pa ara nė o̱te ṅhĩnā mu,
10. *na* *moaso̱ nneema a eye kyeṅ so
no afw̌e̱ na moabu, *na* moaye̱ †kurennyeṅ
nė nnipa a hintiduato nni wo̱ṅ mu akosi
Kristo da no, *Rom 12,2. †1 Tes 5,23.
11. nà *trẽnē-aba a e̱nam Iesu Kristo
so ba aye̱ mo mã amã Onyame anuonyam
nė aye̱yi. *Ef 5,9.
12. Na mepe̱ se̱ muhũ, anuanom, se̱,
nea e̱yee̱ me no abe̱mã ase̱mpa no ako̱
so mmom, 2 Tim 2,9.
13. mã me mpokyere̱ abe̱da adi Kristo
mu, *Pretório [asrāfo abaṅ] ṅhĩnā nė
wo̱ṅ a aka no ṅhĩnā mu, *4,22.
14. na anuanom no mu pĩ no nam
Awurade mu de wo̱ṅ ani too me mpokyere̱
so aye̱ nnam aboro so mmom se̱ wo̱kã
ase̱m no a wonsuro.
15. Ebinom wo̱ ho̱ a nitaṅ nė atutupe̱
nti nso wo̱kã Kristo hõ ase̱m de, nanso
ebinom wo̱ ho̱ a wo̱de aniso̱ nso na e̱kã:
16. na ebinom fi atutuw mu na e̱bo̱ Kristo
no diṅ, nà e̱nyé̱ ne kroṅkroṅ so, wosusu
se̱ wo̱de ahõhia be̱kã me mpokyere̱ hõ;
17. ebinom fi do̱ mu, wonim se̱ ase̱mpa
no hõ *anoyi nti na meda ha. *ṅ. 7.
18. Nà e̱ye̱ de̱ṅ? akwaṅ ṅhĩnā mu ara,
se̱ wo̱de ye̱ ṅkataso ō, se̱ wo̱ye̱ no no-
kwarem ō, Kristo hõ ase̱m ara na wo̱kã;
na eyi mu na m'ani gye nanso megye
m'ani. 2,17. 18.
19. Nà minim se̱ eyi be̱daṅ-me ṅkwãgye,
*e̱nam mo sĕre̱ nė Iesu Kristo hoṅhom
boa no so; *2 Kor 1,11.
20. se̱nea mefw̌e̱ o̱kwaṅ na m'ani da so
se̱ m'ani reṅwu biribiara mu, na mmom,
se̱ e̱ye̱ dā no, afei nso, e̱nam ṅkwã so
ō, owu so ō, wo̱de nnam ṅhĩnā be̱kamfo
Kristo, me nipadua mu. 1 Pet 4,16.
21. Nà me de, *m'ase a mete ne
Kristo, na owu ye̱ me mfaso.
*Gal 2,20
22. Na se̱ o̱hõnam mu asetrã yi ara mã
minyã adw̌uma hõ *aba a, minnim mu
nea mémfa: *Rom 1,13.
23. na mihiṅ nnee̱ma abieṅ yi ntam;
*o̱pe̱ na mepe̱ se̱ mitutu ha na
me nė Kristo ko̱trã; nà e̱no mmom
na eye papa; *1 Ah 19,4. 2 Kor 5,8.
24. na hõnam mu trã de, mo nti ehĩa
bebĕrebe.
25. Na eyi na meye̱ hõ nnam minim se̱
me̱trã ho̱ na me nė mo ṅhĩnā atrã ho̱ amã
mo gyidi ṅko̱so nė anigye,
26. *na* mo ahõhoahoa aboro so Kristo
Iesu mu [wo̱] me hõ se̱ maba mo ṅkye̱ṅ bio.
27. Mómmã *mo-amammu mfata Kristo
ase̱mpa no ṅkõ, *na*, se̱ meba na mebehũ

mo ō, se minni ho ō, mate mo hõ asem
se mugyina pintiǹǹ hoǹhom koro mu, na
mode okăra koro bom' di apere mã asem-
pa no gyidi, *Kol 1,10. 1 Tes 2,12.
28. na mommmã atamfo nnyi mo hũ
biribiara mu; eno na eye oyera a wo-
beyera no seǹkyerene mã woǹ, nanso
eye ǹkwãgye seǹkyerene mã mo, na ne sā
fi Nyaǹkõpoǹ,
29. efise mo na wode adom mo se Kristo
nti — enyé se mugye no di ǹkõ, na mmom
se ne nti muhũ amane nso,
30. na mowo okõ koro no ara a muhũ
*[wo] me mu na afei mote [wo] me hõ no.
*Asmf 16,22.

## Ti 2.

Enti, se Kristo mu afotu bi, se odo
aŵerekyekye bi, se hoǹhom ayoǹkõfa bi,
se ayamhyehye nė timobo bi wo ho a,
2. mómmã m'anigye ǹŵie du se mo-
bedŵeǹ ade-koro, anyã odo-koro, okăra-
koro, adŵeǹ-koro;
3. muǹǹǹŵeǹ biribi atutupe so anase
*anuonyaǹhunupe so, na mmom mómfa
ahõbĕrease-adŵene †mmu mo-yoǹkõnom
ǹkyeǹ mo aǹkasa mohõ; *Gal 5,26. †Rom 12,10.
4. mommmã obiara ǹǹfŵe ne ǹkõ ade,
na mmom oǹfŵe ne mfefo de bi.
1 Kor 10,24.33.
5. Nà mómmã adŵene a ewo
Kristo Iesu mu no ara ntrã mo
mu bi:
6. ono na owo *Onyame tebeam
de, nanso wammu no dŵow se o-
nė †Nyame bese, *Ioh 1,1.2; 17,5. †1 Mos 3,5.
7. na mmom oyii ne mu (guu ho)
faa *akoa tebea (too nehõ so) daǹ
nnipa nseso, na se oyee n'ade fae
no wohũu no se onipa,
*Ies 53,3. 2 Kor 8,9. Heb 2,14.17.
8. obĕree nehõ ase yee osetie
de-kosii wu mu, aseǹdua hõ wu
mu po. Heb 12,2; 5,8.
9. Eno nti na Onyaǹkõpoǹ nso
*amã no so kese, na wadom amã
no diǹ a edi diǹ ǹhĩnā so,
* Asmf 2,33. Ef 1,21. Heb 1,3.4.
10. se Iesu diǹ mu na osorofo nė
asase-so-fo nė asase-ase-fo ǹko-
todŵe ǹhĩnā ǹkoto,
Ies 45,23. Ioh 5,23. Adiy 5,13.
11. na tekrema ǹhĩnā mpaem ǹkã
se: Iesu Kristo ne Awurade mmã
Agya Onyame anuonyam.
12. Enti, m'adofonom, senea mutie dā no,
enyé se bere a mewo mo ǹkyeǹ ǹkõ mu,
na mmom afei a minni mo ǹkyeǹ yi titiri
no, *mómfa suro nė ahõpopo nye
mo aǹkasa ǹkwãgye hõ adŵuma
ǹŵie; *1 Pet 1,17. Dŵ 2,11.
13. nà eye Onyaǹkõpoǹ na onam
n'aniso so ye opé nė oye adŵuma
[wo] mo mu. Ioh 15,5. 2 Kor 3,5.
14. Móǹkwati huhũhuhũ nė ǹkyinnye
nye ade ǹhĩnā, 1 Pet 4,9.
15. *na* moaye nnipa a wonnunu woǹ na
woye *kroǹǹ, Onyame mma a wonni dem,
nne-mma abusũa a woakontoǹ na woa-
kyea a †mohyereǹ woǹ mu se akanea
eŵiase mu, *1,10. †Mat 5,14. Ef 5,9.
16. se mukura ǹkwã asem, *na* Kristo
da no *mahoahoa mehõ, †se m'amirika a
mitui anye ohunu, na me bere-adŵuma a
meyee nso anye okwa.
*1 Tes 2,19. †Ies 49,4. Gal 2,2.
17. Na mpo, *se womã me-mogya gu mo
gyidi aforebo nė asofosom so nso a,
m'ani gye na memã mo ǹhĩnā amó; *2 Tim 4,6.
18. na enoara nti na mo nso mómmã
mo ani nnye na mommã me mó. 3,1; 4,4.
19. Nanso m'ani da so, Awurade Iesu
mu, se mesoma Timoteo mã waba mo
ǹkyeǹ ntem, *na*, se mete mo ǹkã a, me
hõ nso ato me.
20. Nà minni bi a ose-me adŵene se
ono a *obedŵeǹ mo hõ asem komm;
*1 Kor 16,10.
21. nà woǹ ǹhĩnā fŵefŵe woǹ aǹkasa de,
na enyé nea eye Kristo Iesu de. 2 Tim 4,10.16.
22. Na ne fra a ofra no, munim, se o-nė
me som asempa no fãm se oba ye n'agya.
23. Ono na m'ani da so se, minyã mihũ
m'asem akyi ara pe a, mesoma no;
24. na mede mehõ mato Awurade so
se maǹkasa nso meba ntem. 1,25.
25. Nanso mibui se ehĩa se mesoma
*Epafródito a oye me nua nė yoǹkõ-
dŵumayeni nė yoǹkõ-srãni, nė mo somafo
nė me hĩa hõ somfo, memã oba mo ǹkyeǹ;
*4,18.
26. efise n'ani gyina mo ǹhĩnā, na eyee
no ahõyeraw, esĩane se motee se oyaree.

27. Nà e̱wom se̱ o̱yaree be̱ṅ wu de, nanso Onyaṅkõpo̱ṅ hũu no mmo̱bo̱, na e̱nyé̱ o̱no ṅkõ, na me nso bi, *na* mannyã aw̆ere̱ho mammo̱ aw̆ere̱ho so.

28. E̱no nti mmom na mebo̱o̱ mmo̱deṅ mesomaa no, *na*, se̱ muhũ no a, mo ani agye bio, na me nso m'aw̆ere̱ho so ahũaṅ.

29. Enti mómfa anigye ṅhĩnã nnye no Awurade mu, na wo̱ṅ a wo̱te sã no, muṅkura-wo̱ṅ nĩdi mu; 1 Kor 16, 16.

30. efise̱ Kristo adw̆uma nti na o̱beṅ wu no, na o̱de ne kăra too mu se̱ o̱besi nea aka mo fãm [wo̱] me hõ som no mu anaṅmu.

## Tĩ 3.

Nea aka no, me nuanom, *mómmã mo ani nnye Awurade mu! Se̱ mekyere̱w mo ade koro no ara a, e̱ṅhyé̱ me bere̱, na mo de, e̱mã mutim. *2, 18; 4, 4.

2. Móṅfw̆e̱ *akramaṅ no, moṅfw̆e̱ adw̆umaye̱fo bone no, moṅfw̆e̱ sotw̆a-mu-fo no! *Adiy 22, 15.

3. Nà ye̱ne tw̆etiatw̆a-mu-fo no, ye̱ṅ a ye̱som Nyame hoṅhom so na ye̱hoahoa ye̱ṅhõ Kristo Iesu mu na ye̱mfa ye̱ṅhõ nto hõnam so. Rom 2, 29.

4. E̱wom se̱ aṅkã me nso mewo̱ hõnam mu biribi nso a mede mehõ me̱to so. Se̱ o̱foforo bi susu se̱ o̱wo̱ hõnam mu biribi a o̱de nehõ be̱to so a, me mmom, mewo̱ bi: 2 Kor 11, 18. 22.

5. wotw̆aa me tw̆etia da a e̱to so awotw̆e, mifi Israel asefo mu, Benyamin abusũaku mu, meye̱ Hebrini a mifi Hebrifo mu, mmăra fãm meye̱ *Farisini, *Asmf 26, 5.

6. mmo̱deṅ fam, metãa asafo no, mmăra mu trẽnẽ fãm, wo̱annunu me.

7. Nanso nneema a aṅkã e̱ye̱ me *mfaso no, Kristo nti mibuu no adefw̆ere. *Mat 13, 44. 46.

8. Nanso ampa ara meda so mibu nne̱ema ṅhĩnã adefw̆ere, m'Awurade Kristo Iesu ohũ a e̱kye̱ṅ so no nti, o̱no nti na mefw̆eree nne̱ema no ṅhĩnã na mibu no se̱ ṅwuradodo, *na* Kristo aye̱-me mfaso,

9. na wo̱ahũ me no mu se̱ minni maṅkasa trẽnẽ a efi mmăra mu, na mmom nea e̱nam Kristo hõ gyidi so ba, trẽnẽ a efi Nyame mu, gyidi so, Rom 3, 21. 22.

10. *na* mahũ no nè ne so̱re *tumi nè n'amanehunu †fãfa, na wo̱amã mase̱ ne wu, *Rom 6, 3—5. †Rom 8, 17. Gal 6, 17.

11. se̱ ebia me̱to awufo mu so̱re no.

12. E̱nyé̱ se̱ me nsa anyã akã anase̱ manyã maw̆ie pe̱-ye̱ dedaw: na midi akyiri se̱ me nsa nso *be̱kã, †se̱ Kristo Iesu nsa nso akã me. *1 Tim 6, 12. †Asmf 9, 6.

13. Anuanom, me de, minsusu mehõ se̱ me nsa anyã akã: na ade biakõ [na misusu se̱ manyã]: memã me w̆ere̱ fi akyiri de, na metw̆ẽ me mu merepe̱ anim de,

14. mede mmirika mepe̱ botae no hõ madu, na makonyã o̱soro fre̱ a Onyaṅkõpo̱ṅ nam Kristo Iesu mu afre̱ me no mu ṅkõnimbo no. 1 Kor 9, 24

15. Enti mómmã ye̱ṅ mu dodo a *ye̱ye̱ pe̱ no ṅṅw̆eṅ sa; na se̱ biribi wo̱ ho̱ a mudw̆eṅ no foforo a, e̱no nso Onyaṅkõpo̱ṅ beyi adi akyere̱ mo. *1 Kor 2, 6.

16. Nanso nea ye̱asõ dedaw no, mómmã yentiatia *susuhama koro no ara so nnuom' ṅṅw̆eṅ ade koro no ara. *Gal 6, 16.

17. Mómme̱ye̱ me yo̱ṅkõ-sũafo, anuanom, na moṅfw̆e̱ wo̱ṅ a wo̱nam sã, se̱nea mowo̱ ye̱ṅ se̱ nsusũso no. 1 Kor 11, 1.

18. Nà bebẽrẽ nam a manyã mo wo̱ṅ hõ asem ṅkãe na afei nso mede nusu merekã bio se̱:

19. wo̱ye̱ Kristo ase̱ṅdua *atamfo; wo̱ṅ na wo̱ṅ aw̆iei ne se̱e, †wo̱ṅ nyame ne yafunu, na wo̱ṅ anuonyam wo̱ wo̱ṅ aniwu mu, asase so nne̱ema so na wodw̆eṅ. *1 Kor 1, 23. Gal 6, 12. †Rom 16, 18.

20. Nà ye̱ṅ de, *ye̱ṅ maṅ a yebu no wo̱ o̱soro; efi ho̱nom nso na ye̱tw̆e̱ṅ agyeṅkwã a o̱ye̱ Awurade Iesu Kristo a *Ef 2, 6. Kol 3, 1. Heb 12, 22.

21. o̱be̱sakra ye̱ṅ-ahõbẽre̱ase nipadua amã ase̱ n'anuonyam nipadua, se̱nea n'ahõo̱deṅ-adw̆uma a o̱de betumi abẽre̱ nne̱ema ṅhĩnã ase ahye̱ n'ase no te no. 1 Kor 15, 43. 49. 53.

## Tĩ 4.

Enti, me nuanom a medo̱ mo na mefe mo, *m'anigye nè m'abotiri, múnnyina Awurade mu sa, ado̱fonom! *2 Kor 1, 14. 1 Tes 2, 19 20.

2. Mitu Ewodia fo, na mitu Sintika nso fo se̱ wóṅṅw̆eṅ adekoro Awurade mu.

3. Na mesẽre̱ wo nso, me yo̱ṅkõ pa, so wo̱ṅ mú abia, nà wo̱ṅ na wo̱kãa me-

hõ peree asempa no, wo-nė Klēmens nso nė me yoṅkõ-adw̃umayefo a aka a woṅ diṅ hyehye ṅkwã *ṅhõma mu no. *Luk 10,20.
4. Mómmã mo ani nnye Awurade mu dā! mekã no bio mise: mómmã mo ani nnye! 3,1. 2 Kor 13,11.
5. Mómmã nnipa ṅhīnā ṅhũ mo dw̃o. Awurade abeṅ.
6. *Monnna ṅṅw̃eṅ biribiara ṅṅhaw mohõ, na mmom ade ṅhīnā mu † mómfa mpaebo nė osēre enė aseda mmã mo-nsemmisa nnu Nyaṅkõpoṅ asõm;
*Mat 6,25-34. 1 Pet 5,7. †Dw̃ 145,18.
7. na Onyaṅkõpoṅ asomdw̃oe a etra adw̃ene ṅhīnā so no befw̃e mo kõma nė mo adw̃ene so, Kristo Iesu mu. Ioh 14,27. Kol 3,15.
8. Nea aka no, anuanom, nea eye nokware, *nea anim ye duru, nea etẽe, nea ehõ tew, nea ewo odo, nea ewo diṅ pa, se obāra pa bi wo ho a, se ayeyi bi wo ho a, sā nneema yi so na múṅṅw̃eṅ; *Rom 12,17.
9. nea moasũa nso na moagye na moate na moahũ [wo] me mu no, enoara na mónye: na asomdw̃oe Nyaṅkõpoṅ *bedi mo akyi. *1 Tes 5,23.
10. Nso m'ani gyee kese Awurade mu, se moanyã asi so bio redw̃eṅ me hõ; eno nso na mudw̃eṅe, na moannyã hõ adagye pa.
11. Enye se ohīa nti na mise yi; nà me de, masũa se asetrã biara a mewo mu no mepene mã *edõ me sõ. *1 Tim 6,6.
12. Minim ahõbērease, na minim tān nso; makokwaw ade biara nė ade ṅh mu: omẽ nė kom, nė tāmu nė hīa
2 Kor 6,
13. mitumi ade ṅhīnā ye, Kri a ohye me deṅ no mu. 2 Kor 12,
14. Nanso moyee yiye se moboaa m'ahõhīa no mu.
15. Na mo Filipifo nso munim se ase no mfiase no mu a mifii Makedonia me no, *asafo biara ammoa me, omã nė o akontā hõ, se mo ṅkõ; *2 Kor 11
16. na Tesalonika nso mosomaa pr nė ne mperennu bēree me nea ehīa
17. Enye se mefw̃efw̃e akyede, na mm mefw̃efw̃e aba a eredõsõ amã mo-akon
1 Kor 9,1
18. Na manyã ne ṅhīnā mã aboro ; maye mã, efi se minyãa *Epafródito ns m nea mode mānãe no: ohũã a eye de, afore o a wogye a eso Onyaṅkõpoṅ ani. *2,2.
19. Na me Nyaṅkõpoṅ behye mo hīa ṅhīnā mã, senea n'ahõnyã no te, anuonyam mu, Kristo Iesu mu.
20. Na yeṅ Agya Onyaṅkõpoṅ na wómfa anuonyam mmã no dā dā! Amen.
21. Múṅkyia ahõtefo ṅhīnā mmiakõ mmiakõ Kristo Iesu mu. Anuanom a wokã me hõ no kyiakyia mo.
22. Ahõtefo ṅhīnā kyiakyia mo, ne titiriw no woṅ a wofi Kaesare fi.
23. Yeṅ Awurade Iesu Kristo dom ṅkã mo ṅhīnā! Amen.

---

# PAULO ṄHÕMA A OKYEREW KOMÃA KOLOSEFO.

---

## Tī 1.

Paulo, Iesu Kristo somafo a onam Nyame pe so yee, nė onua Timoteo, de komã ahõtefo a wowo Kolóse nė anuanom a woye Kristo mu gyidifo:
2. Odom nė asomdw̃oe a efi yeṅ agya Nyame nė Awurade Iesu Kristo ṅkã mo!
Rom 1,7.
3. Yeda Onyaṅkõpoṅ, yeṅ Awurade Iesu Kristo n'agya, ase dā, yeṅ mpae a yebo mã mo mu,
4. efise yetee mo Kristo Iesu mu gyidi nė mo do a mode do ahõtefo ṅhīnā Ef 1,15.
5. anidaso a eda ho mã-mo osoro a motee kaṅ, asempa no nokwasem no mu no nti;

6. asempa no na ato mo senea ewo w̌iase ǹhīnā no nso, na eresow aba na eko so nyiǹ, senea ete [wo] mo mu nso fi da no a motee na muhūu Nyame dom nokware mu no;

7. senea musūae nso yeǹ awurakwā dofo *Epafra a oye mo Kristo somfo nokwafo *4,12.

8. a wabeyi mo hoǹhom-mu-do akyere yeǹ nso anom no.

9. Eyi nti yeǹ nso, efi da a yetee no, *yennyae mo ti so mpaebo nè sĕre e, se ne pe mu hū n'ye mo mā, hoǹhom nyansa nè asehū ǹhīnā mu, *Ef 1,16. 17.

10. *na* moanante senea efata Awurade na eso n'ani korā: na moasow adw̌uma pa ǹhīnā mu aba, Ef 4,1. Fil 1,27.

11. na moanyiǹ ako Onyaǹkōpoǹ hō *nimdee mu, na wode tumi ǹhīnā ahye mo, senea n'anuonyam tumidi te no, ako boaseto nè abodw̌okyerē ǹhīnā mu: *1 Kor 1,5.

12. na mode anigye ada Agya a wamā yease ahōtefo apegyade no fāfa [wo] haǹǹ mu no ase, Ef 1,11.

13. se wayi yeǹ afi sūm tumi ase de yeǹ aba ne doba ahenni mu; 2,15.

14. ono mu na yeanyā ogye a enam ne mogya so, ene mfomso fafiri no; Ef 1,7.

15. ono ara na oye Onyaǹkōpoǹ a woǹhū no subaǹ nè abode ǹhīnā abakaǹ, Heb 1,3

16. efise no mu na woboo nneema ǹhīnā, nea ewo osoro nè nea ewo asase so, nea wohū nè nea woǹhū, ǹheǹnua ō, wuradi ō, mpanyinni ō, tumidi ō, nneema no ǹhīnā, wonam no so na eboe, na wobo māa no; Ioh 1,3. 10.

17. na ono na odi ade ǹhīnā kaǹ, na nneema ǹhīnā atim [wo] no mu. Mmeb 8,25-27.

18. Na one asafo nipadua no *ti; one mfiase, awufo mu †abakaǹ, se ónni ade ǹhīnā mu kaǹ; *Ef 1,22. †Asmf 26,23. Adiy 1,5.

19. efise esoo [Onyame] ani se [Onyame] māye ǹhīnā betrā no mu, 2,9. Ioh 1,16.

20. na onam no so apata ono nè nneema ǹhīnā ntam korā, ene se onam n'aseǹdua mogya so aye asomdw̌oe nam no so apata nneema ǹhīnā, asase so de ō, osoro de ō, nè no ntam. Ef 1,10. 1 Ioh 2,2.

21. Na mo nso a aǹkā moye *ahoho nè †atamfo, adw̌ene fām nè ǹǹw̌uma bone mu no, *Ef 2,12; 4,18. †Rom 5,10.

22. afei onam wu so apata mo nè no ntam ne hōnam nipadua mu, se *ode mo besi ho se nnipa kroǹkroǹ a wonni dem a asem bi nni woǹ hō n'anim; *Ef 5,27.

23. na gye se motrā gyidi mu gyina mo ǹhyease no so pintiǹǹ, na mommá wontw̌iw mo mfi asempa a motee a woakā no w̌iase abode ǹhīnā mu a me Paulo maye hō somfo no anidaso no so.

24. Afei m'ani gye m'amane a mihū *memā mo no mu, na misi Kristo amanehunu mu nea aka no anaǹmu [wo] me hōnam mu memā ne nipadua a eye asafo no a *Ef 3,13.

25. maye ne somfo, senea Onyaǹkōpoǹ fiefw̌edw̌uma a wamā me mo fām se míǹw̌ie Onyaǹkōpoǹ asem no te no,

26. ahintasem no a efi w̌iasebere nè awo-ntoatoaso no so hintae no, na afei wayi adi akyere n'ahōtefo a Rom 16,25. 26.

27. Onyaǹkōpoǹ pe se omā wohū ahintasem yi anuonyam ahōnyā, amaǹamaǹ mu, ene Kristo, anuonyam no *anidaso, wo mo mu; *1 Tim 1,1.

28. ono na yekā ne hō asem: yekasa kyere nnipa ǹhīnā na yekyerekyere nnipa ǹhīnā nyansa ǹhīnā mu, se yede nnipa ǹhīnā *besi ho pe Kristo Iesu mu; *ǹ 22.

29 eno hō nso na meye adw̌uma mebere na midi apere, senea n'ahōodeǹ-adw̌uma a oye me mu tumi so no te.

## Ti 2.

Nà mepe se muhū apere denneǹ a midi, mo nè woǹ a wowo Laodikéa nè woǹ a woǹhūu m'anim ohōnam mu ǹhīnā hō,

2. se wónnyā nea ekā woǹ kōma to woǹ yam, ene se wónye biakō odo mu nnyā asehū a woasi so dua ahōnyā ǹhīnā, *na* woahū Agya Onyaǹkōpoǹ nè Kristo ahintasem mu,

3. ono mu na wode nyansa nè nimdee ademude ǹhīnā akora. 1 Kor 1,24. 30.

4. Na mekā eyi *na* obi amfa *nnādāsem anto mo brada. *Rom 16,18.

5. Nà se minni ho *ohōnam mu nso a, me nè mo wo ho hoǹhom mu, na m'ani

gye na mefw̃e †mo-kwaṅ so a mugyinae nė mo gyidi a eko Kristo mu tim a atim no. *1 Kor 5,3. †1 Kor 14,40.

6. Enti senea mugyee Awurade Kristo Iesu no, mónnante no mu sa,

7. se woṅ a woagye *ntini na wode woṅ †resi so wo no mu na woaye deṅ gyidi mu, senea wokyerekyeree mo no, na woboro so (gyidi no) mu [wo] aseda mu. * Ef 3,17. † Ef 2,22.

8. Móṅfw̃e yiye *na* obi amfa nyansape nė nnādāhunu a enam nnipa nsamhyede nė w̃iase *mfitiasesem so na ennam Kristo so ammefa mo nnommum; *ṅ 20.

9. efise ono mu na onyameye māye ṅhīnā te nipadua mu, Ioh 1,14. 16.

10. na moaye mā [wo] no mu: one mpanyinni nė tumidi ṅhīnā *ti, * Ef 1,21.

11. ono mu nso na woatw̃a mo tw̃etia a woamfa nsa anye, na nea ewo hõnam (nnebone) nipadua no *yi a woyi gu ho no mu, Kristo tw̃etiatw̃a mu, *1 Pet 3,21. Rom 2,29.

12. se woasie *mo nė no asubo mu; ono mu nso na wonam Nyaṅkõpoṅ a onyaṅ no fi awufo mu no tumi-adw̃uma gyidi so †anyaṅ mo bi. * Rom 6,4. † Kol 3,1.

13. Na mo a aṅkā moye awufo mfomso nė mo hõnam mõmõnotõye mu no, wamā mo nė no ṅkwā bi, se odom de mfomso ṅhīnā kyee yeṅ, Ef 2,1. 5.

14. na opopaa yeṅ so nsa-āno-ṅkyerewē a *ewo ahyede no mu a etiaa yeṅ no, na aseṅdua hõ a ode koboe no na ode ayi afi ntam, * Ef 2,15.

15. na oworow mpannyinni nė tumidi yii woṅ kyeree faṅṅ dii woṅ so nīm wo mu. 1,13

16. Enti mommmā obi mmmu mo nteṅ aduaṅ mu anase annõne mu anase afāhye anase osramfoforo anase home-nna fām: Rom 14,1—12.

17. na ene nneema a ebeba no sunsuma ṅkõ, na nipadua no ye Kristo de no. Heb 8,5; 10,1.

18. Mommmā obi mmmā ṅkõnimbo no mmmo mo, senea onī no pe, *ahõbērease nė abofosom mu, se ohyeṅ nneema a oṅhũi peṅ mu, na ne hõnam adw̃ene mā ohoraṅ kwa, *ṅ. 23.

19. na onsó ti no a nipadua ṅhīnā fi mu nam ntõatõam nė ahama so nyā n'ade ye biakõ de nyiṅ Nyaṅkõpoṅ nyiṅ no mu. Ef 4,15. 16.

20. Enti se mo nė Kristo anyā awu afi w̃iase mfitiasesem hõ a, *edeṅ na wode ahyede to mo so, te se moda so te w̃iase, * Gal 4,3. 9.

21. se wose: Nso mu, ṅkā ṅfw̃e, mfa wo nsa ṅkā!?

22. nso ne ṅhīnā ye nneema a wode ye ade na esee! — wokā no *nnipa ahyede nė kyere fām ṅkõ; * Ies 29,13. Mat 15,9.

23. na ekoye se ewo anyansasem, woṅ aṅkasa pe so som nė ahõbērease nė ahõdom a wonye *woṅ nipadua hõ mu de, nanso nīdi bi nni hõ, na omē na emā ohõnam mē. * Rom 13,14. 1 Tim 4,3.

## Ti 3.

Enti, se moanyā nė *Kristo anyaṅ a, móṅfw̃efw̃ė nea ewo soro, nea Kristo te ho Onyaṅkõpoṅ nifā; *2,12.

2. múṅṅw̃eṅ nea ewo soro, na enyé nea ewo asase so. Mat 6,33.

3. Nà *moawu, na wode mo ṅkwā nė Kristo ahinta Nyaṅkõpoṅ mu; * Rom 6,2.

4. na da a mo ṅkwā Kristo beyi nehõ adi no, eno na wobeyi mo nso nė no adi *anuonyam mu. *1 Kor 15,43.

5. Enti múṅkum mo akwā a ewo asase so no: aguamāmmo, afīdeye, akonnoṅhyeso, akonnobone nė anibere a eye abosonsom: Rom 6,6; 8,13.

6. nea enti Onyaṅkõpoṅ abufu ba asõodeṅ mma so Ef 5,6.

7 a kaṅ a mowo mo asetrā wo mu no, mo nso monante mu no.

8. Na afei mo nso múnyi ne ṅhīnā, bobone, abuṅu, bonepe, abususem, aniwusem, mfi mo anom ṅṅu. Ef 4,31. 29.

9. Munnnidi atoro ṅṅkyerekyere mohõ; múnyi nipa dedaw no nė ne nneyee ṅṅu, Ef 4,25. 22

10. na *móṅhye onipa foforo a woye no foforo ko nimdee mu nea oboo no no †subaṅ so no; * Ef 4,24. † 1 Mos 1,27.

11. nea Hellani nė Iudani, tw̃etiatw̃a nė mõmõnotõye, potofo, Skiteni, akoa, odehye bi nni ho bio, na mmom Kristo ne ade ṅhīnā, woṅ ṅhīnā mu no. Gal 3,28.

12. Enti, se moye nnipa a Onyaṅkõpoṅ *apaw mo, ahõtefo nė adofo, yi, móṅhye ayamhyehye nė timobo, ayamye, ahõbrease-adŵene, odŵo, abodŵokyerē; *1 Pet 2,9.

13. na se obi nė bi nyã asem bi a, múṅhũhũ mmã mohõ na momfa ṅkyekye mohõ; senea Kristo de akye mo no, senea mo nso mónye ne no; Mat 6,14. Ef 4,2.32.

14. na eyinom ṅhĩnā so na móṅhye odo a ene pe-ye hama no ṅṅu. Rom 13,8.10.

15. Na Onyaṅkõpoṅ *asomdŵoe n'ni panyiṅ mo kõma mu, eno mu nso na woafre-mo aba, nipadua †biakõ mu; na mónye nnipa a wowo aye. *Fil 4,7. †1 Kor 12,13.27.

16. Mómmã Kristo asem no ntrã mo mu beberē: nyansa ṅhĩnā mu móṅkyerekyere na moṅkasa ṅkyere mohõ, mómfa *saṅkũ-hõ-ṅṅŵom nė ayeyi-ṅṅŵom nė hoṅhom mu ṅṅŵom nto dŵom odewso mo kõma mu mmã Awurade; *Ef 5,19.

17. na biribiara a moye no asem mu anase adŵuma mu, mónye ne ṅhĩnā Awurade Iesu diṅ mu, mfa no so nna Agya Onyaṅkõpoṅ ase. 1 Kor 10,31.

(ṅ. 18—4,1 Ef 5,22—6,9.)

18. Oyerenom, mommĕre mohõ ase mmã mo kununom, senea ese, Awurade mu.

19. Okununom, mónno mo yerenom, na moṅṅhye woṅ ahomete. 1 Pet 3,7.

20. Mma, múntie mo awofonom asem ade ṅhĩnā hõ; nà eyi na eso Awurade ani.

21. Agyanom, munnyí mo mma abufu *na* woṅ kõma antu.

22. Ṅkoa, múntie mo hõnam fãm wuranom asem ade ṅhĩnā hõ, enyé ani-sosom mu, se woṅ a woso nnipa ani, na mmom kõma kroṅṅ mu, se woṅ a wosuro Onyaṅkõpoṅ;

23. na biribiara a moye no, múmfi kăra mu nye adŵuma, se moye mã Awurade na monyé mmã nnipa,

24. efise munim se Awurade nsam na mobenyã apegyade se akatua; nà Awurade Kristo na mosom no.

25. Na nea oye nea entẽe no benyã nea entẽe a oyee no so akatua, na nnipa anim-fŵe nni mu. Rom 2,11.

1. Owuranom, mómfa nea etẽe na eye pe mmã ṅkoa, efise munim se mo nso mowo wura osoro. 3 Mos 25,43.53.

## Ti 4.

*Múṅkura mpaebo mu ara, na moṅŵeṅ [wo] mu, aseda mu; *1 Tes 5,17.

3. na *mommo mpae mmã yeṅ nso bi, na Onyaṅkõpoṅ ṅhĩe asem no †poṅ ano mmã yeṅ, na yeakã Kristo ahintasem a enti nso meda hama mu no, *Rom 15,30. Ef 6,19. 2 Tes 3,1. †1 Kor 16,9.

4. na mayi adi senea ese me se mekasa.

5. Mónnante nyansam, woṅ a wowo akyiri no fãm, na móṅfŵe mo adagye so yiye. Ef 5,15.16. 1 Tes 4,12.

6. Mómmã mo kasa hõ mmĕra *nyam dā a †ṅkyene wo mu, *na* moahũ senea ese se mubua obiara. *Ef 4,29. †Mark 9,50.

7. Tíhiko beba abemã moahũ me hõ nsem ṅhĩnā, onua dofo a oye osomfo nokwafo nė m'awurakwā Awurade mu no;

8. ono na eyi ara nti mesomaa no mo ṅkyeṅ *na* wate mo hõ asem, na watu mo kõma fo, Ef 6,22.

9. na mede *Onēsimo, onua nokwafo dofo a ofi mo mu no, mekãa no hõ; wobemã moahũ eha nsem ṅhĩnā. *Filem 10.

10. *Aristarko, me yoṅkõ-dommum, nė Marko, Barnaba wofase a munyãa no hõ ṅkra no (se oba mo ṅkyeṅ a, múnnye no few so), *Asmf 19,29; 27,2.

11. nė Iesu a wofre no Iusto no, woṅ a wofi tŵetiatŵa mu no, kyia mo; eyinom ṅkõ ne me yoṅkõ-adŵumayefo Onyaṅkõpoṅ ahenni no fãm, na woaye me aŵerekyekye.

12. Kristo akoa *Epáfra a ofi mo mu no, kyia mo; dā odi apere mã-mo mpaebo mu, se múnnyina ho pe na moaye mã Onyaṅkõpoṅ apede ṅhĩnā mu. *1,7.

13. Nà midi no adanse se obo mmodeṅ beberē mã mo nė woṅ a wowo Laodikéa nė woṅ a wowo Hierápoli.

14. Luka, oduruyefo dofo no, nė Dēma kyia mo. 2 Tim 4,10.11. Filem 24.

15. Múṅkyia anuanom a wowo Laodikéa no nė Nimfa nė asafo a ewo ne fi no.

16. Na se wokaṅ ṅhõma yi mo ṅkyeṅ ŵie a, mómmã woṅkokaṅ Laodikeafo

asafo no mu bi, na mo nso moṅkaṅ nea efi Laodikéa no.
17. Na múnse Arkippo se: Fw̌e osom a woanyã no Awurade mu no *na* woaw̌ie no pepēpe! Filem 2.

18. *Me ṅkyia a me Paulo mede me nsa mekyerewe ni. Móṅkae me-mpokyere no. Odom ṅkã mo ṅhĩnā! Amen.
*1 Kor 16, 21. 2 Tes 3, 17.

# PAULO ṄHÕMA A EDI KAṄ A OKYEREw KOMÃA TESALONIKAFO.

## Tĩ 1.

Paulo nė *Silwáno nė Timóteo de
komã Tesalonikafo asafo a wowo Agya
Onyame nė Awurade Iesu Kristo mu:
Odom nė asomdw̌oe a efi yeṅ Agya Onya-
me nė Awurade Iesu Kristo ṅkã mo!
*Asmf 15, 40; 16, 19; 17, 1. 10. 2 Tes 1, 1.
2. Yeda Onyaṅkõpoṅ ase dā mo ṅhĩnā
nti bo mo diṅ, yeṅ mpaebo mu,
3. na dā yekae mo gyidi adw̌uma nė
mo do mmodeṅbo nė yeṅ Awurade Iesu
Kristo hõ anidaso mu boaseto, yeṅ Nyaṅ-
kõpoṅ nė agya anim: 1 Kor 13, 13.
4. nanso, anuanom a Onyame do mo,
yenim mo paw a woapaw mo,
5. se yeṅ asempa no amma mo ṅkyeṅ
asem mu ṅkõ, na mmom ebae *ahõodeṅ
nė Hoṅhom kroṅkroṅ nė eso-dua-si beberē
mu nso, senea munim se yeboo yeṅ bāra
fae [wo] mo mu, mo nti. *1 Kor 2, 5.
6. Na mo nso moaye yeṅ nė Awurade
*sũafo de Hoṅhom kroṅkroṅ anigye agye
asem no ahõhĩa pĩ mu, *1 Kor 4, 16.
7. na amā moaye sennaho amã woṅ a
wogye di [wo] *Makedónia nė Akaia
ṅhĩnā. *4, 10.
8. Nà efi mo mu na Awurade asem no
bo petẽe, enyé Makedonia nė Akaia ṅkõ,
na mmom mmā-ṅhĩnā nso na *mo gye a
mugye Onyaṅkõpoṅ di no atere, na emmã
eṅhĩa yeṅ se yekã hõ asem bi. *Rom 1, 8.
9. Nà woṅ ara kã yeṅ hõ asem kyere
okwaṅ kõ a yeanyã mo mu, nė senea
*moadaṅ afi ahoni hõ aba Onyaṅkõpoṅ
ṅkyeṅ, se mobesom Nyame teasefo no-
kwafo, *Asmf 14, 15. 1 Kor 12, 2.
10. na moatw̌eṅ ne ba a onyaṅ no fii
awufo mu no afi soro, Iesu a oyi yeṅ
fi abufu a ereba no mu. Tit 2, 13.

## Tĩ 2.

Nà, anuanom, mo ara munim *yeṅ kwaṅ
a yeanyã mo mu no, se anye okwa, *1, 5. 9.
2. *nanso yehũu amane kaṅ na wohyee
yeṅ aniwu, senea munim [wo] Filipi no,
yeyee nnam yeṅ Nyaṅkõpoṅ mu se ye-
bekã Onyaṅkõpoṅ asempa no akyere mo,
okõ beberē mu. *Asmf 16, 20—24; 17, 1—5.
3. Nà yeṅ afotusem no mfi nnādā
anase efĩ mu, nanso ennam nsisi mu,
4. na mmom senea Onyaṅkõpoṅ abu
yeṅ se *ode asempa no ahye yeṅ nsa no,
sāara na yekasa †enyé se woṅ a woso
nnipa ani, na mmom Onyame a oso yeṅ
kõma fw̌e no ani. *1 Tim 1, 11. † Gal 1, 10.
5. Nà yeṅkāa adeťedefesem da, senea
munim, *nso yemfaa asem bi nyee ani-
bere ṅkataso e, Onyame ne dansefo,
*Asmf 20, 33.
6. nso yeṅfw̌efw̌ee nnipa anuonyam
mo anase ebinom ṅkyeṅ e; Ioh 5, 41. 44.
7. aṅkã ewo yeṅ nsam se yeye yeṅhõ
akese se Kristo asomafo; na mmom
yedw̌oe [wo] mo mu, senea obagyigyefo
bi yeṅ naṅkasa mma,
8. na se yepe mo asem yiye sẽ nti,
yepee se aṅkã enyé Onyaṅkõpoṅ asempa
no ṅkõ na yebekye amã mo, na yeṅ

aṅkasa kăra nso bi, efise moaye yeṅ adofonom.

9. Nà, anuanom, mokae yeṅ mmodeṅbo-adŵuma nė bere, nà yeyee adŵuma anadŵo nė aŵia *na* yeanye duru ammã mo mu biara, na yede kãa Onyaṅkõpoṅ asempa no kyeree mo. 1 Kor 4,12.

10. Mo nė Nyaṅkõpoṅ ne adansefo, senea yeyee yeṅhõ kroṅkroṅ nė trẽnẽ nė nnipa a wonnunu woṅ mãa mo a mugye di,

11. se nso munim senea yetutuu mo ṅhĩnã fo mmiakõ-mmiakõ, senea agya bi ye ne mma, na yehyee mo baniṅha,

12. na yedii mo adanse, se mónnante *senea ese Onyaṅkõpoṅ a wafre mo ako n'ahenni nė n'anuonyam mu no. *Ef 4,1. Fil 1,27.

13. Eyi nti nso yeda *Onyaṅkõpoṅ ase dã, efise, munyãa Onyaṅkõpoṅ kasee asem no yeṅ ṅkyeṅ no, mugyee, †enyé se nnipa asem, na mmom se Onyame asem, senea ete ampa, ono nso na oye mo a mugye di no mu adŵuma. *1,2. †Gal 1,11

14. Nà mo, anuanom, moaye Onyaṅkõpoṅ asafo a ewo Iudea no sũafo, Kristo Iesu mu, efise mo nso muhũu mo aṅkasa maṅfo nsam amane sãara, senea woṅ nso wohũi Iudafo mu no,

15. woṅ na wokum Awurade Iesu nso nė woṅ aṅkasa adiyifo, na wotã yeṅ pam yeṅ, nso wonsó Onyame ani, na wo-nė nnipa ṅhĩnã di asi; Asmf 2,23; 7,52.

16. wobăra yeṅ se yeṅṅkã ṅṅkyere amaṅamaṅ no *na* woannye woṅ ṅkwã, *na* woamã *woṅ bone ano aŵie du korã; nso abufu no anyã aba woṅ so adu aŵiei. *Mat 23,32.33.

17. Na yeṅ de, anuanom, yefii mo ṅkyeṅ di mmasigyaw kakrã bi wo anim na enyé kõma mu no, yeboo mmodeṅ bebĕrebe anigyina pĩ mu, se yebehũ mo anim. Rom 1,11.13.

18. Enti aṅkã yepee se yeba mo ṅkyeṅ, maṅkasa, Paulo, prekõ nė mpĕrennu, na Satan gyee yeṅ asabaw mu.

19. Nà hena ne yeṅ anidaso anase anigye anase ahoahoa-abotiri, yeṅ Awurade Iesu Kristo anim wo né bá mu, mo nso munni mu bi ana? Fil 2,16; 4,1.

20. Mone yeṅ anuonyam nė yeṅ anigye a!

## Ti 3.

Enti, yesom' a enyé yiye bio no, yepenee se *wónnyaw yeṅ ṅkõ Atẽne, *Asmf 17,14.15.

2. na yesomaa *Timoteo a oye yeṅ nua nė Nyaṅkõpoṅ somfo nė yeṅ yoṅkõdŵumayefo Kristo asempa mu no, se ommehye mo deṅ na ontu mo fo mo gyidi hõ, *Asmf 16,1—3.

3. **na* amanehunu yi antŵẽ biara; nà mo aṅkasa munim se wode yeṅ ato ho †amã sa. *Ef 3,13. †2 Tim 3,12.

4. Na yewo mo ṅkyeṅ no nso, yekã kyeree mo siee se yebehũ amane, senea ebae na munim no.

5. Eyi nti me nso, misom' a enye yiye bio no, mesomae, *na* mahũ mo gyidi mu, *na* amma se ebia osofŵefo no aso mo afŵe na *yeṅ mmodeṅbo-adŵuma no aye okwa. *Fil 2,16.

6. Na afei *Timoteo fii mo ṅkyeṅ baa yeṅ ṅkyeṅ bekãa mo gyidi nė do hõ asempa nė se mokae yeṅ yiye dã na mope se muhũ yeṅ se yeṅ nso pe se yehũ mo no kyeree yeṅ no, *Asmf 18,5.

7. eyi nti, anuanom, yeṅ ŵere akyekye mo hõ, yeṅ amanehunu nė ahõhĩa ṅhĩnã mu, mo gyidi nti;

8. efise afei, mugyina Awurade mu pintiṅṅ a, nâ yeanyã ṅkwã.

9. Nà mo hõ aseda beṅ na yebetumi ada Onyaṅkõpoṅ, anigye ṅhĩnã a mo nti yeṅ ani agye Onyaṅkõpoṅ anim no so?

10. Anadŵo nė aŵia yesĕre bebĕrẽ se yebehũ mo anim, na yeahye nea ehĩa mo gyidi no anaṅmu.

11. Na ono ara, yeṅ Nyaṅkõpoṅ nė agya, nė yeṅ Awurade Iesu Kristo n'tẽe yeṅ kwaṅ mmĕra mo ṅkyeṅ;

12. na mo de, Awurade m'mã monnõsõ na mommoro so odo a mode dodo mohõ nė nnipa ṅhĩnã no mu, senea yeṅ nso ye [wo] mo hõ no,

13. *na* wahye mo kõma deṅ a *woannunu-mo, kroṅkroṅye mu, yeṅ Nyaṅkõpoṅ nė agya anim, yeṅ Awurade Iesu Kristo nė n'ahõtefo ṅhĩnã ba mu. *Fil 1,10.

## Ti 4.

Na afei nea aka no, anuanom, yesĕre mo na yetu mo fo Awurade Iesu mu:

senea moanyã yeṅ ṅkyeṅ, senea ese se
mobo mo bāra na moso Nyame ani no, sā
na mómmoro so ṅko so.
2. Nà munim okasa kõ a yenam Awu-
rade Iesu so kasa kyeree mo no.
3. Nà eyi ne nea Onyaṅkõpoṅ pe:
mo ahõtew, se múnyi mohõ mfi agua-
mãmmo mu,
4. se mo mu biara ṅ'hũ se obenyã naṅ-
kasa *n'ade ahõtew nè nìdi mu, *1 Kor 6,13. 15.
5. enyé akonno anibere mu se amaṅ-
amaṅ [abosonsomfo] nso a wonnim Nyaṅ-
kõpoṅ no;
6. se obiara nntra so ṅṅkosisi ne nua
asem no mu, efise Awurade ne yinom
ṅhĩnā w̃eredifo, senea yesee mo kaṅ na
yedii-mo adanse no.
7. Nà Onyaṅkõpoṅ amfre yeṅ aṅko fĩ
mu, na mmom ahõtew mu.
8. Enti nea otew ahĩ ntéw onipa bi
ahĩ, na eye Onyaṅkõpoṅ a ode ne Hoṅ-
hom kroṅkroṅ ahye mo mu no. Luk 10,16.
9. Na *onuado hõ de, eṅhĩa mo se me-
kyerew mebēre mo, nà †mo aṅkasa na
Onyaṅkõpoṅ akyerekyere mo se mónnodò
mohõ; *Ioh 13,34. †Ier 31,33. 34.
10. nà moye sā nso anuanom ṅhĩnā
a wowo Makedonia ṅhĩnā hõ. Nanso,
anuanom, yetu mo fo se: mommoro so
ṅko so,
11. nà mommo mmodeṅ nye komm, ná
monye mo aṅkasa de, ná momfa mo aṅkasa
nsa nye adw̃uma, senea yehyee mo no,
Ef 4,28. 2 Tes 3,8. 12.
12. *na* moanante senea efata, woṅ
a wowo akyiri no anim, na biribiara
aṅhĩa mo. Kol 4,5.
13. Na, anuanom, woṅ a *woadeda hõ de,
mempe se mekora mo so, *na* mo w̃ere
aṅhow se woṅ a aka a †wonni anidaso no.
*1 Kor 15,20. †Ef 2,12.
14. Nà se yegye di se Iesu wui na
wasore bio a, sā nso na Onyaṅkõpoṅ de
woṅ a woadeda no nam Iesu so bekā
no hõ aba. Rom 14,9. 1 Kor 15,3. 4.12.
15. Nà eyi de, yenam Awurade asem mu
na yekā kyere mo se, yeṅ a yetete ase na
yereka akosi Awurade ba mu no *rentw̃a
woṅ a woadeda no hõ, *1 Kor 15,51.
16. efise Awurade aṅkasa de sebo, obo-
fopanyiṅ nné nè Nyame torobento fi soro
besĩāṅ, na Kristo mu awufo besore kaṅ,
1 Kor 15,23. 52.
17. ansā na woaba abefa yeṅ a yetete
ase na yeaka yi nè woṅ ṅhĩnā [suwu-
siw] amunuṅkum mu se yeṅkohyia Awu-
rade ew̃im, na sā na *ye-nè Awurade
betrā dā. *Ioh 12,26; 17,24.
18. Enti mómfa nsem yi ṅkyekye-kyekye
mohõ w̃ere.

## Tí 5.

Na nna no nè mmere no de, anuanom,
eṅhĩa mo se wokyerew bēre mo. Mat 24,36.
2. Nà mo aṅkasa munim pe se Awurade
da no beba se ow̃ifo ba anadw̃o.
Mat 24,42—44. 2 Pet 3,10. Adiy 3,3; 16,15.
3. Na wobekā se: *'Asomdw̃oe nè
berebere' no, en'de mpofirim na osee beba
woṅ so, se awokõ ba obā a oyem so, na
worennyā okwaṅ ṅṅũaṅ. *Ier 6,14. Mat 24,39.
4. Na mo de, anuanom, munní sũm mu,
*na* eda no abeto mo se ow̃ifo.
5. Mo ṅhĩnā moye haṅṅ mma nè ade-
kyẽe mma; yenyé anadw̃o anase sũm dea.
Rom 13,12. Ef 5,8.
6. Enti mommmã yennna se woṅ a
aka no, na mmom mómmā yeṅw̃eṅ na
yeṅ ani nna ho.
7. Nà woṅ a woda da anadw̃o, na
woṅ a wobow bow anadw̃o:
8. nà yeṅ a yeye adekyẽe de yi, mómmā
yeṅ ani nna ho, ná yeṅhye gyidi nè do
ṅkatabo nè ṅkwãgye anidaso se dadekye.
Ef 6,14—17.
9. Efise Onyaṅkõpoṅ anyi yeṅ ammā
abufu, na mmom oyii yeṅ se yeṅ Awu-
rade Iesu Kristo nti yémmenyā ṅkwãgye;
10. ono na owu kyee yeṅ se, *yenyaṅ ō,
yeda ō, ye-nè no †ntrā ṅkwā mu.
*Rom 14,8. 9. †1 Tes 4,14.
11. Enti múntutu mohõ fo na obiakõ
*ntoa ne yoṅkõ so, se nso moreye no.
*Iud 20.
12. Na yesēre mo, anuanom, se *múṅhũ
woṅ a woye mo mu adw̃uma na wodi mo
so mpanyiṅ Awurade mu na wokasa
kyere mo, *1 Kor 16,18.
13. na múmmu woṅ se biribi odo mu,
woṅ adw̃uma nti. Múnnyā asomdw̃oe
[wo] mo mu.
14. Nanso yetu mo fo, anuanom, *se
móṅkasa ṅkyere woṅ a wonam basabasa,

moṅkyekye wọṅ a wọṅ kõma atu ŵerẹ, munso wọṅ a wọyẹ mmerẹ mu, momměrẹ mo bo ase mmã nnipa ṅhĩnã. *2 Tes 3,15.
15. Móṅfŵẹ na obi amfa bone antua obi bone so ka, na mmom múnni nea eye akyi dã, mo nė nnipa ṅhĩnã hõ.
Mmeb 20,22. Rom 12,17. 1 Pet 3,9.
16. Mómmã mo ani nnye dã; Fil 4,4.
17. munnnyae mpaebọ da;
Luk 18,1. Rom 12,12 Kol 4,2.
18. mónna ase ade ṅhĩnã mu, ná eyi ne nea Onyame pẹ, Kristo Iesu mu wọ mo hõ.
Ef 5,20.
19. Munnnum hoṅhom, 1 Kor 14,30.39.
20. monntew adiyisẹm ahĩ; 1 Kor 14,1.
21. nso mónsọ ade ṅhĩnã ṅfŵẹ, ná munso nea eye mu; 1 Kor 14,29. 1 Ioh 4,1.
22. múnyi mohõ mfi bone su ṅhĩnã hõ.
23. Na ọno, asomdŵoe Nyaṅkõpọṅ no ara, n'tew mo hõ korã, ná ọṅfŵẹ mo hoṅhom nė mo kăra nė mo nipadua so mũ a ẹhõ remma asẹm bi, yẹṅ Awurade Iesu Kristo bá mu.
24. Ọnokwafo ne nea ọfrẹ mo no, ọno nso na ọbẹyẹ. 1 Kor 1,9. 2 Tes 3,3.
25. Anuanom, mómmọ mpae mmã yẹṅ.
26. Mómfa mfeãno kroṅkroṅ ṅkyiakyia anuanom ṅhĩnã. 1 Kor 16,20.
27. Mekã-mo Awurade sẹ mómmã wọṅkeṅkaṅ ṅhõma yi ṅkyerẹ anuanom kroṅkroṅ ṅhĩnã.
28. Yẹṅ Awurade Iesu Kristo dom ṅkã mo! Amen.

---

# PAULO ṄHÕMA A ẸTO SO ABIEṄ A ỌDE KỌMÃA
# TESALONIKAFO.

---

## Ti 1.

Paulo nė Silwáno nė Timóteo de kọmã Tesalonikafo asafo a wọwọ yẹṅ Agya Onyame nė Awurade Iesu Kristo mu:
1 Tes 1,1.
2. Ọdom nė asomdŵoe a efi yẹṅ Agya Onyame nė Awurade Iesu Kristo ṅkã mo!
Rom 1,7.
3. Ẹsẹ yẹṅ sẹ yẹda Onyaṅkõpọṅ ase dã mo nti, anuanom, sẹnea ẹfata, efisẹ mo gyidi nyiṅ boro so na mo ṅhĩnã mmiakõmmiakõ dọ a mode dodọ mohõ no mu adọ,
2,13. 1 Tes 1,2.3.
4. na ẹmã yẹṅ aṅkasa *hoahoa yẹṅhõ mã-mo Onyaṅkõpọṅ asafo no mu, mo boasetọ nė gyidi a mukura mu, mo tã ṅhĩnã nė amane a mumĩa mo ani hũi no mu nti; *2 Kor 7,4.
5. ẹno na eyẹ Onyaṅkõpọṅ atẹntrẽnẽ *agyirae, †sẹ wọbebu mo sẹ Onyaṅkõpọṅ ahenni a muhũ hõ amane no fata mo,
*Fil 1,28. †Luk 21,36.
6. efisẹ ẹtẽẹ Onyame anim sẹ ọde ahõhĩa tua wọṅ a wohĩa mo hõ no ka,
Adiy 18,6.7.
7. na wamã mo a wohĩa mo hõ nė yẹṅ ahome, ẹda a wọbeyi Awurade Iesu adi afi soro, *nė ne tumi abọfo, ogyaframa mu,
*Mat 25,31.
8. na wadi wọṅ a wonnim Nyame nė wọṅ a wọantie yẹṅ Awurade Iesu Kristo asẹmpa no ŵere; Rom 2,8.
9. wọṅ na wọbenyã akatua, dã ọsẹe, afi Awurade anim nė *n'ahõọdeṅ anuonyam hõ, *Ies 2, 10.19.
10. *ẹbere a ọbẹba sẹ wọṅhyẹ no anuonyam n'ahõtefo mu, ná wọṅfŵẹ n'aṅwoṅwãde wọṅ a wọagye adi ṅhĩnã mu (efisẹ wọagye yẹṅ adanse a yedii mo no adi), ẹda no ara mu. *Kol 3,4.
11. Enti nso yẹbọ mpae mã mo dã, sẹ yẹṅ Nyaṅkõpọṅ m'mu mo sẹ mosẹ ọfrẹ no, ná ọmmã n'ayamye anisọde nė gyidi adŵuma n'yẹ mã [wọ] tumi mu,
12. na wọahyẹ yẹṅ Awurade Iesu Kristo diṅ anuonyam wọ mo mu, nė mo nso wọ no mu, sẹnea yẹṅ Nyaṅkõpọṅ nė Awurade Iesu Kristo dom no te.

## Ti 2.

Nso yesĕre mo, anuanom, yeṅ Awurade Iesu Kristo bá nė yeṅ ano a wobeboa yeṅ aba ne ṅkyeṅ no hõ: 1 Tes 4,13—17.

2. se mommmã woṅṅwoso mo ntem mmfi mo adw̃enem na wonntu mo bo, hoṅhom anase asem anase ṅhõma a wose efi yeṅ ṅkyeṅ so, se ebia Kristo da no anyã adu.

3. *Mommmã obiara nnnãdã mo biribiara fãm, efise [da no remma] gye se owae a wobewae no aba ansã, na woayi bone-nipa no adi, †osee ba no a
*1 Tim 4,1. †1 Ioh 2,18; 4,3.

4. osore na *omã nehõ so hye nea wofre no Nyame anase onyamesom ṅhĩnã, mã ono ara kotrã Onyaṅkõpoṅ asoredaṅ mu se Onyame de nehõ kyere se one Nyame. *Dan 11,36.

5. Moṅkaė se meda so mewo mo ṅkyeṅ no mekãa mo eyinom ana?

6. Na afei, nea esiw kwaṅ no, munim, se wobeyi no adi ne bere mu.

7 *Nȧ mmăratõ ahintasem no anyã reye adw̃uma, na gye se woayi nea oda so siw kwaṅ no afi ntam ansã. *Asmf 20,29.

8. Na eno ansã na wobeyi nea onni mmăra bi no adi, nea Awurade de n'ano hoṅhom bekum no na ode nė bá no pue beyi no ho korã no; Ies 11,4. Adiy 19,15. 20.

9. ono nso na nė ba no, óbȧ no Satan adw̃umaye so, atoro tumi nė nseṅkyerene nė ahõdw̃iride ṅhĩnã mu
Mat 24,24. Adiy 13,11—13.

10. nė nea entẽe nnãdã ṅhĩnã mu, woṅ a *woyera no mu, esĩane se woannye nokware do *na* wode agye woṅ ṅkwã.
*2 Kor 2,15; 4,3.

11. Na eyi nti Nyaṅkõpoṅ besoma nnãdã a emu ye deṅ aba woṅ mu amã woagye atoro adi, Rom 1,28. 2 Tim 4,4.

12. *na* woabu woṅ a woannye nokware anni na mmom woṅ ani aso nea entẽe no ṅhĩnã nteṅ.

13. Na yeṅ de, *ese se yeda Onyaṅkõpoṅ ase dã mo nti, anuanom a Awurade do mo, efise Onyaṅkõpoṅ afi mfiase †apaw mo ako ṅkwãgye mu, hoṅhom ahõtew nė nokware gyidi mu,
*1,3. †Ef 1,4.

14. emu na onam yeṅ asempa no so afre mo aba, *na* moanyã yeṅ Awurade Iesu Kristo anuonyam.

15. Enti afei, anuanom, múnnyinȧ pintiṅṅ ná múṅkura nsamhyede a yenam asem anase ṅhõma so kyerekyeree mo no mu. 3,6.

16. Na ono, yeṅ Awurade Iesu Kristo nė yeṅ Nyaṅkõpoṅ nė agya a odo yeṅ na wamã yeṅ dã aw̃erekyekye nė anidaso pa odom mu no,

17. óntu mo kõma fo ná oṅhye mo deṅ asem nė adw̃uma pa ṅhĩnã mu.

## Ti 3.

Nea aka no, anuanom, mómmo mpae mmã yeṅ, na Awurade asem n'nyã okwaṅ ṅko so ná woṅhye no anuonyam, senea ete mo ṅkyeṅ nso, Kol 4,3.

2. ná wonyi yeṅ mfi nnipa sesafo nė abonefo nsam: nȧ gyidi nyé nnipa ṅhĩnã de.

3. Nso onokwafo ne Awurade a obehye mo deṅ na wafw̃e mo so obone no hõ no.
1 Tes 5,24.

4. Nso yeṅ ani da mo so Awurade mu, se moye na mobeye nea yehye mo.
2 Kor 7,16. Gal 5,10.

5. Na Awurade ṅ'kyerekyere mo kõma ṅko Onyaṅkõpoṅ do nė Kristo boaseto mu!

6. Na yehye mo, anuanom, yeṅ Awurade Iesu Kristo diṅ mu, se móntw̃ẽ mohõ mfi onua biara a onam basabasa na onni nsamhyede a onyãe yeṅ ṅkyeṅ no so no hõ.
Mat 18,17. Rom 16,17.

7. Nȧ mo aṅkasa munim se *ese se musũa yeṅ, efise yeanye yeṅhõ basabasa [wo] mo mu, *1 Tes 1,6.

8. nanso yeanni biara aduaṅ kwa, na mmom yeyee adw̃uma, mmodeṅbo nė bere mu, anadw̃o nė aw̃ia, *na* yeanye duru ammã mo mu biara: 1 Kor 4,12.

9. enyé se *yenní hõ kwaṅ, na mmom yeyee se †yede yeṅhõ reye sennaho amã mo na moasũa yeṅ. *Mat 10,10. †1 Kor 4,16.

10. Nȧ yewo mo ṅkyeṅ no nso, yehyee mo se, se obi mpé se oye *adw̃uma a, mmã onnnidi nso. *1 Mos 3,19.

11. Nȧ yétė se ebinom wo ho a wonam basabasa [wo] mo mu, na wonyé adw̃uma na mmom woye teretere.

12. Na woṅ a wote sã no, yehye woṅ na yenam yeṅ Awurade Iesu Kristo so tu woṅ fo se wónye adw̃uma *komm mfa nni woṅ aṅkasa aduaṅ. *1 Tes 4,11.

13. Na mo de, anuanom, mommmeré
papaye mu. Gal 6,9.
14. Na se obi antie yeṅ asem a ewo
ṅhõma no mu a, móṅhye no nsow, mo nè
no *mmmo feku, na n'ani ṅwu;
*ṅ 6. 1 Kor 5,9.11.
15. na mummmu no se otamfo, na mmom
móṅkasà ṅkyere no se onua.
16. Na ono, asomdŵoe Awurade no
aṅkasa, m'mã mo asomdŵoe dā, nsem
ṅhĩnā mu. Awurade nni mo ṅhĩnā akyi!
17. Me Paulo ṅkyia a mede maṅkasa
me nsa mekyerewe a eye seṅkyerene
me ṅhõma ṅhĩnā mu, senea mekyerew no ni.
1 Kor 16,21.
18. Yeṅ Awurade Iesu Kristo dom
ṅ'kã mo ṅhĩnā. Amen.

---

# PAULO ṄHÕMA A EDI KAṄ A OKYERE[w] KOMÃA

# TIMOTEO.

---

## Ti 1.

Paulo, Iesu Kristo somafo, se yeṅ a-
gyeṅkwã Onyame nè Awurade Iesu Kristo
a one *yeṅ anidaso no hyee no, *Kol 1,27.
2. de komã Timoteo a oye no gyidi
mu *ba nokwarem: Odom, mmoboro-
hunu, asomdŵoe mfi yeṅ Agya Onyame nè
yeṅ Awurade Iesu Kristo ṅkã wo! *Tit 1,4.
3. Senea *mereko Makedónia mesĕree
wo se trã Efeso *na* woatu nnipa binom
fo na woṅṅkyere okyere foforo, *Asmf 20,1.
4. nso wonntie *anansĕsem nè anãto
a enni aŵiei a ehõ wo nsemmisa mmom
seṅ Nyame fiefŵe a ewo gyidi mu no
[eno ara na mesĕre wo bio]. *4,7.
5. Na *afotusem no aŵiei ne odo a efi
kõma krõṅṅ nè ahõnim pa nè gyidi a
ṅkontompo nnim mu; *Rom 13,10. Gal 5,6.
6. eno na ebinom atere hõ adaṅ ako
*nseṅhuhu mu *6,4. 20.
7. pe se woye mmărakyerefo, nanso
woṅhũ nea wose nè nea wohye mu deṅ.
8. Na yenim se mmăra no, se obi di
so se ete a, eye, Rom 7,12.
9. na onĩ no nim se mmăra bi nná ho
mmã otrẽnẽni, na eda ho mã mmăratõfo
nè asõwuifo, woṅ a womfere Nyame nè
nneboneyefo, woṅ a woṅ hõ ntew na woṅ
hõ ye fĩ, agya nè nã awudifo, nnipakumfo,
10. aguamãmmofo nè woṅ a wo-nè mma-
rima da, nnipa dŵotŵafo, atŏrofo, ntan-
tõfo, nè biribiara a ekã hõ a enè *kyere
pa no di asi, *6,3.
11. senea *ahõto Nyame anuonyam a-
sempa a wode ahye me nsa no te no. *6,15.
12. Na meda yeṅ Awurade Kristo Iesu
a ohyee me deṅ no ase, se wabu me no-
kwafo de me ahye osom no mu,
Asmf 9,15 1 Kor 15,9.10. Gal 1,13—16.
13. me a kaṅ meye mmusubofo nè otãfo
nè onuodeṅfo; nso woahũ me mmobo,
efise minnim na meyee, ogye a mannye
manni mu;
14. na yeṅ Awurade dom dõsõ boroo so
de gyidi nè do a ewo Kristo Iesu mu bae.
15. Eye nokwasem a ese se wogye
korā, se Kristo Iesu baa ŵiase
begyee nneboneyefo a midi woṅ
mu kaṅ; Luk 19,10.
16. nanso eyinti woahũ me mmobo,
se me a midi kaṅ mu na Iesu Kristo
beyi abodŵokyerē ṅhĩnā adi, de
aye woṅ a worebegye no adi ako
dā ṅkwã mu ṅfŵeso.
17. Nanso mmeresanteṅ hene, Onyame
a ompõro a woṅhũ no a *ne ṅkõ ne
nyansafo no, nĩdi nè anuonyam ṅkã no
mmeresanteṅ nnasanteṅ! Amen. *Rom 16,27.
18. Sã okasakyere na mede mehye wo
nsa, oba Timoteo, senea adiyisem a wo-
kãe [wo] wo hõ kaṅ no te no, se fa so
*kõ okõ pa no, *6,12. Iud 3.

19. na nyã *gyidi nė ahõnim pa a ebinom agyā mu akyene †agu gyidi hõ asu; *3,9. †6.10.
20. wo̱ṅ mu bi ne *Himenéo nė Aleksándro a mayi wo̱ṅ mamā †Satan, se̱ wó̱ntw̆ẽ wo̱ṅ asõ na wo̱aṅkā abususe̱m. *2 Tim 2,18. †1 Kor 5,5.

## Ti 2.

Na afei, nea edi ne ṅhĩnā kaṅ, mitu fo se̱, wó̱nye̱ *ṅkoto̱sẽre̱, mpaebo̱, odimā nė aseda mmā nnipa ṅhĩnā, *Fil 4,6.
2. mmā ahene nė wo̱ṅ a wodi tumi ṅhĩnā, *na* ye̱atrā ase komm na ye̱ṅ hõ adw̆o ye̱ṅ, onyamesompa nė abărabo̱ a e̱hõ ye̱ nyam ṅhĩnā mu.
3. Nȧ eyi ye na e̱so̱ *ye̱ṅ agyeṅkwā Nyame a *1,1; 4,10.
4. o̱pe̱ se̱ wogye nnipa ṅhĩnā ṅkwā na wo̱ba nokware nimdee̱ mu no ani. Hes 18,23. 2 Pet 3,9.
5. Nȧ *Onyame koro na e̱wo̱ ho̱, nė Onyame nė nnipa ntam †gyinafo koro, o̱ne onipa Kristo Iesu a *Rom 3,29. 30. †Heb 12,24.
6. o̱de nehõ māe se̱ ṅṅw̆ensā mā nnipa ṅhĩnā, se̱ é̱nye̱ adanse [wo̱] bere a wo̱ahye̱ mu; Gal 1,4; 2,20. Tit 2,14.
7. e̱no na wo̱abo̱ diṅ ahye̱ me o̱seṅkāfo nė somafo (mekā nokware [wo̱] Kristo mu, minní atoro), amaṅamaṅ kyere̱kyere̱fo [wo̱] gyidi nė nokware mu. 2 Tim 1,11. Gal 2,7. 8.
8. Enti mefw̆e̱ se̱ mmarima m'mo̱ mpae mmā-ṅhĩnā, m'mā nsa a e̱hõ tew so a abufu anase̱ akyinnye mmá mù.
9. Sāara nso na mmā ṅ'hye̱ ntade a e̱se̱, m'fa ani a ewu ade nė adw̆enemtew ṅkekā wo̱ṅhõ, e̱nyé̱ mme̱sāwo̱w ana sika ana ṅhenepa anase̱ ntade a e̱wo̱ bo mu, 1 Pet 3,3—5.
10. na mmom *ṅṅw̆uma pa a e̱se̱ mmā a woyi nyamesom kyere̱ mu. *5,10.
11. Mmā n'ye̱ komm nsũa ase̱m no ahõbĕre̱ase ṅhĩnā mu; Ef 5,22.
12. *o̱bā de, memmā no kwaṅ se̱ ó̱ṅkyerė̱kyere̱ anase̱ †ónni o̱barima so, na ó̱nye̱ komm. *1 Kor 14,34. †1 Mos 3,16.
13. Nȧ wo̱bo̱o̱ Adam kaṅ, ansā na Hawa dii ho̱. 1 Mos 1,27; 2,7. 22.
14. Na e̱nyé̱ Adam na wo̱dādaa no, na o̱bā no na wo̱dādaa no a o̱koto̱o mmăra; 1 Mos 3,6. 2 Kor 11,3.
15. nanso, se̱ wo̱trā gyidi nė do̱ nė ahõtew nė adw̆enemtew mu a, wo̱begye no ṅkwā, n'abawo mu.

## Ti 3.

Nokwase̱m ni: *se̱ obi pe̱ fw̆e̱fodw̆uma a, wape̱ adw̆uma pa. *Asmf 20,28.
2. Nso nea e̱se̱ o̱fw̆e̱fo ne se̱: wonnyá ne hõ asem bi ṅkā, o̱ye o̱yere biakõ kunu, n'ani so da ho̱, n'adw̆enem tew, o̱ye̱ nehõ wósē, o̱pe̱ aho̱hoye̱, ohũ kyere̱kyere̱, Tit 1,6. 7.
3. o̱nyé̱ o̱sādw̆ẽam, o̱nyé̱ o̱mānefo, o̱nyé̱ odifudepe̱fo, na mmom odw̆o, o̱nyé̱ atutupe̱, o̱nyé̱ sikanibere;
4. odi naṅkasa ne fi so yiye *mā ne mma hye̱ n'ase animduru ṅhĩnā mu; *1 Sam 2,12.
5. (na se̱ obi ṅhũ ne fi so di a, e̱be̱ye̱ de̱ṅ na o̱befw̆e̱ Onyame asafo so?)
6. o̱nyé̱ abae̱fo, *na* waṅhõmaṅ aṅfw̆e o̱bonsam atemmu mu;
7. nanso e̱se̱ se̱ *wo̱ṅ a wo̱tete hõ no †bo̱ no diṅ pa, *na* waṅfw̆e ahohora nė o̱bonsam afiri mu. *1 Kor 5,12. 13. †1 Tim 5,10.
8. Asafo mu *asomfo nso, e̱se̱ se̱ wo̱ṅ anim ye̱ duru, wo̱nyé̱ ano-nta, wo̱nyé̱ asādw̆ẽam; wo̱nyé̱ adifudepe̱fo, *Fil 1,1. Asmf 6,3.
9. wo̱de gyidi ahintase̱m no asie ahõnim a emu tew mu.
10. Na wó̱nso̱ yinom ṅfw̆e̱ kaṅ, ansā na, se̱ ase̱m bi nni wo̱ṅ hõ a, wo̱asom.
11. Mmā no nso anim nye̱ duru sāara, *wo̱nnye̱ ntw̆irifo, wo̱ṅ ani so nna ho̱, wónni ade ṅhĩnā mu nokware. *Tit 2,3.
12. Asafo mu asomfo nye̱ yerenom *mmiakõ mmiakõ kununom, nni wo̱ṅ mma nė wo̱ṅ aṅkasa afi so yiye. *ṅ. 2.
13. Nȧ wo̱ṅ a wo̱som yiye no nyā nnyinaso pa nė nnam bebĕrē, gyidi a e̱wo̱ Kristo Iesu mu mu.
14. M'ani da so se̱ me̱ba wo ṅkye̱ṅ nte̱mpa de, nanso mekyere̱w eyinom mebĕre̱ wo:
15. *na* se̱ ebia mekye̱ a, woahũ se̱nea e̱se̱ se̱ wubu wo băra *Onyame fi mu a e̱ye̱ Onyame teasefo asafo, nokware dum nė nnyinaso. *2 Tim 2,20. Ef 2,19—22.
16. Na ade a wo̱de nokoro kā se̱ e̱sõ ne onyamesompa ahintase̱m

no: *Onyame yii nehõ adi ohõnam mu, †wobuu no bem hoṅhom mu, oyii nehõ kyeree abofo, wokãa ne hõ asem amaṅamaṅ mu, wogyee no dii ewiase, **wofaa no koo osoro, anuonyam mu.
* Ioh 1, 14. † Ioh 16, 10. Rom 1, 4. ** Mark 16, 19.

## Ti 4.

Na hoṅhom no kã faṅṅ se *akyiri nna bi mu ebinom befãm nnãdã ahoṅhom nė adaemone kyerekyere hõ atwẽ woṅhõ afi gyidi hõ, * 2 Tim 3, 1. 2 Pet 3, 3. Iud 18. 1 Ioh 2, 18.

2. atoro-kyerefo ṅkontompo nti; woṅ na ohye-ano-atwã wo woṅ aṅkasa ahõnim mu,

3. wosiw aware kwaṅ kã se wóntua woṅhõ nnuaṅ a *Onyaṅkõpoṅ boe se gyidifo nė woṅ a wohũu nokware †mfa aseda nni bi no. * 1 Mos 9, 3. † 1 Kor 10, 30. 31.

4. Na Onyame abode ṅhĩnã ye, na se yede aseda gye de a, ense se yekyi biribiara; 1 Mos 1, 31. Asmf 10, 15.

5. nà wode Onyame asem nė mpaebo na etew hõ.

6. Se wode eyinom kyere anuanom a, wobeye Iesu Kristo somfo pa a wode gyidi nė kyere pa a wudii akyiri no nsem ayeṅ no.

7. *Na mmerewa anansẽsem huhu no de, gu, na bo nyamesompa hõ mmodeṅ; * 1, 4; 6, 20. 2 Tim 2, 16. 23. Tit 1, 14; 3, 9.

8. nà ohõnam mu mmodeṅbo so mfaso sũa, na *onyamesompa hõ wo mfaso, ade ṅhĩnã mu, na ewo ṅkwã a ewo ho yi nė nea erebeba no hõ bohye. * 6, 6.

9. Eye nokwasem a ese se wogye korã; 1, 15.

10. na eyi na yebo diṅ ye adwuma bere na yenyã ahohora, efise yede yeṅ ani ato Onyame teasefo a oye nnipa ṅhĩnã, ne titiriw no gyidifo *agyeṅkwã no so. * 2, 3. 4.

11. Eyinom na tu hõ fo na kyerekyere.

12. *Mmã obi mmmu wo abẽrante a woye no abomfĩã, na mmom ye gyidifo ṅfweso okasa mu, abãrabo mu, odo mu, hoṅhom mu, gyidi mu, ahõtew mu. * Tit 2, 15.

13. Bata okeṅkaṅ, afotu, okyerekyere hõ kosi se meba.

14. Mmã wo mu dom-akyede a wonam ṅkomhye nė mpanyimfo *nsa a wode guu wo so no so mãa wo no nnna ho kwa. * 5, 22. Asmf 6, 6; 8, 17.

15. Eyinom hõ na bo mmodeṅ, eyinom mu na kekã wohõ, *na* wo ṅkoso ada adi ade ṅhĩnã mu.

16. Mã wo ani mmẽra wohõ nė kyere no so, trã mu; nà woye sã a, *wobegye wohõ nė wo atiefo ṅkwã. * Rom 11, 14.

## Ti 5.

Mpõpõ wo ani ṅkyere opanyiṅ, na mmom tu no fo se agya, mmẽrante se anuanom, 3 Mos 19, 32.

2. mmã mpanyiṅ se enãnom, mmabã se nuawanom, ahõtew ṅhĩnã mu.

3. Di akunafo (mmã) a woye akunafo ampa no nĩ. ṅ 5.

4. Na se okunafo bi wo mma ana mma-nananom a, wónsũa onyamesompa woṅ-fi mu kaṅ ntua woṅ nã nė woṅ nenanom ka; nà eyi na eye, na eso Onyaṅkõpoṅ ani.

5. Na nea oye okunafo ampa na aka ne ṅkõ no, ode n'ani to Nyaṅkõpoṅ so, na *okura ṅkotosẽre nė mpaebo mu anadwo nė awia; * Luk 2, 37.

6. na nea obo ahofwi no ye teaseawu.

7 Na eyinom hõ na kasa kyere, na woannyã woṅ hõ asem bi aṅkã.

8. Na se obi ṅfwe naṅkasa ne nnipa nė ne titiriw no ne fifo a, wapa gyidi, na oye nipabone seṅ nea onnye nni.

9. Wommfa okunafo a onnyã nnii mfrihyia aduosĩa ṅṅhyem, na wómfa nea waware kunu biakõ,

10. nea wodi no ne ṅṅwuma pa hõ adanse: se wayeṅ mma, *se waye hoho, se wahoho ahõtefo anaṅ hõ, se waboa woṅ a woṅ hõ hĩa woṅ, se wadi adwuma pa ṅhĩnã akyi. * Heb 13, 2.

11. Na akunafo a wonnyiṅi e de, mfa woṅ; nà se wopow Kristo so a, wope se woware,

12. na wonyã atemmu se woapa kaṅ gyidi no;

13. na emu ara nso na woye aniha sũa afi mu kyiṅkyini, na enyé aniha

ǹkõ na wo̱ye̱, na wo̱ye̱ bărammăram nė te̱rete̱re nso kekã nse̱m a e̱nse̱.

14. Enti mefw̃e̱ se̱ wo̱ǹ a *wonnyiǹi e̱ no ǹ'ware ǹwo mma nni ofi so, na wo̱ammã o̱tamfo hõ kwaǹ se̱ ó̱nyaw; *1 Kor 7,9.

15. nȧ ebinom amãǹ akodi Satan akyi dedaw.

16. Se̱ ogyidini bi, o̱barima anase̱ o̱bā, wo̱ akunafo a, ó̱ǹfw̃e̱ wo̱ǹ hĭa so, na e̱mmmã e̱nnye̱ asafo no duru, *na* wo̱afw̃e̱ wo̱ǹ a wo̱ye̱ akunafo ampa no hĭa so.

17. Mpanyimfo a *wo̱fw̃e̱ [asafo no] so yiye no, wó̱mfa nĭdi mmo̱hõ nni wo̱ǹ, na ne titiriw no wo̱ǹ a wo̱ye̱ ase̱ǹkã nė kyere̱kyere̱ mu adw̃uma. *Rom 12,8.

18. Na *kyere̱w no se: „Nantw̃i a o̱pŏro abŭro no, nsiw n'ano;" nė † „Odw̃umayeni akatua se̱ no." *5 Mos 25,4. 1 Kor 9,9. †Luk 10,7.

19. Ntie asafo mu panyiǹ so ǹkŭrobo̱, gye adansefo bānu anase̱ bāsã anom. 5 Mos 19,15. 2 Kor 13,1.

20. Wo̱ǹ a wo̱ye̱ bone no, yi wo̱ǹ nte̱ǹ wo̱ǹ ǹhĭnā anim, *na* wo̱ǹ a aka no nso asuro. Gal 2,14.

21. Midi wo adanse Onyaǹkõpo̱ǹ nė Awurade Iesu Kristo nė abo̱fo a wo̱apaw wo̱ǹ no anim, se̱ fw̃e̱ eyinom yiye, na woampere hõ ammu nte̱ǹ, nso woanye̱ biribiara nyiyim so.

22. *Mfa wo nsa ǹnu obi so nte̱m, nanso mfa wohõ mfra ebinom bone mu; fw̃e̱ wo aǹkasa wohõ so, na woaye̱ krõǹǹ a wo hõ nni fĭ. *4,14.

23. Nnõm nsu ǹkõ bio, na wo yafunu nė wo mmere̱ a wotā ye̱ no nti nõm bobesã kakrā bi.

24. Nnipa binom bone da adi ansã di anim de wo̱ǹ reko̱ atemmu mu, na ebinom de nso di wo̱ǹ akyi.

25. Sāara na ǹnw̃uma pa nso da adi ansã, na nea e̱sono no ntumi ǹhinta.

## Ti 6.

*Ǹkoa dodo a wo̱wo̱ ko̱ǹdua ase no m'mu wo̱ǹ wuranom se̱ nĭdi ǹhĭnā se̱ wo̱ǹ, *na* Onyaǹkõpo̱ǹ diǹ nė ne kyere̱ no hõ aǹhura. *Ef 6,5. Tit 2,9. 10.

2. Na mmã wo̱ǹ a wo̱wo̱ wuranom gyidifo mmmu wo̱ǹ animtiã se̱ wo̱ye̱ anuanom nti, na mmom wó̱nsom wo̱ǹ yiye, efise̱ wo̱ǹ a wonyã yiyeye̱ no mu biribi no ye̱ gyidifo nė ado̱fo. Eyinom na kyere̱kyere̱, na tu hõ fo. Filem 16.

3. Se̱ obi kyere̱ kyere̱ *foforo na wampene ye̱ǹ Awurade Iesu Kristo †nse̱m a eye no nė kyere̱ a e̱de ko̱ onyamesompa mu a, wahõmaǹ, *Gal 1,6-9. †2 Tim 1,13.

4. onnim fw̃ē, na mmom o̱yare akyinnyegye nė o̱nokõtw̃a a nea efi mu ne nitaǹ, kunsuǹkunsum, ntw̃iri, nnipa hõ adw̃emmone,

5. mansõtw̃ẽ a e̱se̱ nnipa a wo̱ǹ adw̃enem ase̱e na nokware abo̱ wo̱ǹ a wosusu se̱ onyamesompa ye̱ adepe̱de. Tw̃ẽ wohõ fi sē nnipa hõ.

6. Nso onyamesompa a *o̱pene wo̱ mu ye̱ †adenyã ke̱se mmom. *Fil 4,11.12. Heb 13,5. †1 Tim 4,8.

7. Nȧ ye̱amfa fw̃ē amma w̃iase, na e̱da adi se̱ yentumi mfa fw̃ē mfi mu ǹko̱. O̱se̱ǹk 5,14. Hiob 1,21.

8. Na se̱ ye̱wo̱ nnuaǹ nė nea ye̱de kata ye̱ǹhõ a, mómmã e̱no ara nnō̱ ye̱ǹ sõ. Mmeb 30,8.

9. Na wo̱ǹ a wo̱pe̱ wo̱ǹhõ anyã no fw̃e so̱fw̃e̱ nė afiri nė ǹkwasea-ako̱nno̱ a enye mmã nnipa a e̱tw̃ẽ wo̱ǹ kogu o̱se̱e nė o̱yera mu mu. Mmeb 23,4; 28,22.

10. Nȧ bone ǹhĭnā ntini ne sikape̱ a ebinom dii akyiri yeraa gyidi kwaǹ na wo̱de yaw pĭ wowo̱o̱ wo̱ǹhõ. Ef 5,5.

11. Na wo, Onyaǹkõpo̱ǹ nipa, de, gŭaǹ eyinom, *na di trẽnē, onyamesompa, gyidi, o̱do̱, boaseto̱, odw̃o akyi. *2 Tim 2,22.

12. Kõ gyidi *kõ pa no, so dā ǹkwã a wo̱bo̱o̱ diǹ fre̱e̱ wo na wokãa hõ o̱kã pa no adansefo pĭ anim no mu. *1 Kor 9,25. 26.

13. Mitu wo fo Onyaǹkõpo̱ǹ a o̱mã nneema ǹhĭnā ǹkwã nė Kristo Iesu a odii o̱kã pa no hõ adanse *Pontio Pilato anim no anim, *Ioh 18,36. 37; 19,11.

14. se̱, fw̃e̱ ahye̱de no so mmã de̱m anase̱ ase̱m bi mmma hõ kosi ye̱ǹ Awurade Iesu Kristo ahõyi so,

15. e̱no na nea o̱be̱kyere̱ e̱bere a e̱se̱ mu ne *ahõto̱ tumfo̱o̱ koro no, †ahene mu hene nė **owuranom mu Awurade, *1,11. †Adiy 17,14. **5 Mos 10,17.

16. nea ne ǹkõ wo̱ dā ǹkwã a owu nnim, te haǹǹ a obi nnyã hõ kwaǹ mu,

nea nnipa mu biara ṅhũu no da, *nso
obiara ntumi ṅhũ no, ono na nīdi nė dā
tumi wo no. Amen. *2 Mos 33,20.
17. Ahõnyãfo a wowo ẅi yi ase, kasa
kyere woṅ se woṅṅṅẅeṅ akokũrokosem,
*nso wommfa woṅ ani nnto ahõnyãde
a enni ho dā so, na wómfa woṅ ani
nto Nyaṅkõpoṅ teasefo a omã yeṅ ade
ṅhīnā mã edõsõ se yénni no so,
* Dẅ 62,11. Luk 12,20.
18. se wónye yiye, nnyã woṅhõ ṅṅẅuma
pa fãm, se woṅkye ade few so na woṅ
nsa ntẽe,
19. na wómfa ṅhyehye ase pa nto ho
mmã woṅhõ nsie dakyẽ, *na* woaso dā
ṅkwã no mu. Mat 6,20.
20. O Timoteo, *fẅe nea wode ahye
wo nsa no so, †daṅ wohõ fi nseṅhuhu
a ehõ ntew nė nimdee a woboa fre no
sa no akyinnyesem no hõ,
*2 Tim 1,14. †1 Tim 4,7.
21. eno na ebinom yi kyeree *teree
gyidi hõ! *1,6. 2 Tim 2,18.
Odom ṅkã wo! Amen.

---

# PAULO ṄHÕMA A ETO SO ABIEṄ A ODE KOMÃA
# TIMOTEO.

---

## Tī 1.

Paulo, Iesu Kristo somafo a onam
Nyame pe so yee, senea ṅkwã a ewo
Kristo Iesu mu bohye no te no,
2. de-komã ne do-ba Timoteo: Odom,
mmoborohunu, asomdẅoe m'fi Agya Onya-
me nė yeṅ Awurade Kristo Iesu ṅkã wo!
3. Meda Onyaṅkõpoṅ a mifi me ne-
nanom so mesom no *ahõnim a emu tew
mu no ase, se nso minnyae wo ṅkae me
mpaebo mu anadẅo nė aẅia,
*Asmf 23,1; 24,16. Fil 3,5.
4. na mekae wo nusu no a, m'ani
gyina se mehũ wo, *na* anigye aye me mã,
5. se amã makae wo gyidi a ṅkon-
tompo nnim a kaṅ ewo wo nena Lōis nė
wo nã Eunīke mu, na migye midi se
ewo wo nso mu. Asmf 16,1.
6. Eno nti merekae wo se: nyaṅ
Nyaṅkõpoṅ dom akyede a enam me nsa
a mede miguu wo so no so wo wo mu
no mu kã so ano bio; 1 Tes 5,19. 1 Tim 4,14.
7. nȧ Onyaṅkõpoṅ ammã yeṅ ehũ
hoṅhom, na mmom ahõodeṅ nė odo nė
adẅenemte de. Rom 8,15.
8. Enti mmã *wo ani ṅṅwu yeṅ
Awurade adansedi nė me a meye ne de-
duani no hõ, na mmom hũ asempa no
hõ amane bi, senea Onyame ahõodeṅ te no:
*Rom 1,16.
9. ono na wagye yeṅ na ode fre
kroṅkroṅ afre yeṅ, enyé yeṅ ṅṅẅuma so,
na mmom ne tirim agyina nė dom a
wode adom-yeṅ Kristo Iesu mu fi tetēte
Tit 3,5.
10. na afei wonam yeṅ agyeṅkwã Iesu
Kristo ahõyi so *ayi adi no so; ono na
†wayi owu ho, na onam asempa no so
ayi ṅkwã nė ade a empõro adi haṅṅ,
*Rom 16,26. †1 Kor 15,54.55.57. Heb 2,14.
11. eno na woabo diṅ ahye me okãfo
nė somafo nė amaṅamaṅ kyerekyerefo.
1 Tim 2,7.
12. Eno ara nti na mihũ amane yi nso,
nanso m'ani ṅwu hõ; nȧ minim onī-kõ
a magye no madi, na migye midi se
obetumi afẅe nea wode ahye me nsa no
so asie da no. —
13. So nsempa a eye a wotee me
ṅkyeṅ no ṅfẅeso no mu yiye, gyidi nė
do a ewo Kristo Iesu mu mu.
1 Tim 6,3. Tit 2,1.
14. Adepa a wode ahye wo nsa no, fa
Hoṅhom kroṅkroṅ a ote yeṅ mu no so
fẅe so. 1 Tim 6,20.

15. Wunim eyi, se won a wowo Asia
ṅhĩnā adaṅ afi me ṅkyeṅ, woṅ mu bi ne
Figelo nė Hermógenē. 4,16.
16. Awurade ṅ'hũ Onesíforo fi mmobo,
efise otā huhuu-me mā me hõ dw̃oo me,
n'ani aṅwu me ṅkonsoṅkonsoṅ hõ;
17. na obaa Roma no, oboo mmodeṅ
fw̃efw̃ee me, na ohũu me.
18. Awurade m'mā onnyā Awurade ho
mmoborohunu eda no! Na dodo a osome
[wo] Efeso no, wo ara wunim yiye.

## Ti 2.

Afei, wo, me ba, ye deṅ odom a
ewo Kristo Iesu mu no mu;
2. na nea wotee fi m'anom, adansefo
bebĕrē anim no, eno ara na fa hye nnipa
nokwafo a wobetumi akyerekyere ebinom
nso nsa.
3. Na wo nso, *mĩa wo ani hũ amane
se Iesu Kristo srāni pa. 1,8. *4,5.
4. Obi ṅko osa mfa nehõ ntõatõa ofie-
asetrãsem mu, *na* waso osahene no ani.
5. Na se obi di aguma-kõ nso
a, wommó no ṅkõnim-abotiri, gye se
wakõ no senea ehõ mmăra te. 4,8.
6. Okuafo a oye adw̃uma na ese se
onyã mu aba no bi kaṅ. 1 Kor 9,7.
7. Hũ nea mise yi; nà Awurade bemã
wo ade ṅhĩnā mu ṅhũmu.
8. Kae Iesu Kristo a *osore fii awufo
mu a †ofi Dawid ase, senea m'asempa
no te no; *1 Kor 15,4.20. †2 Sam 7,12.
9. eno mu na *mihũ amane bedu okyere
mu, se odeboneyefo, †na Onyaṅkõpoṅ
asem de, woaṅkyere no.
*Ef 3,1 13. Fil 2,17. †Fil 1,12—14.
10. Eyi nti meto me bo ase amane
ṅhĩnā mu, *woṅ a woapaw woṅ no nti,
*na* woṅ nso anyã ṅkwãgye a ewo Iesu
Kristo mu no nė dā anuonyam. *Kol 1,24.
11. Nokwasem ni: nà se ye-nė no wui
a, ye-nė no betrã ase nso; 2 Kor 4,11.
12. se yehũ amane to yeṅ bo ase a,
ye-nė no bedi hene; *se yepa no a, ono
nso bepa yeṅ; *Mat 10,33.
13. se yenyé nokwafo a, ono de, oye
nokwafo ara: na ontumi mpa nehõ akyi.
Rom 3,2.3. 4 Mos 23,19.
14. Eyinom na kae woṅ, na di woṅ
adanse Awurade anim, **na* woantw̃a
onokõ a enye mmã fw̃ē, na mmom edaṅ
atiefo no asõ. *1 Tim 6,4. Tit 3,9.
15. Bo mmodeṅ fa wohõ gyina Onyaṅ-
kõpoṅ anim se nea *ofra, se odw̃umayeni
a n'ani ṅwu ade na okye nokwasem no
mu pepēpe. *1 Tim 4,6. Tit 2,7.8.
16. Na nseṅhuhu a ehõ ntew no de,
yi wohõ fi hõ, nà wobeko woṅ anim ara
mmusubo mu, 1 Tim 4,7.
17. na woṅ asem beyerew se oyare-bone;
18. *woṅ mu bi ne Himenéo nė Filēto
a woatere nokware no hõ kã se owunyaṅ
atw̃am, na wodaṅ binom gyidi butu.
*1 Tim 1,20.
19. Nanso Nyaṅkõpoṅ nnyinaso
tim ho pintiṅṅ kura nsoãno yi:
*"Awurade nim woṅ a woye ne
de;" enė: „Mã obiara a obo Kris-
to diṅ ntw̃ĕ nehõ mfi nea entĕe
hõ." *Ioh 10,14.
20. Na ofi kese mu nni sika nė dw̃ete
nneema ṅkõ, na nnua nė dote de nso
wo mu bi, na wobu bi, na ebi nso ye
nea wommu.
21. Na se obi tew nehõ fi eyinom hõ
a, obeye ade a wobu a woatew hõ, na
owura no de ye biribi aeye yiye, na
woasiesie de reye adw̃uma pa biara.
22. Gũaṅ mmĕranteberem akonno, na
di trĕnē, gyidi, odo, asomdw̃oe a emã
wo nė woṅ a wofi kõma a emu tew mu
fre Awurade no bom' akyi. 1 Tim 6,11.
23. Na ṅkwasea akyinnyegye a womfa
nsũa fw̃ē no de, gu, se wunim se ede
okõ ba; 1 Tim 4,7.
24. na ensé Awurade akoa bi se okõ, na
mmom ese se odw̃o mã nnipa ṅhĩnā, ohũ
kyerekyere, obĕre ne bo ase [wo] bone hõ,
Tit 1,7.
25 na ode odw̃o kasa kyere woṅ a
wo-nė no di nsem mu asi, se ebia Onyaṅ-
kõpoṅ bemã woṅ adw̃ensakra ako no-
kware hũ mu,
26. *na* woṅ ani so atew afi obonsam
a wakyere woṅ se wónye nea ope no
afiri mu.

## Ti 3.

Na hũ yi se, nna a edi akyiri no mu
mmere a emu ye deṅ beba. 1 Tim 4,1.
2. Nà nnipa beye ahõpefo, sikapefo,
ahõhoahoafo, ahantaṅfo, abususemkãfo,

**awofo ase̱m** hõ asõo̱deṅfo, bonniaye̱fo,
wo̱ṅ a biribiara hõ ntew wo̱ṅ,
3. wonni do̱, apãmse̱efo, ntŵirifo, wo̱ṅ
a wo̱ṅhye̱ wo̱ṅ akonno̱ so, akekãfo, wo̱ṅ
a wompe̱ papa,
4. afatŵafo, anuo̱deṅfo, wo̱ṅ a wo̱hõ-
maṅ, *wo̱do̱ anigyede seṅ Nyame, *Fil 3,19·
5. wo̱katē wo̱ṅ anim kyere̱ onyame-
sompa, nanso wo̱pa emu ahõo̱deṅ; na sā
nnipa yi, daṅ wohõ fi wo̱ṅ hõ.
Mat 7,15.21. Tit 1,16.
6. *Na eyinom mu bi ne wo̱ṅ a wo̱nam
ase hye̱ṅhye̱ṅ afi mu, na wo̱fa mmeawa
a bone ado̱re ahye̱ wo̱ṅ so a akonno̱
horo kekã wo̱ṅ *Mat 23,14. Tit 1,11.
7. a wosũa dā nanso wontumi nnu
nokware hũ mu da no nnommum.
8. Na se̱nea Iannē nė Iambrē nė
*Mose dii asi no, sāara na eyinom nso
nė nokware no di asi; wo̱ye̱ nnipa a
wo̱ṅ adŵene ase̱e, wo̱mfra gyidi fãm.
*2 Mos 7,11.22.
9. Nso wo̱reṅko̱ wo̱ṅ anim pī biara,
na wo̱ṅ gyimi be̱da adi nnipa ṅhīnā
anim, se̱ wo̱ṅ de no nso ye̱e no.
10. Na wo de, woadi me kyere̱, me
bāra, me tirimbo̱, me gyidi, m'abodŵo-
kye̱rē, me do̱, me boaseto̱,
11. me tā a *wo̱anyã me ntāe, m'ama-
nehunu a e̱baa me so [wo̱] Antiokia,
Ikonio, Listra no akyi; sā tā yi na
migyinaa mu, na Awurade gyee me fi
†ne ṅhīnā mu. *Asmf 13,50; 14,5.19. †Dŵ 34,20.
12. Na wo̱ṅ a wo̱pe̱ se̱ wo̱de onya-
mesompa trā ase Kristo Iesu
mu ṅhīnā, wo̱be̱tā wo̱ṅ
Mat 16,24. Asmf 14,22.
13. Na nnipa bone asisifo be̱ko̱ wo̱ṅ
anim [wo̱] bone mu, wo̱dādā na wo̱dādā
wo̱ṅ. 1 Tim 4,1.
14. Na wo de, *trā nea woasũa na
woahũ mu nokware no mu; wunim onīkõ a
wusũae ne ṅkye̱ṅ no, *2,2.
15. na wufi wo mmofraase nim ṅkyere̱-
wē kroṅkroṅ no a e̱betumi amã woahũ
nyansa afa Kristo Iesu mu gyidi so ako̱
ṅkwãgye mu. Ioh 5,39.
16. *Kyere̱w ṅhīnā fi Nyame
home mu na eye mã o̱kyere̱kyere̱,
nte̱ṅyi, mfomso-mu-so̱re nė trēnē
mu ye̱ṅ; *2 Pet 1,19—21.
17. *na* *Onyaṅkõpo̱ṅ nipa aye̱ pe̱
a wo̱asiesie no korā amã ṅṅŵuma
pa ṅhīnā. *1 Tim 6,11.

## Ti 4.

Afei midi wo adanse Onyaṅkõpo̱ṅ
nė Awurade Iesu Kristo a *o̱be̱ba abebu
ateasefo nė awufo nte̱ṅ [wo̱] n'ahõyi nė
n'ahenni mu no anim; *1 Pet 4,5.
2. paem' kã ase̱m no, gyina mu e̱bere
a eye nė nea enye mu, yi nte̱ṅ, kã anim,
tu fo, abodŵokye̱rē nė o̱kyere̱kyere̱
ṅhīnā mu. Asmf 20,20.31.
3. Na e̱bere bi be̱ba a wo̱rentie o̱kyere̱
pa a eye no, na mmom, se̱nea wo̱ṅ aṅkasa
akonno̱ te, wo̱be̱soa kyere̱kyere̱fo aboa
wo̱ṅhõ so, se̱ wo̱ṅ asõm ye̱ wo̱ṅ hėne;
1,13. 1 Tim 4,1.
4. na wo̱beyi wo̱ṅ asõ afi nokware hõ,
na wo̱adaṅ akotie anansēse̱m.
1 Tim 4,7. 2 Tes 2,11.
5. Na wo de, mã wo ani nna ho̱
ade ṅhīnā mu, *mīa wo ani hũ amane,
ye̱ o̱sempakãfo adŵuma, ŵie wo som no
korā. *2,3.
6. Nā me de, *wo̱anyã refŵie me aye̱
afŵiesã, na me bere a mede me̱so̱re ha ahī.
*Fil 2,17.
7. O̱kõpa no, *makõ; †mmirika
no, maŵie tu; gyidi no, maso mu
masie; *1 Kor 9,25. 1 Tim 6,12 †Fil 3,14.
8. nea aka a e̱da me ho̱ ne
*trēnē abotiri a Awurade, o̱tem-
mufo trēnē no, de be̱mã-me e̱da no,
na e̱nyé me ṅkõ, na mmom wo̱ṅ a
wo̱do̱ n'ahõyi no ṅhīnā nso bi.
*2,5. 1 Pet 5,4. Iak 1,12. Adiy 2,10.
9. Bo̱ mmo̱deṅ bēra me ṅkye̱ṅ nte̱m.
ṅ. 21; 1,4.
10. Nā *Dēma ape̱ mprempreṅ ŵi yi
ase agyaw me, na wasim' ko̱ Tesalonika,
Kréske ko̱ Galatia, Tito ko̱ Dalmatia;
*Kol 4,14.
11. Luka ṅkõ na o̱-nė me wo̱ ho̱. *Fa
Marko kã wo hõ bēra, na oye mã me
o̱som mu. *Asmf 15,37; Kol 4,10.
12. Tihiko de, masoma no Efeso.
Asmf 20,4. Ef 6,21. Kol 4,7.
13. Se̱ woreba a, fa me kotoku-atade
a migyawe Karpo ṅkye̱ṅ wo̱ Troia nė
mmūrukū no bēre̱ me, ne titiriw no
ṅhõmapoē no.
14. *Aleksandro, ko̱bere-dŵumfo no,

ye̱e̱ me bone pī; †Awurade n'tua no ka se̱nea ne ṅṅŵuma te.
*1 Tim 1,20. †2 Sam 3,39. Dŵ 28,4.

15. O̱no na wo nso fŵe̱ wohõ yiye wo̱ no hõ; nȧ osiw ye̱ṅ nse̱m ano kwaṅ bebẽrē.

16. Me nyiāno a edi kaṅ no mu, obiara ammegyina m'akyi, na wo̱ṅ ṅhīnā *gyaw me mú; [mesẽre̱ se̱] wommmu ṅṅnu wo̱ṅ so.
*1,15.

17. Na Awurade *gyinaa m'akyi, na o̱hye̱e̱ me deṅ, *na* wo̱afa me so aŵie ase̱ṅkã no, na amaṅamaṅ ṅhīnā ate; na woyii-me gyata anom. *Asmf 23,11; 27,23.

18. Na Awurade beyi me afi adŵuma bone ṅhīnā mu, na wagye me ako̱ ne soro ahenni no mu; o̱no na anuonyam wo̱ no mmeresanteṅ nnasanteṅ. Amen.

19. Kyia Priska nė *Akwila nė †Onesíforo fi. *Asmf 18,2. Rom 16,8. †2 Tim 1,16.

20. *Erasto trãa Korinto, na †Trófimo na migyaw no Milēto a o̱yare.
*Asmf 19,22. †Asmf 20,4; 21,29.

21. Bo̱ mmo̱deṅ bẽra ansã na awo̱bere aba. Eubulo nė Pūdē nė Lino nė Klaudia nė anuanom ṅhīnā kyia wo.

22. Awurade Iesu Kristo nė wo hoṅhom ntrã. O̱dom ṅkã mo! Amen.

---

# PAULO ṄHÕMA A O̱KYERE̱W KO̱MÃA TITO.

---

## Ti 1.

**P**aulo, Onyame akoa nė Iesu Kristo somafo mã wo̱ṅ a Onyame apaw wo̱ṅ gyidi nė onyamesompa hõ nokware no nimde̱e̱,

2. dā ṅkwã anidaso so, — ṅkwã a Onyame a onni atoro no de hye̱e̱ bo̱ tetēte,

3. na e̱bere a e̱se̱ mu *oyii n'ase̱m adi, ase̱ṅkã a wo̱nam ye̱ṅ agyeṅkwã Onyame hye̱ so †de hye̱e̱ me nsa no mu:
*Ef 1,9.10. †1 Tim 1,1.11.

4. de-ko̱mã *Tito, me ba pa gyidi koro no ara fãm: O̱dom, mmo̱borohunu, asomdŵoe a efi agya Onyame nė Awurade Iesu Kristo, ye̱ṅ agyeṅkwã no, ṅkã wo!
*1 Tim 1,2

5. **E**yi nti na mede wo migyaw Kreta, *na* woasiesie nneе̱ma a aka no pe̱pē̱pe̱, na woasisi kũro biara kũro so mpanyimfo, se̱ mehye̱e̱ wo no:

6. Nea ne hõ nni ase̱m bi, o̱yere biakõ kunu, o̱wo̱ mma gyidifo a wo̱nte ahofŵi anase̱ asõo̱deṅ ṅkã wo̱ wo̱ṅ hõ. 1 Tim 3,2—4.

7. Nȧ nea e̱se̱ o̱fŵe̱fo ne se̱: wonní ne hõ ase̱m bi kã, *se̱ Onyame fiefŵe̱fo; o̱nyé̱ o̱hõpe̱fo, obufufafo, o̱sãdŵẽam, o̱mãnefo, odifudepe̱fo, *1 Kor 4,1. 2 Tim 2,24.

8. na mmom o̱pe̱ aho̱hoye̱, pe̱ papa, n'adŵenem tew, o̱tẽe̱, ne hõ tew, n'ani kã ase,

9. oso nokwase̱m no mu se̱nea wo̱kyere̱e̱ no no, *na* watumi de kyere̱ pa no atu fo, na wayi akyinnyegyefo nte̱ṅ.

10. Nȧ ahuhuse̱ṅkãfo nė adādāfo asõwuifo pī wo̱ ho̱, ne titiri no wo̱ṅ a wofi tŵetiatŵa mu a

11. e̱se̱ se̱ wosiw wo̱ṅ ano; wo̱ṅ na aniwu mfaso nti wo̱kyere̱kyere̱ nea e̱nse̱, de daṅ afi mũ butu. 2 Tim 3,6.

12. Wo̱ṅ mu bi, wo̱ṅ aṅkasa diyifo, kãe se̱: "Kretafo ye̱ atorofo dā, mmoabone, wo̱ furu ŵerehunu."

13. Adanse yi ye̱ nokware. E̱no nti *yi wo̱ṅ nte̱ṅ ketē, *na* wo̱ṅ hõ aye̱ wo̱ṅ deṅ gyidi mu, *2 Tim 4,2.

14. na wo̱anye̱ asõ ammã Iudafo *anansẽse̱m nė nnipa a wo̱daṅ wo̱ṅhõ fi nokware hõ ahye̱de. *1 Tim 4,7.

15. Ade ṅhīnā *hõ tew mã wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ tew; na wo̱ṅ a wo̱ṅ hõ aba fī na wonnye nni no de, fŵē hõ ntew mmã wo̱ṅ, na mmom wo̱ṅ adŵene nė wo̱ṅ ahõnim ṅhīnā hõ aba fī.
*Mat 15,11. Rom 14,20.

16. Wo̱kã se̱ wonim Nyame, na wo̱de wo̱ṅ ṅṅŵuma saṅ, wo̱ye̱ akyifo nė asõo̱deṅfo, na wo̱mfra mmã adŵuma pa biara. 2 Tim 3,5.

## Ti 2.

Na wo de, kã nsem a efata kyere pa no: 1 Tim 6,3. 2 Tim 1,13.

2. Ǹkwakorā ani so n′na ho, wọn anim nye duru, wọn adŵenem n′tew, wọn hõ nye wọn deṅ, gyidi, odo, boaseto fãm. 1 Tim 5,1.

3. Mmerewa nso m′mu wọn băra senea efata nnipa kroṅkroṅ, wonntŵiri nnipa, wonnye asãdŵẽam, wóṅkyerekyere nsempa, 1 Tim 3,11.

4. *na* wode atew mmabā adŵenem amã woado wọn kununom nė wọn mma,

5. na woadŵeṅ adŵempa, afŵe wọṅhõ so, aye wọn afi yiye, aye adēfo, abĕre wọṅhõ ase amã *wọn aṅkasa kununom: *na* woaṅkã Onyaṅkõpọṅ asem no hõ asemmone. *Ef 5,22.

6. Mmĕrante nso săara na tu wọn fo, na wóṅṅŵeṅ adŵempa:

7. na biribiara mu no, yi wohõ adi se ṅṅŵuma pa ṅfŵeso: okyere mu [yi] peye, animduru, 1 Tim 4,12. 1 Pet. 5,3.

8. asempa a eye a wonnyã hõ asem bi ṅkã [adi]: *na* nea o-nė yeṅ anyã no afere, se onni yeṅ hõ bone biara kã. 1 Pet 2,15.

9. Ǹkoa, [tu wọn fo se] wómmĕre wọṅhõ ase mmã wọn aṅkasa wuranom, wónso wọn ani ade ṅhĩnā mu, wonntuatua ano, Ef 6,5. 1 Tim 6,1. 1 Pet 2,18.

10. wommmew ade, na mmom wónyi nokware pa ṅhĩnā ṅkyere: *na* wode ahyehye *yeṅ agyeṅkwã Nyame kyere, ade ṅhĩnā mu. *1,3.

11. Nà Onyaṅkõpọṅ dom a ede ṅkwãgye ba mã nnipa ṅhĩnā no ayi nehõ

12. yèṅ yeṅ, se yeapa mmusubo nė ŵiase akonno a, *yémfa adŵenemtew nė trẽnē nė onyamesompa ntrã nnansã ŵi yi mu *Ef 1,4.

13. *ntŵeṅ Onyame kese nė yeṅ agyeṅkwã Iesu Kristo anuonyam ahõto-anidaso nė ahõyi; *1 Kor 1,7. Fil 3,20.

14. ono na ode *nehõ mãe mãa yeṅ, *na* wagye yeṅ afi mmăratõ ṅhĩnā mu, na wadŵira yeṅ hõ aye yeṅ n′aṅkasa ne maṅ a wobo †ṅṅŵuma pa hõ mmodeṅ. *Gal 1,4. 1 Tim 2,6. †Ef 2,10.

15. Eyinom na kã, na tu hõ fo, na yi hõ nteṅ, *na* wode ahye wọn yiye. *Mmã obi mmmu wo abomfĩā. *1 Tim 4,12.

## Ti 3.

Kae wọn ná wommĕre wọṅhõ ase mmã panyinni nė *tumi horo no, wónye osetie, wonsiesie wọṅhõ mmã adŵumapa biara adŵumapa, *1 Pet 2,13.

2. wonntŵiri obi, wonnye atutupefo, wóṅṅŵo betē, na womfa odŵo ṅhĩnā ṅkyere nnipa ṅhĩnā. Fil 4,5.

3. Nà *yeṅ nso, kaṅ no yeye ṅkwasea, asõodeṅfo, nnipa a wofomfom, som akonno nė anigyede horo, te nnebone nė nitaṅ mu a wọn hõ ye ahĩ tentaṅ wọṅhõ. *1 Kor 6,11. Ef 2,2; 5,8.

4. Na yeṅ agyeṅkwã Nyame adoeye nė nido yii nehõ adi no, 2,11.

5. *emfi trẽnē mu ṅṅŵuma a yeaye, na mmom onoara ne mmoborohunu nti na emã onam awofoforo †aguare nė Hoṅhom kroṅkroṅ foforoye so gyee yeṅ ṅkwã; *Ef 2,8.9. †Ioh 3,5. Ef 5,26.

6. eno na onam yeṅ agyeṅkwã Iesu Kristo so *fŵie guu yeṅ so pĩ, *Ioel 3,1.

7. *na* wonam ne dom so abu yeṅ bem amã yeaye dā ṅkwã no anidaso so adedifo.

8. Eye nokwasem, na eyinom na mefŵe se wohye mu deṅ, *na* wọn a woagye Onyaṅkõpọṅ adi no *adŵeṅ senea wobebo ṅṅŵuma pa hõ mmodeṅ. Eyinom ne nea eye fe, na eye mã nnipa. *ṅ. 14.

9. Na ṅkwasea-akyinnye nė anăto nė kunsuṅkunsum nė mmăra hõ akasakasa de, yi wohõ fi hõ; nà enye mmã fŵē, na eye hunu. 1 Tim 4,7.

10. *Ǹkyekyem farebae a woakasa akyere no †peṅkoro nė ne mpĕrennu no, pa no, *2 Ioh 10. †Mat 18,15.16.

11. na hũ se, nea ote sā no, ne ti asee na oye bone bu n′aṅkasa nehõ fo wo mu. 1 Tim 6,4.5.

12. Se mesoma Artema anase *Tihiko wo ṅkyeṅ a, bo mmodeṅ bĕra me ṅkyeṅ [wo] Nikópoli, na eho na mabo me tirim se merekodi awobere. *2 Tim 4,12.

13. Bo mmodeṅ hye Sena, mmăranimfo no, nė *Apollo kwaṅ yiye, *na* aṅka wọn fŵē. *Asmf 18,24. 1 Kor 3,5.6.

14. Na mã yeṅ-nnipa no nsũa *ṅṅw̃u-
ma pa hõ mmodeṅbo nso, mfa mmoa
woṅ a ehìa woṅ, †*na* abá ammo woṅ.
*2,14. Ef 4,28. †Mat 7,19.

15. Woṅ a wo-nè me wo ho ṅhĩnā
kyiakyia wo. Kyiakyia woṅ a wodo
yeṅ, gyidi mu. Odom ṅkã mo ṅhĩnā!
Amen.

# PAULO ṄHÕMA A OKYEREʷ KOMÃA FILEMON.

Paulo, Kristo Iesu *deduani, nè onua
Timoteo de komã Filēmon, yeṅ dofo nè
yeṅ yoṅkõ-dw̃umayeni, *Ef 3,1.
2. nè Appia, yeṅ doḟowa, nè *Arkíppo,
yeṅ yoṅkõ-srãni, nè asafo a ewo wo fi
ṅhĩnā: *Kol 4,17.
3. Odom nè asomdw̃oe a efi yeṅ Agya
Onyame nè Awurade Iesu Kristo ṅ'kã
mo! Rom 1,7.
4. Meda me Nyaṅkõpoṅ ase dā mebo
wo diṅ me mpaebo mu,
5. se mete wo do nè wo gyidi a wowo
no Awurade Iesu nè ahõtefo ṅhĩnā hõ no,
6. *na* wo gyidi ayoṅkõfa mu aye deṅ,
yiye ṅhĩnā a ewo mo mu Kristo Iesu
ḟãm no hõ nimdee mu. *Fil 1,9.
7. Nà yewo wo do hõ *anigye bebĕrē
nè aw̃erekyekye, se woamã ahõtefo yam
adw̃udw̃o woṅ, onua! *2 Kor 7,4.
8. Eno nti na aṅkã meye nnam pī
Kristo mu se mede mehye-wo ade a ese
hõ,
9. na odo nti mesĕre wo mmom: me
sẽ a meye akora Paulo, na afei meye
Iesu Kristo deduani nso:
10. mesĕre wo memã *me ba a †mewoo
no me ṅkyeree mu, Onēsimo a
*Kol 4,9. †1 Kor 4,15. Gal 4,19.
11. kaṅ no nehõ nni mfaso mmã wo na
aḟei oye mã wo nè me a masoma no bio.
12. Na wo de, gye ono a ote se m'aṅ-
kasa me yam a
13. aṅkã mepee se misĭaṅka no mã watrā
me ṅkyeṅ, *na* *wasi wo-anaṅmu asom
me, asempa no ṅkyeree no mu; *Fil 2,30.
14. nso mampe se mifi wo akyi meye
biribiara, *na* wo yiye anye se efi ohye
mu, na mmom afi *ope mu. *2 Kor 9,7.
15. Nà ebia eyi nti na o-nè wo tetew
mu kakra, se wobenyã no dā,
16. enyé se akoa bio, na nea oseṅ akoa,
se onua dofo a oye mã me titiri, ne
ṅkãntom wo, ohõnam nè Awurade fãm.
1 Tim 6,2.
17. Na enti, se wubu me se oyoṅkõ
a, gye no se m'aṅkasa.
18. Na se waye wo bone bi, se ode wo
ka bi a, bu bĕre me.
19. Me Paulo na mede maṅkasa me nsa
mekyerewʷ se metua, *na* maṅkã wo se, nea
wode me kã hõ no ne wo aṅkasa nso!
20. Yiʷ, onua, mã minnyã wo hõ biribi
a eye, Awurade mu, *mã me kõmam
nsãṅ-me Awurade mu! *ṅ. 7.
21. Mewo wo setie hõ anidaso nti na
mekyerewʷ wo ṅhõma, na minim se wo-
beye aseṅ nea makã yi po.
22. Nanso siesie hohotrābere mã me;
nà m'ani da so se enam mo mpaebo so
na wode me *bekye mo. *Fil 1,25; 2,24.
23. *Epáfra, me yoṅkõ-deduani [wo]
Kristo Iesu mu, *Kol 1,7; 4,12.
24. Marko, Aristárko, Dema, Luka, me
yoṅkõnom adw̃umayefo, kyiakyia wo.
Kol 4,10.14.
25. Yeṅ Awurade Iesu Kristo dom ṅkã
mo hoṅhom! Amen.

# ṄHÕMA A WO̱KYERE̱ʷ KO̱MÃA HEBRIFO.

---

## Tĩ 1.

**O**nyaṅkõpo̱ṅ a tete no o̱nam bere horo nė su horo so kasa kyere̱e̱ agyanom, adiyifo no mu no,

2. nna a edi akyiri yi mu o̱kasa kyere̱e̱ ye̱ṅ, ne ba a waye̱ no ade ṅhĩnã *difo a †o̱nam no so nso ye̱e̱ mmeresanteṅ mu adesanteṅ no mu;
* Dẅ 2,8. †Ioh 1,3. Kol 1,16.

3. o̱noara a o̱ye̱ n'anuonyam no hraṅṅ nė ne su *se̱so na o̱de ne tumi ase̱m so nnee̱ma ṅhĩnã mu no, o̱de n'aṅkasa nehõ †dẅiraa ye̱ṅ bone no, **o̱ko̱trãa anuonyam ke̱se no nifã so o̱sorosoro,
* 2 Kor 4,4. Kol 1,15. † Heb 9,14.26. **Mark 16,19.

4. na wakye̱ṅ abo̱fo no dodo a ne diṅkũnini a wanyã no kye̱ṅ wo̱ṅ de. Fil 2,9.

5. Na abo̱fo mu hena na wase no pe̱ṅ se̱: *„Me ba ne wo, me na mawo wo nne̱"? na bio: †„Me̱ye̱ no agya na waye̱ me o̱ba"?
*Dẅ 2,7. † 2 Sam 7,14.

6. Na onyã de *abakaṅ no ba ẅiase bio a, ose: †„Mã Onyame abo̱fo ṅhĩnã nso̱re no!"
*Rom 8,29. †Dẅ 97,7.

7. Na abo̱fo no hõ de, ose: *„O̱ye̱ n'abo̱fo mframa nė n'asomfo ogyaframa";
* Dẅ 104,4.

8. na o̱ba no hõ de, ose: *„Onyaṅkõpo̱ṅ, wo aheṅṅua wo̱ ho̱ dãpem dãpem, wo ahenni poma ye̱ poma a ete̱e̱.*Dẅ 45,7.8.

9. Wodo̱ trẽnẽ na wukyi amumo̱ye̱, enti na, Onyaṅkõpo̱ṅ, wo Nyaṅkõpo̱ṅ de ahõsãṅ ṅṅo asra-wo aseṅ wo-mfe̱fo."

10. Na [bio ose]: *„Awurade, mfiase no wohye̱e̱ asase ase, na wo nsa ano ṅṅẅuma ne asoro:
*Dẅ 102,26–28.

11. e̱nonom be̱se̱e, na wo de, wowo̱ ho̱ sãara,

12. na ne ṅhĩnã besuʷ se̱ atade, na wobe̱bo̱bo̱ʷ no se̱ ofuratam, na asakrasakra; na wo de, wote se̱ wote ara, na wo mfe reṅhĩ da".

13. Na abo̱fo no mu hena hõ na wakã pe̱ṅ se̱: *„Trã me nifã so kosi se̱ mede wo atamfo me̱ye̱ wo naṅ ase ntiaso"? *Dẅ 110,1.

14. Wo̱ṅ ṅhĩnã nyé̱ ahoṅhom *asomfo a wo̱ṅ a wo̱be̱ye̱ ṅkwãgye no difo no nti wo̱soma wo̱ṅ se̱ †wó̱ṅko̱som?
* Dan 7,10. †Dẅ 34,8; 91,11.

## Tĩ 2.

**Eyi** nti e̱se̱ se̱ yeso nnee̱ma a ye̱ate no mu mã e̱boro so, *na* ye̱ansĩane hõ da bi.

2. Na se̱ ase̱m a wo̱nam *abo̱fo so kãe no timi, na mmãratõ nė asõo̱deṅ biara nyãa n'akatua a e̱se̱ a: *Asmf 7,53. Gal 3,19.

3. ye̱ṅ de, se̱ ye̱ammu ṅkwãgye ke̱se a e̱te sẽ̱ yi a, *ye̱begũaṅ afi mu de̱ṅ? e̱no na †Awurade fii ase kãe no, wo̱ṅ a wo̱tee no hye̱e̱ mu deṅ de mãa ye̱ṅ,
*10,29. †12,25.

4. na Onyaṅkõpo̱ṅ nso de nse̱ṅkyere̱ne nė aṅwoṅwãde nė ahõo̱denne horo nė hoṅhom kroṅkroṅ a o̱kyekye̱e̱ mu se̱ o̱pe̱ no *dii hõ adanse bi. *Mark 16,20. 1 Kor 12,4.11.

5. **Nà** e̱nyé̱ abo̱fo ase na o̱de ẅiase a e̱reba a ye̱kã hõ ase̱m no ahye̱.

6. Na obi di adanse *bãbi se: „O̱desãni ne hena a wokae no, anase̱ onipa ba ne hena a wo ani kũ no hõ?
* Dẅ 8,5–7.

7. Woamã aka kakra na wadu abo̱fo, wode anuonyam nė nĩdi abo̱ no abotiri, na wode no asi wo nsa ano ṅṅẅuma so,

8. wode ade ṅhĩnã ahye̱ n'anaṅ ase." Nà se̱ o̱de nnee̱ma ṅhĩnã ahye̱ n'ase yi, wannyaʷ biribiara a wamfa aṅhye̱ n'ase; na afei de yennyã ṅhũi se̱ wo̱de nnee̱ma ṅhĩnã ahye̱ n'ase,

9. na nea *wo̱bẽre̱e̱ no ase mã e̱kaa kakra na oduu abo̱fo no, Iesu, yehũ no se̱ owu amanehunu nti wo̱de anuonyam nė nĩdi abo̱ no abotiri, *na* wafa Onyame dom so akã owu afẅe̱ amã onipa biara nipa. *Fil 2,8.9.

10. Nà e̱fataa nea ne nti nne̱ema ṅhĩnã
wo̱ ho̱ na *e̱nam no so na nne̱ema ṅhĩnã
wo̱ ho̱, nea o̱de mma bebĕrē baa anuonyam
mu no, se̱ o̱de wo̱ṅ ṅkwãgye safohene
nam amanehunu mu be̱ko̱ pe̱ye̱ a ew̃ie
du mu. *Rom 11, 36.
11. Nà nea o̱tew hõ nė wo̱ṅ a wo̱tew
wo̱ṅ hõ ṅhĩnã fi obiakõ, ne sã nti e̱nyé̱
no aniwu se̱ o̱be̱fre̱ wo̱ṅ *nuanom,
*Mark 3, 34.35. Mat 25, 40. Ioh 20, 17.
12. se: *“Me̱bo̱ wo diṅ makyere̱ me
nuanom, asafo mu na me̱to aye̱yidw̃om
mamã wo.“ *Dw̃ 22, 23.
13. Na bio: *“Mede mehõ me̱to no so. “Na
bio: †“Fw̃e̱ me nė mma a Onyaṅkõpo̱ṅ
de wo̱ṅ mãa me no.“ *Ies 8, 17. †Ies 8, 18.
14. Na enti se̱ mma no anyã o̱hõnam
nė mogya koro no bi no, *sãara na o̱no
nso faa mu bi, se̱ o̱nam owu so betu nea
ò̱wo̱ owu †tumi a o̱ne o̱bonsam no,
*ṅ. 17. †2 Tim 1, 10. Ioh 12, 31.
15. na wagye wo̱ṅ a aṅkã owu hõ hũ
nti wo̱aye̱ ṅkoa, nna a wo̱de te ase ṅhĩnã.
16. Nà ampa ara, e̱nyé̱ abo̱fo na oso
wo̱ṅ mu gye wo̱ṅ, na mmom Abraham
asefo na oso wo̱ṅ mu gye wo̱ṅ;
17. na enti ehĩaa no se̱ o̱se̱ ne
nuanom *ade ṅhĩnã mu, *na* waye̱
mmo̱borohunu nė nokware so̱fo-
panyiṅ, Onyaṅkõpo̱ṅ fãm nne̱ema
no mu, na waye̱ o̱maṅ no bone hõ
mpata. *Fil 2, 7.
18. Nà se̱ n'aṅkasa hũu o̱so̱ a wo̱so̱o̱
no fw̃e̱e mu amane nti, otumi boa wo̱ṅ
a wo̱so̱ wo̱ṅ fw̃e̱ no. 4, 5.

## Ti 3.

E̱no nti, anuanom kroṅkroṅ a mofra
o̱soro fre̱ no mu, móṅfw̃e̱ ye̱ṅ ase̱m a
yegyina so kã no hõ somafo nė *so̱fo-
panyiṅ Kristo Iesu a *4, 14.
2. odi nea o̱de no sii ho̱ no nokware
se̱ *Mose nso dii ne fi ṅhĩnã mu no-
kware no. *4 Mos 12, 7.
3. Nà oyi de, wo̱abu no se̱ anuonyam
bebĕrē se̱ no seṅ Mose, te se̱ nea osiesiee
ofi wo̱ nĩdi bebĕrē seṅ fi no.
4. Nà ofi biara, obi na osiesie, na nea
osiesie nne̱ema ṅhĩnã ne Onyame.
5. Na Mose de, odii ne fi ṅhĩnã mu
nokware se̱ o̱somfo, se̱ o̱bedi nse̱m a
wo̱rebe̱kã da bi no hõ adanse;
6. na Kristo de, odi ne fi so se̱ o̱ba;
*nso ne fi no ne ye̱ṅ, nanso gye se̱ yeso
anidaso no hõ nnam nė ahõhoahoa mu
pintiṅṅ kosi ase. *Ef 2, 19.
7. Enti, se̱nea Hoṅhom kroṅkroṅ no
se: *“E̱ne̱, se̱ mote ne nné a, *Dw̃ 95, 7—11.
8. mummpirim mo kõma, se̱ ntawntaw
no mu, so̱fw̃e̱ da no so sareso ho̱,
2 Mos 17, 7. 4 Mos 20, 2—5.
9. nea mo agyanom gyigyee m'ano
no; wo̱so̱o̱ me fw̃e̱e, nanso wo̱anyã me
ṅṅw̃uma ṅhũi mfrihyia aduanaṅ.
10. Enti sã awo-ntoatoaso no hõ ye̱e̱
me ahĩ, na mekãe se̱: Dã wo̱de wo̱ṅ kõma
fom so. Na wo̱ṅ de, wo̱aṅhũ m'akwaṅ;
11. na e̱mã mekãe m'abufu mu ntam
se̱: Wo̱reṅhye̱ṅ me home mu!“ 4 Mos 14, 21 23.
12. Móṅfw̃e̱ yiye, anuanom, na kõma
bone a ennye nni amma mo mu biara
mu, na waṅwae amfi Nyame teasefo hõ.
13. Na mmom *múntutu mohõ fo da
ṅhĩnã a wo̱da so bo̱ diṅ se nne̱ no, *na* bone
nnãdã ampirim mo mu biara. *1 Tes 5, 11.
14. Nà ye̱anyã Kristo hõ bi, nanso gye
se̱, nea yefii ase de ye̱ṅhõ too so no,
*yeso mu pintiṅṅ kosi ase. *6, 11.
15. Se̱ wo̱kã se̱: *“E̱ne̱, se̱ mote ne nné
a, mummpirim mo kõma se̱ ntawntaw
no mu“ a: — *ṅ. 7.
16. nà e̱hẽfo na wo̱tee a wodii ntawntaw?
E̱nyé̱ wo̱ṅ a wo̱nam Mose so fii Misraim
ṅhĩnã?
17. Na e̱hẽfo hõ na e̱ye̱e̱ no ahĩ mfrihyia
aduanaṅ no? E̱nyé̱ wo̱ṅ a wo̱ye̱e̱ bone a
*wo̱ṅ amũ guguu sareso no? *1 Kor 10, 10.
18. Na e̱hẽfo na o̱kãa-wo̱ṅ *ntam se̱
wo̱reṅhye̱ṅ ne home mu, se̱ wo̱ṅ a wo̱-
annye anni no? *ṅ. 11.
19. Na yehũ se̱ ogye a wonnye nni nti
wo̱antumi aṅko̱ mu.

## Ti 4.

Enti mómmã yensuro, *na*, se̱ wo̱agyaw
ne home mu ko̱ hõ bo̱hye̱ [amã ye̱ṅ] nti,
mo mu biara anye̱ se̱ waka akyiri.
2. Nà wo̱akã asempa nso akyere̱ ye̱ṅ
se̱ wo̱ṅ ara; nanso ase̱m a wo̱tee no anye̱
wo̱ṅ mfaso, efise̱ e̱-nė gyidi anni afra
wo̱ṅ a wo̱tee no mu.

3. Nà yeṅ a yeagye adi ko ne home
mu, *senea ose: "Emã mekãa m'abufu
mu ntam se woreṅhyeṅ me home mu,"
nanso wofi ŵiase asehye aŵie ṅṅŵuma
no dedaw. *Dŵ 95,11. Heb 3,11.
4. Na bābi okã eda a eto so asoṅ
no hõ sẽ se: *"Na Onyaṅkõpoṅ homee
da a eto so asoṅ fi ne ṅṅŵuma ṅhĩnã
mu;" *1 Mos 2,2.
5. na ehanom okã bio se: "Woreṅhyeṅ
me home mu."
6. Na enti, se aka se ebinom beko mu
na asõodeṅ nti woṅ a wokãa woṅ asempa
no kaṅ no aṅko mu nti,
7. ohyee da bi bio nam Dawid so kãe
se: *"Ene,"— ekyee sā no, †okãe senea
yeabo diṅ dedaw no se: "Ene, se mote
ne nné a mummpirim mo kõma!"
*Dŵ 95,7.8. †Heb 3,7.
8. Nà se *Iosua amã woahome a, aṅkã
akyiri yi wammo da foforo diṅ bio.
*5 Mos 31,7. Ios 22,4.
9. En'de na homedadi aka amã Onyaṅ-
kõpoṅ maṅ.
10. Nà nea wahyeṅ ne [enese Onyame]
home mu no, ono nso *home fi ne ṅṅŵuma
hõ, senea Onyaṅkõpoṅ homee fi ne de
hõ no. *Adiy 14,13.
11. Na enti mómmã yemmo mmodeṅ
ṅhyeṅ home no mu, *na* obi aṅfŵe ase
anye asõodeṅ koro no ara ṅfŵeso.
12. Na Onyaṅkõpoṅ asem wo
ṅkwã, na ahõodeṅ wo mu, na ano
ye nnam seṅ ṅkrante anofãnu
biara, na efŵiro mu kodu se epā-
pae okăra nė hoṅhom, akwā nė
hoṅ mu, na eye kõma nsusui nė
adŵene temmufo; Ier 23,29.
13. na enni abode biara a enna adi
n'anim, na ade ṅhĩnã hõ da ho na eso
abue, nea ye-nė no wo asem no anim.
14. Na enti, se yewo *osofopanyiṅ kese
a watŵa asoro mu, Iesu, Nyaṅkõpoṅ ba
no, yi, mómmã yenso yeṅ asem a yegyina
so kã no mu denneṅ. *3,1; 6,20; 7,26; 8,1; 9,11.
15. Na yenni osofopanyiṅ a *on-
tumi ṅhũ yeṅ mmereye mmã yeṅ,
na nea woaso no afŵe ade ṅhĩnã
mu, se yeṅ de ara, nso onni
bone. *2,17.
16. Na enti mómmã *yemfa nnam
mmĕra †todom aheṅṅua no anim,
*na* yeanyã mmoborohunu na yeahũ
dom, *na* ebere a ese mu aboa yeṅ.
*1 Ioh 3,21. †Rom 3,25.

## Tĩ 5.

Nà osofopanyiṅ biara, woyi no fi nnipa
mu hye no soḟo mã nnipa, Onyaṅkõpoṅ
fãm nneema hõ, se bone nti ómfa aye-
yede nė afore mmã,
2. se obi a obetumi *ahũ amã woṅ a
wonnim na wofom so no, senea efata,
esĩane se mmereye atŵa ono nso hõ ahyia;
*4,15.
3. na eno nti ese se obo bone hõ afore mã
*nehõ, senea obo mã omaṅ no. *3 Mos 9,7; 16,6.
4. Na obi mfá sā nĩdi no mmã nehõ,
na mmom nea Onyaṅkõpoṅ fre no *se
Aaron nso. *2 Mos 28,1.
5. Sāara nso na Kristo aṅhye nehõ
anuonyam se obeye osofopanyiṅ, na mmom
nea osee no se: *"Me ba ne wo, me na
mawo wo nne!" *Dŵ 2,7.
6. Senea okãe bābi nso se: *"Woye
dā sofopanyiṅ, Melkisedek akwaṅso."
*Dŵ 110,4. Heb 7.
7. Ono a ne hõnam nna no mu ode
mpaebo nė ṅkotosĕre *bĕree nea obetumi
agye no afi wu mu no, ntẽem a emu
ye deṅ nė nusu mu, na ofere nti wotiee no,
*Mat 26,39—46.
8. oye oba de, nanso osũaa amane a
ohũi no mu *osetie, *Fil 2,8.
9. na *onyā yee pe no, oyee woṅ a
wotie no ṅhĩnã dā ṅkwãgye farebae a
*Ioh 17,1.5.
10. Onyaṅkõpoṅ bo ne diṅ fre no
Melkisedek akwaṅso sofopanyiṅ.
11. Eno hõ na yewo asem a edõsõ a
asekyere ye deṅ nso kã, efise mo asõ aseṅ.
12. Nà ebere a aṅkã ese se moye
kyerekyerefo no, ehĩa mo bio se wo-
kyerekyere mo Onyaṅkõpoṅ nsem mu
mfitiasesem, na moaye woṅ a ehĩa woṅ
*nufu na enyé aduaṅ a eye deṅ. *1 Kor 3,1-3.
13. Na obiara a onum nufu no ṅhũu
trẽnẽ asem no mu e, *na oye akokoā.
*Ef 4,14.
14. Na aduaṅ a eye deṅ no se woṅ a
woaye pe a anẽm nti woṅ ṅkãtede ako-
kwaw papa nė bone mu *yiyi hõ.
*Fil 1,10. Rom 16,19.

## Ti 6.

Enti yegyaw Kristo mfiase asem a,
mómmã yempere ńko nea eye pe no mu,
na yeamfa ńńẅuma funu mu adẅensakra
nė Onyame hõ gyidi,
2. nė asubo horo hõ kyere nė nsa-
guso [hõ de] nė awufo sore nė dā atemmu
[hõ de] ańhye ase bio.
3. Na eyi na, se Onyańkõpoń mã hõ
kwań a, yebeye.
4. Na entumi nye se, woń a woanyã
hańń peń, na woakã osoro akyede no
afẅe, na woanyã Hońhom krońkroń no
bi, 10, 26. 27. Mat 12, 31. 1 Ioh 5, 16.
5. na woakã Onyame asem a eye no nė
ẅiase a erebeba no ahõodeń horo afẅe,
6. na woafi hõ afẅe ase no, wobedań
woń foforo ako adẅensakra mu, woń a
woseń Nyańkõpoń ba no bio mã wońhõ
na wobo no ahohora kyere.
7. Na asase a enõm osu a etā to gu
so, na efifi aduań a eye mã woń a woń
nti wodow no, nyã Onyańkõpoń ho
ńhyira no bi;
8. na nea efifi nsoe nė fẅirom no,
emfrá na ebeń nnuabo a n'aẅiei ne ohyew.
9. Nanso se yekã sā nso a, mo, adofo,
fãm de, yeń ani da nea eye seń sa a
ekõa ńkwãgye mu so.
10. Nà Onyańkõpoń nyé nea ontẽe a
*ne ẅere befi mo adẅuma nė mo do
mmodeń a moboe ne diń hõ, se mosom
ahõtefo na moda so som woń. *10, 32—34.
11. Na yeyi yeń yam pe se mo ńhĩnā
mmiakõ mmiakõ kyere sā mmodeńbo yi
ara, anidaso a akyinnye nni mu korā
hõ, *kodu ase, *3, 14. Fil 1, 6.
12. *na* moanye nyã, na mmom moaye
woń a wonam gyidi nė abodẅokyerē so
nyãa bohye no sũafo.
13. Nà Onyańkõpoń hyee Abraham bo no,
onni nea osõ seń no a obekã ne ntam nti,
*okãa n'ańkasa hõ ntam se: *1 Mos 22, 16. 17.
14. "Ampa ara, ńhyira na mehyira wo,
na odo na memã woado!"
15. Na otoo ne bo ase tẅeńe sā no,
ne nsa kãa bohye no.
16. Nà nnipa kã nea osõ seń woń ntam,
na ntuatuaano ńhĩnā totẅa ne *ntańkã
a wode hye asem mu deń; *2 Mos 22, 10.
17. eno nti na, Onyańkõpoń pe se oyi
n'atirimsem a ensakra kyere bohye no
difo pefē no, ode ntam gyinaa mu,
18. *na* yeafa ade abień a ensakra a
Onyame ntumi nni mu atoro so anyã
afotu a emu ye deń, yeń a yeagũań abedo
se yebeso anidaso a eda yeń anim no mu;
19. eno na yewo se yeń kāra sekye a
entew na etim ho a ehyeń mu de-kosi
mohõ no mu,
20. nea dikańfo bi hyeń ho mãa yeń
no, one Iesu a waye Melkisedek akwańso
dā *sofopanyiń. *5, 6.

## Ti 7.

Na sā *Melkisedek yi, Salem hene,
osorosoro Nyańkõpoń sofo, — Abraham
kokum ahene no na oresań aba no, oko-
hyiaa no hyiraa no, *1 Mos 14, 18—20.
2. nso Abraham mãa no ade ńhĩnā so
ntotoso du du, — asekyere mu oye trẽnē
hene kań, na eno akyi nso oye Salem
hene, ene asomdẅoe hene, —
3. onni agya nni nã nni anãto, onni nna
mfiase ana ńkwã aẅiei, na wode no to
Onyańkõpoń ba no hõ, — oye osofo de-
reko so ara.
4. Na móńfẅe onipa yi a agya-panyiń
Abraham mãa no asade no so ntotoso du
du no sõ a osõ!
5. Na woń a wofi Lewi mma mu anyã
asofo-dẅuma no nso wo *ahyede bi se
wónnye ntotoso du du, senea mmāra no
te, [wo] omań no, enese woń nuanom a
woń nso fi Abraham aseń mu no ho de;
*4 Mos 18, 21.
6. nanso nea n'abusũa mfi woń mu no
gyee Abraham ho ntotoso du, na ohyiraa
nea owo bohye no.
7. Nso akyinnye biara nnim se, nea
okyeń so no na ohyira akũmā.
8. Na eha nso, nnipa a wowu gye
ntotoso du du, na eho de, nea wodi no
hõ adanse se ote ase no.
9. Na yebetumi akā se, Lewi nso a
ogye ntotoso du du no nam Abraham
so mãa ntotoso du du no bi,
10. nà bere a Melkisedek behyiaa no
no, oda so wo n'agya aseń mu.
11. Na afei se *peye nam Lewifo
asofodi so ba a, (nà eno so na omań no

nyãa mmăra no,) aṅkã deṅ hĩa na ehĩa bio
se Melkisedek akwaṅso osofo foforo besore
na woṅká no se Aaron kwaṅso? *ṅ. 18. 19.
12. Na se wosakra asofodi no a, etw̃a
se wosakra mmăra no nso.
13. Nà nea wobo ne diṅ kã nsem yi
fi abusũaku foforo a obi amfi mu am-
meye aforemuka hõ adw̃uma peṅ mu.
14. Nà eda adi faṅṅ se, Iuda *mu na
yeṅ Awurade puei, nso sã abusũaku yi
na Mose ammo diṅ aṅkã asofodi hõ fw̃ē.
*1 Mos 49, 10. Ies 11, 1.
15. Na nea emã asem no da adi faṅṅ
korā ne se, osofo foforo sore Melki-
sedek nseso so
16. a wamfa hõnam ahyede mmăra so,
na mmom, onam ṅkwã a ensee ahõodeṅ so
aye osofo.
17. Nà odi adanse se: *“Woye Melki-
sedek akwaṅso sofo dā.“ *Dw̃ 110, 4. Heb 5, 6.
18. Na wotue ahyede a edi kaṅ de, emu
ade a eye mmere na ehõ nni mfaso ntia,
19. (nà mmăra no *anye biribi pe): nanso
wode anidaso a eye kyeṅ so a yenam so
beṅ Nyaṅkõpoṅ bà mú si anaṅmu. *9, 9.
20. Na senea woaṅkwati ntaṅkã anye
eyi no, — nà woṅ de, woakwati ntaṅkã
aye asofo,
21. na oyi de, ode ntaṅkã ahye no
sofo, nea ose no se: *“Awurade akã
ntam na orennũ nehõ se: Woye Melki-
sedek akwaṅso sofo dā,“ — *Dw̃ 110, 4.
22. senea apãm a Iesu adi mu agyinam
yi ye kyeṅ so ne no. 8, 6; 12, 24.
23. Na woṅ de, woyee asofo a wodõsõ,
se owu ammã woantrã ho ntia;
24. na oyi de, se ote ho dā nti, odi
sofo a wonsakra.
25. Enti nso obetumi agye woṅ a wonam
no so ba Onyaṅkõpoṅ ṅkyeṅ no korā,
se ote ase dā se obedi amã woṅ.
Rom 8, 34. 1 Ioh 2, 1.
26. Nà osofopanyiṅ a ofata yeṅ
ne sē osofopanyiṅ yi a ne hõ tew,
onni bone, ne hõ nni ṅkekãe,
woayi no afi nneboneyefo hõ, na
woamã no so akyeṅ asoro; 4, 14.
27. ono na eṅhĩa no dā, *se asofo-mpanyiṅ
no, se obo n'aṅkasa bone hõ afore kaṅ
ansã na wabo omaṅ no de; na ode nehõ boo
afore no, oyee eyi prekõ. *3 Mos 16, 6. 15.
28. Nà *mmăra no hye nnipa a woṅ
hõ ye mmere asofo-mpanyiṅ, na mmăra
no akyi ntaṅkã no asem no hye oba no
a waw̃ie aye pe dā no sofopanyiṅ. *5, 1. 2.

## Tí 8.

Na nsem a yerekã yi mu titiri ni:
yewo *sã osofopanyiṅ a wakotrã tumi
kese aheṅṅua no nifã, asoro, *4, 14.
2. se kroṅkroṅbea no nè nokware
ntamadaṅ a Awurade aṅkasa na enyé
onipa pame no mu sofo.
3. Na osofopanyiṅ *biara, wohye no
se ómfa ayeyede nè afore mmã, enti ese
se oyi nso nyã biribi a ode bemã. *5, 1.
4. Nà se owo asase so de a, aṅkã onyé
osofo mpo, efise asofo a wode ayeyede mã,
senea mmăra no te, wo ho dedaw; —
5. woṅ na *wosom osoro nneema ṅfw̃eso
nè sunsuma, se asem a, Mose rebesiesie
ntamadaṅ no, ebaa ne ṅkyeṅ no, nà ose:
“Fw̃e, †ye ade ṅhĩnā senea nsususo a
wokyeree-wo bepo no so no te.” —
*Kol 2, 17. †2 Mos 25, 40.
6. Na afei ne nsa akã asofo-dw̃uma a
ekyeṅ so, se waye *apãm a ekyeṅ so a
wogyina bohye a ekyeṅ so so hyee hõ
mmăra no ntam gyinafo. *7, 22; 12, 24. 2 Kor 3, 6.
7. Nà se kaṅ apãm no hõ nni asem a,
aṅkã woṅfw̃efw̃e nea eto so abieṅ no tobew.
8. Nà onunu woṅ se: *“Fw̃e, nna bi
reba, Awurade na ose, se me nè Israel fi
nè Iuda fi bepãm apãm foforo,
*Ier 31, 31—34. Heb 10, 16 17.
9. entésе apãm a me nè woṅ agyanom
pãme da a misusoo woṅ nsa miyii woṅ
Misraim asase so no; efise woṅ de, woantrã
m'apãm mu, na me nso maṅṅw̃eṅ woṅ so,
Awurade na ose. *2 Mos 19, 5. 6.
10. Nà eyi ne apãm a nna no akyi
me nè Israel fi bepãm no, Awurade
na ose: Mede me mmăra mehye woṅ
adw̃enem, na makyerew no woṅ
kõmam, na maye woṅ Onyame,
na woṅ nso aye me omaṅ.
11. Na obi reṅkyere ne nua se: Hũ
Awurade no! Nà woṅ ṅhĩnā behũ me afi
woṅ mu akũmã so akosi woṅ mu kese so.
12. Nà medom-woṅ woṅ-amumoye hõ,
na woṅ bone nè woṅ mmăratõde, me-
reṅkae bio.”

13. Nea ọkã sẹ "foforo" yi no, ọde ayẹ
kaṅ de no dedaw; na nea ẹreyẹ dedaw na
ẹrebọ akora no, abẹṅ ọyera. Rom 10 4

## Tí 9.

Na afei, kaṅ apãm no nso wọ ọsom hõ
nsiesiei nė ŵiase ha kroṅkroṅbea dė:
2. nȧ wosii ntamadaṅ bi a wosi mu
kaṅ a *ọkaneadua nė ọpoṅ nė abodō a
egu so wọ mu a wọfrẹ họ kroṅkroṅbea;
*2 Mos 25,23. 30.31.
3. na mọhō a ẹto so abieṅ no mu wọ
ntamadaṅ a wọfrẹ họ *kroṅkroṅ mu
kroṅkroṅ; *2 Mos 26,33.
4 ẹwọ sika aduhŭãm-hye-muka nė
apãm-adaka a wọde sika adura hõ ṅhĩnā a
sika pore a *mána wọ mu nė Aaron †poma
a ẹfefẹe nė **apãm abopoṅ no wọ mu no;
*2 Mos 16,33. †4 Mos 17,25. **2 Mos 25,16. 21.
5. *na ẹso na anuonyam Kerubim a
ẹterẹw †mpata-gua no so si; nso nneẹma
yi hõ na mprempreṅ yenni hõ asẹm
mmiakō-mmiakō kã. *2 Mos 25,18. *2 Mos 26,34.
6. Na wosiesiee nneẹma yi sā a, asọfo
no *kọ ntamadaṅ a wosi mu kaṅ no mu
dā kọyẹ ọsom hõ ṅṅŵuma; *4 Mos 18,3.4.
7. na nea ẹto so abieṅ no de, ọsọfo-
panyiṅ ṅkõ na afe dā ọkọ họ *prẹkõ,
onnyaw mogya a n'aṅkasa nė ọmaṅ no
mfomso nti ọde kọmã; *3 Mos 16,2.14.15.
8. emu na Hoṅhom kroṅkroṅ kyerẹ yi
faṅṅ sẹ, ntamadaṅ a edi kaṅ no da so si
họ a, wonnyã nyii ọkwaṅ a *ẹde kọ
kroṅkroṅ mu no adi ṅkyereẹ ẹ, *10,19.
9. na ẹno yẹ ntohõ de mã bere a ẹwọ
họ mprempreṅ yi, sẹnea wọde ayẹyẹde
nso mã, ẹnė afọre a *entumi nyẹ nea
ọsom no pẹ, n'ahõnim fãm, *10,1.2.
10. na ẹ-nė *nnuaṅ nė anõnne nė †aguare
horo yẹ hõnam nsiesiei ṅkõ a ẹda họ sẹ
wọ́nyẹ ṅkodu sesẹw-bere no.
*3 Mos 11,2. †3 Mos 15,18. 4 Mos 19,13.
11. Nanso, Kristo a ọbae sẹ nnepa a
*ẹrebẹba no hõ †sọfopanyiṅ, nam ntama-
daṅ a ẹsõ na ẹyẹ pẹ kyẹṅ so a wọamfa
nsa ansi, ẹnesẹ emfi adebọ yi mu, mu,
*10,1. †6,20.
12. nanso ẹnyẹ́ mpapo nė anantŵi-mma
mogya, na n'aṅkasa ne mogya so na ọnam
kọọ kroṅkroṅ mu prẹkõ konyãa dā ogye.
13. Nȧ sẹ *anantŵinini nė mpapo mogya
nė nantŵibere †nsõ a wọde dŵira wọṅ
a wọṅ hõ agu fĩ, tew wọṅ hõ kọ hõ-
nam ahõfi mu a: *3 Mos 16,14.15. †4 Mos 19.9.
14. mpẹṅ ahẽ ara na Kristo a
ọnam dā hoṅhom so de nehõ bọọ
afọre a ẹhõ nni dẹm mãa Onyaṅ-
kõpọṅ no *mogya rentew mo ahõ-
nim hõ mfi ṅṅŵuma funu mu ṅkọ-
som Nyame a ọte ase?
*1 Pet 1,18.19. 1 Ioh 1,7. Adiy 1,5.
15. Na eyi nti na ọyẹ apãm foforo
*ntamgyinafo, *na*, owu a owui de yẹẹ
kaṅ apãm no mu mfomso hõ gye nti,
wọṅ a wọabọ dā agyapade diṅ afrẹ wọṅ
no anyã bọhyẹ no. *12,24. 1 Tim 2,5.
16. Na nea apãm a ẹyẹ samanse (a
wọde hyẹ biribi hõ bọ) wọ no, ẹhọ na
etŵa sẹ wọkyerẹ nea ọhyẹe no wu,
17. nȧ samanse tim [wọ] awufo so, na
nea ọhyẹe no te ase a, aṅkã emu nyẹ́
deṅ da.
18. Ẹno nti na wọaṅkwati mogya aṅhyẹ
kaṅ apãm no nso ase.
19. Na Mose kãa ahyẹde biara ahyẹde
kyereẹ ọmaṅ mũ no ṅhĩnā sẹnea mmãra
no te ŵiei no, ọfaa anantŵi-mma nė
mpapo mogya nė nsu nė kuntũ kọkō nė
hisope [-adŵerẹ] na ọde petẽe ṅhõma no
aṅkasa nė ọmaṅ no ṅhĩnā so se:
20. *"Eyi ne apãm a Onyaṅkõpọṅ ahyẹ
[wọ] mo hõ no mogya." *2 Mos 24,6—8.
21. Na ntamadaṅ no nso nė asọfodŵuma
hõ nneẹma ṅhĩnā, ọde mogya no *petẽe
hõ sãara. *3 Mos 8,15.19.
22. Na *ẹkãme ayẹ ade ṅhĩnā na wọde
mogya tew hõ, sẹnea mmãra no te, †na
mogya aṅṅu de a, fafiri mmá.
*3 Mos 17,11. †Ef 1,7.
23. Ẹn'de na etŵa sẹ wọde yinom tew
ọsoro nneẹma no hõ *ṅfŵeso hõ; na ọsoro
nneẹma no aṅkasa, wọde afọre a eye
kyẹṅ yinom na ẹtew hõ. *8,5.
24. Nȧ Kristo *aṅhyẹṅ kroṅkroṅbea a
wọde nsa yẹe a ẹyẹ nokware de no hõ
sẹṅkyerẹne no mu, na mmom ọhyẹṅ ọsoro
aṅkasa, sẹ afei †ọkoyi nehõ adi Onyaṅ-
kõpọṅ anim amã yẹṅ; *ṅ. 11.12. †1 Ioh 2,1.
25. nanso waṅhyẹṅ sẹ ọde nehõ bẹbọ
afọre mpẹṅ pĩ, sẹnea ọsọfopanyiṅ de obi
mogya hyẹṅ kroṅkroṅbea dā afrihyia no;
26. aṅkã ẹsẹ no sẹ ọtā hũ amane fi

wiase asefi, na afei a wiase mmere *rewie
du yi, wayi nehõ adi †prekõ se onam nehõ
aforebo so beyi bone.
*1 Kor 10,11. Gal 4,4. † Heb 9,12.
27. Na *senea eda ho mã nnipa se
wobewu prekõ na eno akyi atemmu beba no,
*1 Mos 3,19.
28. sāara na *Kristo no a wode no boo
afore prekõ se ónsoa nnipa bebĕrē bone
no, bekwati bone ayi nehõ adi ne mpeṅ
abieṅ so, akyere woṅ a wofwe no kwaṅ
no, de woṅ ako ṅkwãgye mu. *10,10. 12.14.

## Ti 10.

Nȧ mmăra no kura nnepa a ebeba no
*sunsuma na enyé nneema no subaṅ aṅ-
kasa nti, †entumi mfá afore koro no ara a
wobobo no afe afe nyé woṅ a woba no pe da;
*8,5. †7,19.
2. na aṅkã woannyae aforebo, efise
aṅkã asorefo a woatew woṅ hõ prekõ nni
bone hõ ahõnim bio?
3. Na mmom bone hõ *ṅkae wo mu
dā afrihyia; *3 Mos 16,21.
4. nȧ anantwinini nė mpapo mogya
ntumi nyi bone.
5. Enti, oba wiase no, *okã se: "Afore
nė ayeyede, woampe, ohõnam na woa-
siesie de amã me; *Dw 40,7—9.
6. hye-afore nė bone hõ afore anso wo ani.
7. Eno na mekãe se: Fwe, mereba
(woakyerew me hõ asem wo ṅhõma mmo-
bowe no mu) se merebeye nea wo, Nyaṅ-
kõpoṅ, wope."
8. Kaṅ no okã se: "Afore nė ayeyede
nė hye-afore nė bone-hõ-afore, woampe,
nanso anso wo ani," (ene nea wonam
mmăra so de mã)
9. eno na okã se: "Fwe, mereba se
merebeye nea wo, Nyaṅkõpoṅ, wope;"
—óyi nea edi kaṅ, *na* ode nea eto so
abieṅ no asi ho.
10. Sā ope no mu na wonam Iesu Kristo
hõnam a ode bemãe no so atew yeṅ hõ
*prekõ. *9,12.28.
11. Na osofo biara osofo gyina ho *dā
resom, na otā bo afore koro no ara a
†entumi nyi bone da; *2 Mos 29,38. †Heb 10,1.
12. na ono de, onyā boo bone hõ afore
*biakõ no, okotrãa Onyaṅkõpoṅ nifā mã
eko so ara, *ṅ.10.14.
13. na nea aka ne se otweṅ *"kodu se
wode n'atamfo beye ne naṅ ase ntiaso."
*Dw 110,1.
14. Nȧ ode afore koro a oboe no aye
woṅ a wotew woṅ hõ no pe mã eko
so ara. ṅ.12.
15. Na Hoṅhom kroṅkroṅ no nso di
yeṅ adanse.
16. Nȧ okãe kaṅ se: "Eyi ne apãm
a nna no akyi me nė woṅ bepãm" no,
Awurade se: "Mede me mmăra mehye
woṅ kõmam, na makyerew no woṅ a-
dwenem, Ier 31,33. Heb 8,10.
17. na woṅ bone nė woṅ mmăratõde
na mereṅkae bio." Ier 31,34. Heb 8,12.
18. Na nea eyinom fafiri wo no, bone
hõ aforebo nni ho bio.
19. Na enti, anuanom, se yewo Iesu
mogya mu nnam a yede beko kroṅkroṅ
mu, Mat 27,51.
20. efise watue emu-ko amã yeṅ aye
*okwaṅ foforo a ewo ṅkwã a efa mohõ
enese ne hõnam mu, *9,8.
21. na se yewo Onyaṅkõpoṅ fi so sofo
kese nti:
22. *mómmã yemfa nokware kõ-
ma [wo] gyidi a akyinnye nnim'
korā mu m'fa mmeṅ, se nnipa a
woapetẽ woṅ kõma hõ afi ahõnim
bone mu, na wode nsu kroṅkroṅ
†aguare woṅ nipadua; *4,16. †Ef 5,26.
23. *mómmã yenso anidaso asem a
yegyina so kã no mu pintiṅṅ (nȧ
onokwafo ne nea ohyee bo no), *4,14.
24. na mómmã yeṅfwefwe yeṅhõ ntwẽ-
twẽ yeṅhõ ṅko odo nė ṅṅwuma pa mu; 13,1.
25. na mommmã yennnyae yeṅhõ ṅhyi-
am, senea ebinom anyã nyee, na mmom
mómmã *yentutu yeṅhõ fo, ne dodo
a †muhũ se da no rebeṅ. *3,13. †Heb 10,37.
26. Na se yenyã nyã nokware no mu
nimdee na akyiri yi yeboapa koye bone
a, na bone hõ afore biara nni ho a eka
mã bio, 6,4—8.
27. na mmom nea aka ne atemmu a-
kwaṅfwe a eye hũ bi, nė ogya a erebe-
hyew atamfo no fram.
28. Se obi po Mose mmăra a, okwati
mmoborohunu gyina adansefo bānu anase
bāsã anom asem so wu; 4 Mos 15,30. 5 Mos 17,6

29. *akatua a ényé korā ben na mususu se ese se wobebu atua nea watiatia Onyaṅkōpoṅ ba no so, na wabu apām mogya a wode atew no hō no ahuhude, na wasopa odom hoṅhom no? *2,3.

30. Nà yenim nea okāe se: *"Me na aẅeredi wo me, me na metua ka, — Awurade na ose!" Na bio: "Awurade bebu ne maṅ aten." *5 Mos 32,35.36.

31. Onyame a ote ase no nsam fẅe ye hū!

32. Na móṅkae kaṅ nna a *munyāa haṅṅ no mumīaa mo ani hūu okō beberē mu amane: *6,4.

33. ebi ne se monam ahohora nė ahōhīa so yee *aguasode, ebi nso ne se moyee woṅ a wonam sā no mfefo. *1 Kor 4,9.

34. Na momāa nneduafo amane kāa mo, na mode anigye nso penee mo nneema fow, *se munim se mowo ahōde a eye kyeṅ so osoro a etrā ho. *Mat 6,20; 19,21.29.

35. Enti monntow mo nnam a ewo akatua kese no ṅṅkyene.

36. Nà boaseto hīa mo, *na*, se muẅie nea Onyaṅkōpoṅ pe no ye a, mo nsa akā bohye no. Luk 21,19.

37. "Nà aka kakrā sê na nea obeba no aba, na oreṅkye. Hab 2,3.

38. Na nea *otēe no fi gyidi mu benyā ṅkwā, na se otẅē nehō a, me kāra ani renso no." *Hab 2,4. Rom 1,17.

39. Na yeṅ de, yemfrá woṅ a wotẅē woṅhō ko see mu, na mmom yefra woṅ a wogye di ko okāra ṅkwāgye mu.

## Ti 11.

Nso gyidi ne ade a yeṅ ani da so hō ahōtoso [nnyinaso] nė nneema a yeṅhū hō adansegye. 2 Kor 5,7.

2. Nà eyi mu na tetefo no nyāa adanse [pa].

3. Gyidi na yede hū, yeṅ adẅenem, se wode Onyame asem asiesie mmeresanteṅ mu abodesanteṅ, mā nea ani tuae fi nneema a enna adi mu na eyee. 1 Mos 1.

4. Gyidi na Habel de boo afore a esō kyeṅ Kain de māa Onyaṅkōpoṅ; eno so na onam nyāa adanse se otēe, se Onyaṅkōpoṅ dii n'ayeyede so adanse; na eno so na onam na owui a oda so kasa. 1 Mos 4,4. Mat 23,35.

5. Gyidi nti na wofaa Henok koe *na* waṅhū wu, na woaṅhū no, se Onyaṅkōpoṅ abefa no ko ntia; nà ansā na wofaa no koe no, onyāa adanse se oso Onyaṅkōpoṅ ani. 1 Mos 5,24.

6. Na gyidi nnim a, obi ntumi nso ani; nà ese nea oba Onyaṅkōpoṅ ṅkyeṅ no se ogye di se owo ho na oye woṅ a wofẅefẅe n'akyi kwaṅ no katuafo.

7. Gyidi na *nea wonnyā ṅhūi hō nsem baa Noa ṅkyeṅ no, ode daa nehō so siesiee adaka māa ne fi ṅkwāgye, eno so na onam buu ẅiase fo, na oyee gyidi hō †trēnē no difo. *1 Mos 6,8.9.13—22. Rom 4,20. †Rom 3,22.24.

8. Gyidi na wofree Abraham no, ode tiee fi koo bābi a dakyē no obenyā ho se agyapade, na ofii adi a onnim nea oreko. 1 Mos 12,1.4.

9. Gyidi na ode koyee ohoho bohye asase no so se ananafo de so, na o-nė bohye koro no ara *difo Isak nė Iakob trāa ntamadaṅ mu; *1 Mos 26,3; 35,12.

10. na otẅeṅ kūro a ewo ṅhyease no a ne kyekyefo nė yefo ne Nyaṅkōpoṅ.

11. Gyidi na Sara nso de nyāa ahōodeṅ yem woo ba, ebere a watẅa ne nyiṅ mu, efise obuu nea ohyee bo no nokwafo; 1 Mos 21, 2.

12. enti nso na obiakō a *owui mpo woo nnipa a wodōsō se †osoro nsoroma nė mpoano ṅhwēa a wontumi ṅkaṅ. *Rom 4,19. †1 Mos 22,17.

13. Gyidi so na eyinom ṅhīnā wui a woṅ nsa aṅkā bohye no, na mmom wohūi akyirikyiri [ṅkō] gye dii yee no atū kāe se woye ahoho nė amamfrafo asase so. 1 Mos 23,4; 47,9.

14. Nà woṅ a wokā sā no, wode kyere se wofẅefẅe kūro bi.

15. Na se wode nea wofi mu bae no a, aṅkā wowo adagye se wobesaṅ ako;

16. na afei wofẅefẅe kūro a eye kyeṅ so, ene osoro de. Enti woṅ hō nye Onyaṅkōpoṅ *aniwu se wobefre no woṅ Nyame, nà wasiesie kūro bi amā woṅ. *2 Mos 3,6.

17. Gyidi nti na wosoo Abraham fẅee no, ode Isak rekobo afore, na nea ogyee bohye no 1 Mos 22.

18. a wokā kyeree no se: "Isak mu na

 

wobeťre wo asefo“ no de ne ba koro no
komãe, 1 Mos 21,12.
19. osusui se Onyaṅkõpoṅ betumi anyaṅ
[no] afi awufo mu po; eho nso na onyãa
no bio, [wo] ntohõ mu. Rom 4,17.
20. Gyidi na Isak de hyiraa Iakob nè
Esau, nneema a ebeba hõ.
1 Mos 27,28.29.39.40.
21. Gyidi na Iakob rebewu no, ode
hyiraa Iosef *mma bānu no, na †omĩaa
ne poma tiri so soree.
*1 Mos 48,15.16. †1 Mos 47,31.
22. Gyidi na Iosef regyā mu no, ode
boo Israel mma fi a wobefi ako no diṅ,
na ohyee ne nnompe hõ samanse.
1 Mos 50,24.
23. Gyidi na wowoo Mose no, n'awofo
de koraa no so asram abiesã, efise wohũi
se abofrā no hõ ye fe, na woansuro ohene
mmăra no. 2 Mos 2,2.
24. Gyidi nti na Mose nyiṅi no, wampe
se wómfre no Farao babea ba, 2 Mos 2,11.12.
25. na opawe se o-nè Nyaṅkõpoṅ maṅ
behũ amane mmom, kyeṅ se obete bone
mu dew nna tiā bi;
26. obuu Kristo *ahohora se ahõnyā
kese seṅ Misraim ahõnyãde, nà ofw̌ee
†akatua no. *13,13. †10,34.35.
27. Gyidi nti ogyaw Misraim ansuro
ohene abufu, na omĩaa n'ani trãa mu, te
se ohũ nea woṅhũ no. *2 Mos 2,15; 12,51.
28. Gyidi na ode dii tw̌am nè mogyapetẽ
no, *na* mmakaṅ no seefo no aṅkā woṅ.
2 Mos 12,12.13.
29. Gyidi na wode tw̌aa po-kokō no se
fam a awo; eno na Misrifo reso afw̌e
no, emenee woṅ. 2 Mos 14,22.27.
30. Gyidi nti na Ieriko afasu a wotw̌aa
hõ hyiae nnansoṅ no burui. Ios 6,20.
31. Gyidi nti na aguamãṅ Rahab a
ogyee akwansrafo no asomdw̌oe so no
ansee amfra woṅ a woannye anni no mu.
Ios 2,11.12; 6,17.23. Iak 2,25.
32. Na edeṅ na méṅkā bio? nà se
merekã Gideon, Barak nè Simson nè
Iefta, Dawid nè Samuel nè adiyifo no
hõ asem a, aṅkã adagye bebo me;
Atem 6,11; 4,6; 15,20; 12,7.
33. woṅ na wonam gyidi so kõ dii
ahenni horo so ṅkõnim, dii asentrẽnē,
nyĩnyãa bohye, *siw agyata ano,
*Atem 14,6. 1 Sam 17,34.35. Dan 6,23.
34. *dum ogya tumi, gũaṅ ṅkrante ano,
nyãa ahõomere mu ahõodeṅ, yee okõ mu
ahõodeṅfo, kãa ananafo mpasũa gui.
*Dan 3,23—25.
35. *Mmā faa woṅ awufo a wosoree;
na ebinom nso, wode woṅ goruu atopere,
na woampe ogye, *na* woṅ nsa akã owu-
sore a eye kyeṅ so. *1 Ah 17,23. 2 Ah 4,36.
36. Na afoforo nso hũu animguasede nè
ofw̌e, nè mpokyere nè duam' nna nso;
Ier 20; 37; 38.
37. wosiw woṅ *abo, de owaṅ pā woṅ
mu, soo woṅ fw̌ee, de ṅkrante kum
woṅ; wokyinii ṅṅuanteṅ nè mmerekyi
ṅhõma mu, ehĩaa woṅ, woṅ hõ gũaṅ
woṅ, wohũu amane, *2 Kron 34,21.
38. woṅ a wonse w̌iase, wokyiṅkyinii
sareso nè mmepo so, abodaṅ nè asase
so atũ mu.
39. Na eyinom ṅhĩnā a wonam gyidi
so nyãa adanse [pa] no, woṅ nsa aṅkā
bohye no,
40. efise Onyaṅkõpoṅ siesiee biribi a
eye kyeṅ so siee yeṅ, *na* woaṅkwati yeṅ
anye wòṅ pé.

## Tì 12.

Ne sā nti na yeṅ nso, se yewo adan-
sefo mununṅkum a ete sē a atw̌a yeṅ hõ
ahyia yi, mómmā yentow adesoa biara
adesoa nè bone a *eṅkye na etw̌a yeṅ
hõ si gye yeṅ asabawmu no ṅṅu, na
yémfa boaseto ntu †okõ [aperepere] a eda
yeṅ anim no mu mmirika.
*Rom 7,21. †Heb 10,36. 1 Kor 9,24.
2. ṅfw̌e gyidi mu dikaṅfo nè ne w̌iefo
no Iesu a ofw̌ee anigye a eda n'anim
too ne bo ase hũu aseṅdua amane, na
wammu aniwu, na wakotrā Onyaṅkõpoṅ
aheṅṅua nifã.
3 Na múnsusu *nea otoo ne bo ase
tiee ntuatuaāno a nneboneyefo de tuaa
n'ano bebĕrē no so yiye, *na* moammere,
na mo kāra anto piti. *Luk 2,34.
4. Mo nè bone redi akõ yi, munnyãa
nsiw ano ṅkoduu mogya mu e,
5. na mo w̌ere afi afotu a ekasa kyere
mo se mma no se: *“Me ba, mmu Awurade
asõtw̌ẽ ade ketewa, nanso oyi wo nteṅ a,
mmã wo bo nntu; *Mmeb 3,11.12.
6. nà nea Awurade do no no na

otw̃ẽ n'asõ, na ofw̃e oba biara a ogye no.“ Adiy 3,19.
7. Se muhũ asõtw̃ẽ mu amane trã mu a, Onyaṅkõpoṅ ye mo se mma; nà oba beṅ na owo ho a n'agya ntw̃ẽ n'asõ?
8. Na se munni asõtw̃ẽ a woṅ ṅhĩnã anyã bi a, en'de na moye aguamãṅ-mma na enyé mma pa. Dw̃ 73,14.15.
9. Bio, yewo yeṅ hõnam agyanom se asõtw̃ẽfo na yeferee woṅ: so yeremfa yeṅhõ ṅhye *ahoṅhom agya no ase ṅkyeṅ sa pī mmom, *na* yeatrã ase? *4 Mos 16,22.
10. Na woṅ de, wotw̃ẽe yeṅ asõ nna kakrā bi, se eye woṅ ani so yiye no; na ono de, oye de mã yeṅ-yiye, *na* yeanyã n'ahõtew no bi.
11. Na asõtw̃ẽ biara asõtw̃ẽ, mprempreṅ de, enyé yeṅ se anigyede, na mmom aw̃erehode; na akyiri no esow asomdw̃oe aba a eye trẽnẽ mã woṅ a wonam so aso woṅ afw̃e no. 2 Kor 4,17.18.
12. Enti móṅhye nsa a emu agow nè ṅkotodw̃e a ahodw̃o no mu deṅ bio; Ies 35,3.
13. *na múnsiesie okwaṅtrẽnẽ mmã mo anaṅ, *na* nea ato apakye no antere hõ, na mmom woasa no yare. *Mmeb 4,26.
14. Múnni mo nè nnipa ṅhĩnã ntam asomdw̃oe nè ahõtew a obi kwati a oreṅhũ Awurade no akyi; Rom 12,18. 2 Tim 2,22.
15. na móṅfw̃e yiye *na* obi amfi Nyaṅkõpoṅ dom hõ aṅka akyiri, na *awoṅwene ntini bi amfifi anye ohaw bi, na ṅkekãe amfa so ammekekã nnipa bebĕrē: *5 Mos 29,17.
16. na obi anye oguamãmmofo anase ohuhuni se *Esau a otoṅ n'abakaṅ gyee aduaṅ koro; *1 Mos 25,33.34.
17. nà munim se, *akyiri no nso a ope se onyã ṅhyira no, wopaa no; na ode nusu fw̃efw̃ee adw̃ensakra kwaṅ de, nanso waṅhũ. *1 Mos 27,30—40.
18. Na moamma bepo a wode nsa kã no hõ, nè ogya a erehyew nè [suwusiw] munuṅkum kusū nè sũm nè mframa a ebo hũ *2 Mos 19,12.16 18. 5 Mos 4,11.
19. nè torobento gyigye nè nsem nné a woṅ a wotee no sĕree se *wommfa asem bi ṅṅkã woṅ hõ bio no hõ; *2 Mos 20,19.
20. nà woantumi nea wohyee no a ese: *“Na se aboa bi mpo hõ kokã bepo no a, wónsiw no abo anase wontow biribi mmo no ṅkum no;“ *2 Mos 19,13.
21. na, nea epuei no ye hũ pī nti, Mose kãe se: “Misuro na me hõ popo!“
22. Na mmom, moaba *bepo Sion, nè Onyame teasefo kūro, †osoro Ierusalem, hõ, nè osoro abofo **mpem mpem ṅhyiam, *Adiy 14,1. † Gal 4,26. Adiy 21,2. **Adiy 5,11.
23. nè mmakaṅ a *woakyerew woṅ diṅ [wo] soro asafo, nè nnipa ṅhĩnã otemmufo, Nyame, nè trẽnẽfo a woaye pe ahoṅhom, *Luk 10,20.
24. nè apâmfoforo *ntamgyinafo Iesu, nè mogya a wopetê a †ekasa yiye seṅ Habel de hõ. *9,15. †11,4. 1 Mos 4,10.
25. Móṅfw̃e *na* moampo nea okasa no; nà se *woṅ a wopoo nea okasae asase so no aṅṅũaṅ a, yeṅ mmom na, se yedaṅ fi nea ofi soro kasa no hõ a, yereṅṅũaṅ. *2,2; 10,28.29.
26. Ono na ebere no mu ne nné woso asase, na afei wahye ase *se: “Mewoso prekõ bio, enyé asase ṅkõ, na osoro nso.” *Hag 2,6.
27. “Prekõ bio” no kyere nneema a wowoso no nsakrae, se eye ade a woaye no *na* nneema a eṅwoso atrã ho.
28. Enti, se yeanyã ahenni a eṅwoso yi, mómmã yemfa aseda mmĕra mfa so nsom Nyaṅkõpoṅ senea eso n'ani, [wo] fere nè ahõdaso mu.
29. Nà yeṅ Nyaṅkõpoṅ ye ogya a ehyew nso! 5 Mos 4,24; 9,3.

## Ti 13.

Onuado no n'trã ho dã. Ioh 13,34. 2 Pet 1,7.
2. *Ahohoye nso, mommmã mo ani mmpa so; nà eyi so na ebinom nam yee †abofo hoho a woṅ ani nni so. *Rom 12,13. 1 Pet 4,9. †1 Mos 18,3; 19,2.3.
3. Móṅkae *nneduafo, te se mo nè woṅ da duam, nè woṅ a wohũ amane biara, se mo aṅkasa nso da so wo hõnam mu. *Mat 25,36.
4. Wónni aware nĩ, ade ṅhĩnã mu, na woṅṅnu aware-mpa hõ fĩ; na ṅṅuamãṅ nè awareseefo de, Onyaṅkõpoṅ bebu woṅ nteṅ. Gal 5,19.21. Ef 5,5.
5. Mommmã sikanibere mmma mo abărabo mu, na *mómpene nea mowo no; nà ono aṅkasa †akã se: “Merennyã wo, nanso merempa wo da; *1 Tim 6,6. †Ios 1,5.

6. na e̱mã ye̱de nnam kã se̱: *"Awurade ne me boafo, na merensuro; onipa betumi aye̱ me de̱ṅ?" *Dw 118,6.

7. Móṅkae mo *mpanyimfo [kyere̱kyere̱fo] a wo̱akã Onyame ase̱m akyere̱ mo; móṅfw̆e̱ wo̱ṅ abărabo̱ aw̆iei †nsũa wo̱ṅ gyidi. *ṅ 17. †1 Kor 4,16.

8. Iesu Kristo wo̱ ho̱ nne̱ra, nė nne̱ sāara, e̱nė dāpem ṅhĩnā. 1 Kor 3,11. Adiy 1,17.

9. Mommmã kyere̱ *horo nė nse̱mfoforo mmfa mo ṅṅkyiṅkyini, na eye se̱ wo̱de dom mmom †hye̱ kõma de̱ṅ, **na e̱nyé̱ nnuaṅ a anye̱ wo̱ṅ a wo̱nam mu no mfaso bi. *Ef 4,14. †2 Kor 1,21. **Rom 14,17.

10. Ye̱wo̱ afo̱remuka a wo̱ṅ a wo̱som ntamadaṅ no nni hõ kwaṅ se̱ wodi hõ biribi. 8,4.5.

11. Na *mmoa a bone nti o̱so̱fopanyiṅ de wo̱ṅ mogya ko̱ kroṅkroṅ mu no, wo̱hyew wo̱ṅ afunu nsra no akyi; *3 Mos 16,27.

12. enti Iesu nsó, nea e̱be̱ye̱ *na* o̱de n'aṅkasa ne mogya atew o̱maṅ no hõ no, ohũu amane, kũro poṅ akyi. Mat 21,39. Ioh 9,22.

13. E̱no nti mómmã yemfi adi ṅko̱ ne ṅkye̱ṅ nsra no akyi nsoa *n'ahohora; *11,26; 12,2.

14. nȧ yenni kũro a e̱trã ho̱ dā e̱ha, nammom nea e̱be̱ba no akyi kwaṅ na ye̱fw̆efw̆e̱. 11,10; 12,22.

15. Na enti mómmã ye̱mfa no so mmo̱ Onyaṅkõpo̱ṅ aye̱yi afo̱re, e̱ne anofafa a e̱bo̱ no abodiṅ no aba, dā yi. Dw 50,14.23. Hos 14,3.

16. Na yiyeye̱ nė adekye̱ na mommmã mo ani mmpa so, nȧ *sā afo̱rebo̱ na e̱so̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ani. *Fil 4,18.

17. *Múntie mo mpanyimfo [kyere̱kyere̱fo] na mommĕre̱ mohõ ase, nȧ wo̱ṅ na wo̱w̆e̱ṅ mo kăra se̱ wo̱ṅ a †wo̱bebu hõ akontā, — *na* wo̱de anigye aye̱, na e̱nyé̱ ahomegu; nȧ eyi nyé̱ mo mfaso. *1 Tes 5,12. †Hes 3,18.

18. Mómmo̱ mpae mmã ye̱ṅ; *nȧ ye̱ye̱ hõ nnam se̱ ye̱wo̱ ahõnim pa, pe̱ se̱ ye̱bo̱ ye̱ṅ băra yiye ade ṅhĩnā mu; *2 Kor 1,12.

19. na mesĕre̱ mo ara yiye se̱ mónye̱ eyi, *na* wo̱adaṅ me amā mo nte̱m pa.

20. Na asomdw̆oe Nyaṅkõpo̱ṅ a o̱nam dā apãm no mogya so ayi ṅṅuaṅ no *fw̆e̱fo ke̱se no a o̱ne ye̱ṅ Awurade Iesu afi awufo mu no, *Ioh 10,11. 1 Pet 2,25.

21. ónsiėsie-mo ṅṅw̆uma pa ṅhĩnā mu, mmã monye̱ nea o̱pe̱, na o̱mfa Iesu Kristo so nye̱ mo mu ade a e̱so̱ n'ani; o̱no na anuonyam wo̱ no dāpem dāpem. Amen.

22. Na mesĕre̱ mo, anuanom, múntie afotuse̱m yi; nȧ makyere̱w no nsentiā bi nso mamănā mo.

23. Múṅhũ se̱ wo̱agyā ye̱ṅ nua Timoteo; na se̱ o̱ba nte̱m pa a, me nė no be̱ba abehũ mo.

24. Muṅkyia mo mpanyimfo [kyere̱kyere̱fo] ṅhĩnā nė ahõtefo ṅhĩnā. Wo̱ṅ a wofi Italia kyia mo.

25. O̱dom ṅkã mo ṅhĩnā! Amen.

# IAKOBO ṄHÕMA.

### Ti 1.

Iakobo, Onyaṅkõpo̱ṅ nė Awurade Iesu Kristo akoa, kyere̱w ko̱mã mmusũaku dumieṅ a *wo̱afw̆ete no: Anigye (ṅkã mo)! *1 Pet 1,1.

2. Me nuanom! se̱ mofw̆e so̱fw̆e̱ ahoro bebĕrē mu a, *mummu no anigye korā, *Rom 5,3—5.

3. na múṅhũ se̱ mo gyidi so̱fw̆e̱ a anyā aw̆ieyé ye̱ boaseto̱;

4. na mómmã boaseto̱ no ṅw̆ie n'adw̆umaye̱ pe̱, *na* moaye̱ pe̱ nė mũ, na biribi aṅka mo.

5. Na se̱ e̱ka mo mu bi nyansa a, mã *ommisa Onyame a o̱mã nnipa ṅhĩnā [ade] kwa na ahohora nnim no, na wo̱de be̱mã no. *Mmeb 2,3—6.

6. Na *gyidi mu na mã ommisa, na onnnye biribiara hõ kyim; nȧ nea ogye kyim no te se̱ po so̱ro̱kye a mframa bo̱ de no redi ako̱-nė-aba. *Mark 11,24.

7. Nà mmã sā onipa no nnsusu se̱
o̱benyã Awurade ho̱ biribi.
8. Onipa a ne kăra ye̱ nta hiṅhim
n'akwaṅ ṅhīnā mu.
9. Na mã onua a wabĕre̱ ase ṅhoahoa
nehõ, ne so a wo̱remã no mu, 2,5.
10. na o̱defo nso, n'ase a wo̱rebĕre̱
no mu, efise̱ o̱be̱sẽṅ ako̱ se̱ *ṅwuram
ṅfŵireṅ. *1 Pet 1,24.
11. Nà oŵia de ne hyehye fi na e̱hyew
ṅwura no a, na ne *ṅfŵireṅ apo, na n'ahõ-
o̱fe̱ ase̱e; sāara na o̱defo nso bekisã
n'akwaṅ so. *Ies 40,6.7.
12. Ṅhyira ne nipa a o̱to̱ ne bo
ase so̱fŵe̱ mu; na se̱ onyã ye̱
emu to̱tŏro̱tō̱ a, *o̱benyã ṅkwã
abotiri a Awurade de ahye̱ wo̱ṅ a
wo̱do̱ no bo̱ no. *2 Tim 4,8.
13. Se̱ wo̱so̱ obi fŵe̱ a, mmã o̱ṅṅkã se̱:
Onyaṅkõpo̱ṅ na o̱so̱ me fŵe̱; nà bone bi
nso̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ṅfŵe̱, na o̱no nso nso̱
obiara ṅfŵe̱.
14. Na wo̱so̱ obiara fŵe̱ a, na e̱ye̱ n'aṅ-
kasa ako̱nno̱ a egyigye na e̱dādā no na
e̱so̱ no fŵe̱; Rom 7,7.8.
15. ansã na ako̱nno̱ no ninse̱ṅ a, e̱wo bo-
ne, na bone no ŵie a, e̱wo *wu. *Rom 7,10.
16. Me nuanom ado̱fo, mommfom kwaṅ.
17. Akye̱de pa ṅhīnā nė adekye̱de
a e̱ye̱ pe̱ ṅhīnā fi soro, efi haṅṅ
agya no ṅkye̱ṅ na e̱ba; *o̱no na
nsakrae nė adannaṅ sunsuma nni
no mu. *1 Ioh 1,5.
18. O̱nam n'aṅkasa pe̱ so na o̱de ne no-
kwase̱m woo ye̱ṅ, se̱ yénye̱ n'abo̱de no mu
adekaṅ bi. Ioh 1,13. 1 Pet 1,23.
19. Enti, me nuanom ado̱fo, mã nnipa
ṅhīnā n'ye̱ nte̱m ntie, nye̱ nyã̄ ṅkasa, na
wo̱nye̱ *nyã̄ mfa abufu; *O̱se̱ṅk 7,9.
20. nà onipa abufu nyé̱ Onyame trẽnē
mu ade. Ef 4,26.
21. Enti *múnyi fī nė bone mmuso ṅhīnā
ntow ṅkyene, na mómfa odŵo nnye ase̱m
a wo̱ate̱w no mo mu a e̱betumi agye mo
kăra. *Kol 3,8. 1 Pet 2,1.
22. Na mónye̱ ase̱m no ye̱fo, na monnye̱
atiefo ṅkõ nnsisi mohõ. Mat 7,26. Rom 2,13.
23. Nà se̱ obi ye̱ ase̱m no tiefo na o̱nyé̱
o̱ye̱fo a, o̱te se̱ onipa a o̱fŵe̱ n'anim subaṅ
afŵefŵe̱ mu;
24. nà o̱fŵe̱ nehõ na o̱ko̱, na nte̱m ara
na ne ŵere̱ afi su-kõ a okura.
25. Na nea o̱koto fŵe̱e *adehyedi
mmăra a e̱ye̱ pe̱ no mu, na o̱trãa mu, na
o̱nyé̱ otiefo ŵerefirifo, na o̱ye̱ adŵuma no
ye̱fo no, onī no na † wo̱behyira no n'adeye̱
no mu. *2,12. Rom 8,2. † Ioh 13,17.
26. Se̱ obi susu se̱ o̱ye̱ onyamesomfo,
na *wanto ne te̱kre̱ma nnareka, na mmom
o̱dādā ne kõma a, sā onipa yi nyamesom
ye̱ o̱kwa. *Dŵ 34,14.
27. Onyamesom a e̱hõ tew na e̱hõ
nni fī Agya Onyaṅkõpo̱ṅ anim ne
se̱: woko̱fŵe̱ nyisã nė akunafo wo̱ṅ
ahõhīa mu, na wuyi wohõ fi ŵiase
ṅkekãe mu.

## Ti 2.

Me nuanom, mommmã nipa-animfŵe̱
[nnipa mu nyiyim] nė ye̱ṅ Awurade Iesu
Kristo a o̱ye̱ *anuonyam wura no gyidi
no nnni afra. *1 Kor 2,8.
2. Nà se̱ onipa a o̱hye̱ sika mpe̱tea nė
atade fe̱fe̱ ba mo hyiadaṅ mu, na ohīani
nso de atade tantaṅ ba ho̱,
3. na mofŵe̱ nea o̱hye̱ atade fe̱fe̱ no, na
muse no se̱: Wo de, trã ha na e̱ba ye! na
muse ohīani no se̱: Wo de, gyina nohõã
anase̱ trã me naṅ ase agua hõ ha! a:
4. e̱no e̱nyé̱ oyi na muyiyii mo mu, na
moaye̱ adŵemmone atemmufo?
5. Me nuanom ado̱fo, múntie: so Onyaṅ-
kõpo̱ṅ *mpáw ŵi yi ase ahīafo se̱ wónye̱
† gyidi mu ahõnyãfo nė ahenni a o̱de ahye̱
wo̱ṅ a wo̱do̱ no bo̱ no difo?
*1 Kor 1,26. † Luk 12,21.
6. Na mo de, moapa ohīani no. So e̱nyé̱
adefo no na wo̱hye̱ mo so, na wo̱ṅ ara tŵẽ
mo ko̱ asennii no?
7. E̱nyé̱ wo̱ṅ ara na wo̱kã diṅ pa no a
wo̱de fre̱ mo no hõ nse̱mmone no?
8. Enti, se̱ muŵie mmăra a edi hene no,
se̱nea *kyere̱w no kã se̱ "do̱ wo yo̱ṅkõ se̱
wohõ" no a, moye̱ yiye; *3 Mos 19,18.
9. na se̱ mofŵe̱ anim yiyi nnipa mu a,
moye̱ bone, na mmăra no yi mo nte̱ṅ se̱
mmăratõfo. 5 Mos 1,17.
10. Nà nea o̱bedi mmăra ṅhīnā so na
o̱be̱tõ biakõ no, wadi ne ṅhīnā hõ fo̱.
Mat 5,19.
11. Nà nea o̱kãe se̱: *"Nse̱e aware" no,
o̱kãe nso se̱: "Nni awu;" na se̱ woanse̱e

aware na wudi awu a, na woaye̱ mmăra no tõfo. *2 Mos 20,13.14.

12. Móṅkã sa na monye̱ sa, se̱ wo̱ṅ a wo̱nam *adehyedi mmăra no so rebebu wo̱ṅ nte̱ṅ. *1,25.

13. Nà atemmu no, mmo̱borohunu nni mu mmã nea waṅhũ mmo̱bo̱, na mmo̱borohunu hoahoa nehõ di atemmu so nĭm. Mat 5,7; 18,30.34; 25,45.46.

14. **M**e nuanom, se̱ obi kã se̱ o̱wo̱ gyidi, na onni ṅṅw̌uma a, mfaso be̱ṅ na e̱wo̱ mu? gyidi betumi agye no ana? Mat 7,21.

15. Na se̱ onua ana onuawa da adagya, na dā aduaṅ abo̱ wo̱ṅ,

16. na mo mu bi se wo̱ṅ se̱: "Mómfa asomdw̌oe ṅko̱, mo hõ nye̱ mo hyew na mómmẽ", nanso moammã wo̱ṅ nea ehĭa o̱hõnam a, mfaso be̱ṅ na e̱wo̱ mu? 1 Ioh 3,17.

17. Se̱ gyidi nso te ne no; se̱ enní ṅṅw̌uma a, na awu [wo̱] ne ṅkõ fãm.

18. Na ebia obi be̱kã se̱: Wowo̱ gyidi, na me nso mewo̱ ṅṅw̌uma; kyere̱ me wo gyidi a ṅṅw̌uma nni hõ no, na me nso *mede me ṅṅw̌uma me̱kyere̱-wo me-gyidi. *Gal 5,6.

19. Wugye di se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ye̱ biakõ; woye̱ yiye; adaemone nso gye di, na wo̱ṅ hõ popo!

20. Na wo, nipa-hunu, wope̱ se̱ wuhũ se̱ gyidi a adw̌uma nni hõ awu?

21. E̱nyé ṅṅw̌uma mu na wofi buu ye̱ṅ agya Abraham bem, se̱ o̱de ne ba Isak ko̱o̱ afo̱remuka so no? 1 Mos 22,9.10.12.

22. Woahũ se̱ ne gyidi nè ne ṅṅw̌uma na e̱ye̱e̱ ade, na efi ṅṅw̌uma no mu na ne gyidi w̌iee pe̱ ye̱,

23. na kyerew no baam' se̱ *ese se̱: "Abraham gyee Onyaṅkõpo̱ṅ dii, na wobuu e̱no trẽnē mãa no", na wo̱free̱ no †"Nyame adamfo". *1 Mos 15,6. †Ies 41,8.

24. E̱n'de na moahũ se̱ efi ṅṅw̌uma mu na wobu nipa bem, na emfí gyidi ṅkõ mu.

25. Sā nso na e̱nyé ṅṅw̌uma mu na wofi buu aguamãṅ *Rahab no bem, se̱ ogyee †abo̱fo no na o̱mã wo̱faa o̱kwaṅ f́oforo so ko̱e no? *Heb 11,31. †Ios 2,4.15.

26. Na se̱nea nipadua a hoṅhom nni mu awu no, sā nso na *gyidi a ṅṅw̌uma nni mu awu. *ṅ. 17.

## Ti 3.

**M**e nuanom, ṁonnye̱ kyere̱kyere̱fonom bebĕrē, na munim se̱ ye̱benyā afobu ke̱se mmom.

2. Nà ye̱ṅ ṅhĭnā fom nnee̱ma pī mu. Se̱ obi mfom ase̱m mu a, o̱no ara na o̱ye̱ nipa a ow̌ie pe̱-ye̱ a o̱betumi ato nipadua ṅhĭnā nnareka adi so.

3. Fw̌e̱, ye̱de nnareka to apo̱ṅko̱ anom, se̱ wóntiè ye̱ṅ, na ye̱dannaṅ wo̱ṅ aboamũ ṅhĭnā.

4. Fw̌e̱, e̱hye̱ṅ nso a e̱sõsõe sẽ̱, na mframa a emu ye̱ deṅ pĭa no, wo̱de kudō̱ ketewā na e̱dannaṅ no ko̱ bābiara a hye̱ṅ kwaṅkyere̱fo no pe̱.

5. Sāara na te̱kre̱ma nso ye̱ hõnammu-ade ketewa, na e̱hoahoa nehõ ade ke̱se hõ. Ogya ketewa nso, móṅfw̌e̱ kwae ke̱se a e̱betumi aso̱!

6. Na te̱kre̱ma nso ye̱ ogya, ade a e̱ntẽe̱ w̌iase mã; se̱nea te̱kre̱ma te ye̱ṅakwā mu ne no: e̱de *ṅkekãe kekã nipadua ṅhĭnā, na e̱so̱ ṅkwã ṅkyĭmĭ no a etw̌a nehõ fi awo mu, na efi gyabuṅ no mu na wo̱aso̱. *Mat 15,11.18.19; 12,36.37.

7. Na nto̱teboa nè ntakraboa nè mmoa a wo̱w̌ea nè mmoa a e̱wo̱ po mu su ṅhĭnā, nnipa de wo̱ṅ su dw̌udw̌o wo̱ṅ, na wo̱adw̌udw̌o wo̱ṅ;

8. na te̱kre̱ma de, nnipa mu biara ntumi ṅṅw̌udw̌o no, e̱ye̱ adebone a e̱ye̱ kekã, *bo̱re a ekum nipa aye̱ mu mã. *Dw̌ 140,4.

9. E̱no na ye̱de hyira Agya Onyaṅkõpo̱ṅ, na e̱no ara na ye̱de dome nnipa a wo̱aye̱-wo̱ṅ Onyame *subaṅ so: *1 Mos 1,27.

10. ano koro no ara mu na ṅhyira nè nnome fi. **M**e nuanom, ensé̱ se̱ eyinom ye̱ sā.

11. So asuti bi fi nsu de̱de̱ nè ṅwenenwene [wo̱] ani koro mu?

12. Me nuanom, so bro̱do̱ma betumi asow ṅṅodua aba? anase̱ obobe betumi asow bro̱do̱ma? Sā nso na asuti ṅkyeneṅkyene rentumi mma nsu pa.

13. **M**o mu hena na o̱ye̱ onyansafo nè nimdefo? Mã o̱mf́a o̱bărapa ṅkyere̱ ne *ṅṅw̌uma nyansa-dw̌o mu. *2,18.

14. Na se̱ mowo̱ *nitam-mone nè atutuw mo kõma mu a, moṅṅhoahoa mohõ, na munnni atoro nntia nokware. *Ef 4,31.

15. Sā nyansa yi *mfi soro, na mmom e̱ye̱ fam nė o̱kăra nė adaemone de. *1,5. 17.

16. Nȧ nea nitaṅ nė atutuw wo̱ no, e̱ho̱ na sakasaka nė asemmone ṅhīnā wo̱.

17. Na nyansa a efi soro no de, nea edi kaṅ ne se̱ e̱hõ tew, e̱no na e̱wo̱ asomdŵoe, e̱wo̱ odŵo, e̱wo̱ asõo̱mere̱, mmo̱borohunu nè aba pa aye̱ no mã, ennyė akyinnye, e̱nyė́ nyãtŵom.

18. Na wogu *trẽnē aba asomdŵoe mu mã †wo̱ṅ a wo̱ye̱ asomdŵoe-de. *Ies 32,17. †Mat 5,9.

## Ti 4.

E̱hẽ na o̱sa nė kõ a e̱wo̱ mo mu no fi? Emfi mo ako̱nno̱ no a *e̱kõ mo hõnammu-ade mu no ana? *1 Pet 2,11.

2. Mo ko̱ṅ do̱, na munnyá; mudi awu na mo ani bere, na muntumi nnu hõ; mokõ na mutu sa, nanso munnyā́, efise̱ mummisa;

3. mubisa na munnyã, efise̱ mubisa no bone, se̱ mobe̱fŵere no mo anigyede mu.

4. Awarese̱efo! munnim se̱ ŵiase adamfofa ne Nyame taṅ? Enti obiara a o̱pe̱ se̱ o̱ye̱ ŵiase adamfo no gyina ho̱ se̱ Onyame tamfo. Luk 6,26. Rom 8,7. 1 Ioh 2,15.

5. Anase̱ musuusu se̱ kyere̱w no kasa o̱kwa? Niṅkunu so na hoṅhom a o̱te ye̱ṅ mu no pe̱ [ye̱ṅ]. 2 Mos 20,3.5. Mat 6,24.

6. Na o̱mã o̱dom bebĕrē mmom; enti na ose: *"Onyaṅkõpo̱ṅ siw ahantaṅfo kwaṅ, na o̱dom ahõbĕre̱asefo." *Mmeb 3,34. Hiob 22,29. Mat 23,12. 1 Pet 5,5.

7. Enti mómfa mohõ ṅhye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ase. *Múnsiw o̱bonsam kwaṅ, na o̱begŭaṅ afi mo ṅkye̱ṅ. *Ef 6,12. 1 Pet 5,8.9.

8. *Mómme̱ṅ Nyaṅkõpo̱ṅ, na o̱be̱be̱ṅ mo. †Móṅhohoro mo nsa, mo nneboneye̱fo, na montew mo kõmam, mo a mo kăra ye̱ nta nta! *Sak 1,3. †Ies 1,16.

9. Múnni ṅko̱mmo̱, na mo ŵere̱ ṅ'how, na munsũ! mo serew n'naṅ aŵere̱ho, na mo anigye nnaṅ anitõ!

10. Mommĕre̱ mohõ ase Awurade anim, na o̱be̱mã mo so. 1 Pet 5,6.

11. Anuanom, munnnidi mohõ nseku. Nea odi onua hõ nseku na obu ne nua nte̱ṅ no, odi mmăra hõ nseku na obu mmăra nte̱ṅ; na se̱ wubu mmăra nte̱ṅ a, na wonye̱ mmăra no ye̱fo, na mmom woye̱ ne temmufo.

12. Obiakõ ne mmărahye̱fo nė temmufo, o̱ne nea o̱betumi agye na wase̱e; na *e̱hena ne wo a wubu obi nte̱ṅ? *Mat 7,1. Rom 2,1; 14,4.

13. Na afei mo e̱! mo a mokã se̱: E̱ne̱ nė kyĕna ye̱be̱ko̱ sẽ nė sẽ kũro yi mu akodi ho̱ afe, na ye̱ato̱ ato̱ṅ na ye̱afa so; Mmeb 27,1.

14. nanso munnim nea e̱be̱ba o̱kyĕna; nȧ mo ṅkwã ne de̱ṅ? [nȧ] e̱ye̱ huruhuro a eyi nehõ kakra, na afei e̱yera! Luk 12,20.

15. Na mmom aṅkã e̱se̱ se̱ mokã se̱: Se̱ Awurade pe̱ na yenyã ṅkwã a, ye̱be̱ye̱ eyi ana eyi. Asmf 18,21.

16. Na afei mohoahoa mohõ mo ahupō mu; sā ahõhoahoa yi ṅhīnā ye̱ bone.

17. Enti nea onim papaye̱ na o̱nye̱ no, e̱ye̱ bone mã no. Luk 12,47.

## Ti 5.

Na afei, mo adefo e̱, múnsũ na mommo̱ mo afonom, mo amanehunu a e̱reba mo so nti. Luk 6,24.

2. Mo *ahõnyãde apõro̱, na ṅŵeŵee aŵe mo ntade. *Mat 6,19.

3. Mo sika nė dŵete̱ agye ṅkãnare, na e̱hõ ṅkãnare no bedi mo adanse, na e̱bedi mo nãm se̱ ogya. Moahyehye̱ ademude, nna a edi akyiri mu.

4. Fŵe̱, adŵumaye̱fo a wotutuu momfuw mu nnuaṅ no akatua a mode nsisi de asie no tẽe̱m, na wo̱ṅ a wo̱atutu momfuw mu ade no ntẽe̱m no ako̱ Sabaot [o̱soro asafo] Awurade no asõm. 5 Mos 24,14.15.

5. Mode asetrã *fe̱fe̱ atrã asase so na moabo̱ ahofŵi, na moaye̱ṅ mo kõma, se̱ †okum-da. *Luk 16,19.25 †Ier 12,3.

6. Moabu nea o̱tẽe̱ no fo̱ akum no; onsiw mo kwaṅ.

7. Enti, anuanom, *mónto̱ mo bo ase ṅkye̱ ṅkodu Awurade bá. Fŵe̱, okuafo a o̱retŵe̱ṅ asase aba a ne bo ye̱ de̱ṅ no to̱ ne bo ase kye̱ wo̱ hõ, de-kosi se̱ enyã asusow nė adom. *Luk 21,19. Heb 10,36.

8. Mo nso, mónto̱ mo bo ase ṅkye̱, móṅhye̱ mo kõma de̱ṅ, efise̱ Awurade bá no abe̱ṅ.

9. Muṅṅnugu ahome nntiatia mohõ,

anuanom, na woammu mo nteṅ; fw̃e,
otemmufo no gyina opoṅ ano!
10. Me nuanom, mómfa adiyifo a wo-
kasae Awurade diṅ mu no n'ye amane-
hunu nė abodw̃okyerē sennaho. Mat 5,12.
11. Fw̃e, yebu woṅ a wohũu amane
too woṅ bo ase wo mu no ahõtofo. Moate
Hiob amanehunu mu *boaseto no, na
moahũ Awurade aw̃iei no, efise Awurade
ayamye dōsõ, na oye timobo.
*Hiob 1,21.22.
12. Na me nuanom, nea edi ne ṅhīnā
kaṅ no, moṅṅkā ntam; moṅṅkā osoro ana
fam ana ntam biara; na mómmā mo yiw
n'ye yiw na mo dabi nye dabi *na* moan-
fw̃e atemmu mu. Mat 5,34—37.
13. *Mo mu bi hũ amane a, mā ommo
mpae; obi bo ato ne yam a, mā onto
†ayeyi-ṅṅw̃om. *Dw̃ 50,15. †Kol 3,16.
14. Mo mu bi yare a, mā omfre asafo
no mu mpanyimfo, na wommebo no so
mpae, na *wonsra no ṅṅo Awurade diṅ
mu; *Mark 6,13.
15. na gyidi *mpaebo no begye oyarefo
no ṅkwā, na Awurade bemā no so, na se
waye bone bi a, wode befiri no. *Mark 16,18.
16. Moṅkekā mo mfomso ṅkyerekyere
mohõ, na munyiyi mpae mmõmā mohõ,
*na* woasa mo ayare; onipa trēnē ade-
sēre a emu ye deṅ tumi ye ade beberē.
17. Elīa ye onipa a ohũ ade a yehũ
ara, na oboo mpae bi se osu nnto; na
osu *anto asase so mfrihyia abiesā nė
asram asīa; *1 Ah 17,1. Luk 4,25.
18. na oboo mpae bio, na osoro too
osu, na asase sow n'aba. 1 Ah 18,42.
19. Anuanom, se mo mu bi fom fi no-
kware hõ na *obi daṅ no a, *Gal 6,1.
20. mā oṅhũ se, nea odaṅ *deboneyefo
fi ne mfomso kwaṅ so no, obegye okāra
afi wu mu, na †wakata bone pī so.
*Dw̃ 51,15. †Mmeb 10,12. 1 Pet 4,8.

# PETRO ṄHÕMA A EDI KAṄ.

## Tī 1.

Petro, Iesu Kristo somafo, de komā
woṅ a woafw̃ete [wo] Ponto, Galátia,
Kapadókia, Asia nė Bitínia no mu amam-
frafo a woapaw woṅ, Iak 1,1.
2. senea Agya Onyame *nim a onim
dedaw no te no, [wo] hoṅhom ahõtew mu,
de-ako asõomere nė Iesu Kristo mogya
dw̃ira mu: Odom nė asomdw̃oe n'nōsõ
ṅkā mo! *Rom 8,29.
3. Ṅhyira ṅkā yeṅ Awurade Iesu Kristo
Nyaṅkõpoṅ nė agya a ne mmoborohunu
a edōsõ nti onam Iesu Kristo sore a ofi
awufo mu soree no so awo yeṅ foforo
ako anidaso a emu wo ṅkwā mu,
4. enė *apegyade a empōro na ehõ
nni dem na empo mu a wode asie osoro
amā mo a *Kol 1,12.
5. wonam gyidi so *w̃eṅ-mo Onyame
tumi mu de ko ṅkwãgye a woasiesie
se worebeyi no adi bere a edi akyiri
no mu; *Ioh 10,28; 17,11.
6. eno mu na *mo hõ sāṅ mo, mo a
†nnansā yi, se ese a, wohow mo w̃ere
kakra, sofw̃e ahoro beberē mu,
*Rom 5,2. 2 Kor 4,17. †1 Pet 5,10.
7. *na* woahũ mo-gyidi totõroto se ne
bo ye deṅ pī *seṅ sika a esee na woso
fw̃e ogya mu, amā ayeyi nė nīdi nė
anuonyam, Iesu Kristo ahõyi mu;
*Mmeb 17,3. Mal 3,3.
8. ono na, *muṅhũu no e, na modo
no; ono na, muṅhū́ no mprempreṅ de,
nanso mugye no di, na mo hõ sāṅ-mo
anigye a enni kābea a anuonyam wo
mu mu, *Ioh 20,29. 2 Kor 5,7.
9. se munyā mo gyidi *aw̃iei a ene
mo kāra ṅkwãgye no. *Rom 6,22.
10. Sā ṅkwãgye no na *adiyifo a wohyee
odom a ebeba mo so no hõ ṅkom de too
ho no pepee na wopēpee mu, *Luk 10,24.

11. fŵefŵee bere kõ nė bere horo a
Kristo hoṅhom a ewo woṅ mu a edii
Kristo *amane a obehũ nė anuonyam a
ebedi akyiri no hõ adanse no yi kyeree no;
*Dŵ 22. Ies 53.
12. woṅ na woyi kyeree woṅ se, enye
woṅhõ na wosome, na eye yeṅ na wosom
kãa nsem no a nnansã yi woṅ a wode
Hoṅhom kroṅkroṅ a wosoma fi soro kãa-
mo asempa no akã akyere mo, nsem a
*osoro-abofo pe se wokoto fŵe mu no.
*Ef 3, 10.
13. Enti *móṅkyekyere mo adŵene aseṅ,
mo ani n'na ho, na mómmã mo ani nna
odom a wode rebĕre mo Iesu Kristo
ahõyi mu no so korã. *Luk 12, 35.
14. Se asõomere-mma *monnye mohõ
senea kaṅ a munnim biribi no akonno te no,
*Rom 12, 2.
15. na mmom, te se nea ofree mo no
ye kroṅkroṅ no, mo nso mónye kroṅkroṅ
abărabo ṅhĩnā mu,
16. efise *woakyerew se: "Mónye kroṅ-
kroṅ, efise me, meye kroṅkroṅ!" *3 Mos 19, 2.
17. Na se mofre nea *oṅfŵe nnipa anim
na obu nteṅ senea obiara adŵuma te no
se agya a, mómfa osuro mmo mo băra
mo ahohobeatrã bere mu, *Rom 2, 11.
18. se munim se *woamfa nneema
a epŏro, dŵete ana sika, annye
mo, mo abărabo †hunu a mo agya-
nom de mãa mo no mu:
*1 Kor 6, 20; 7, 23. †1 Pet 4, 3.
19. na mmom, wode Kristo a ote
se oguamma a onni dem nė ṅke-
kãe no mogya a ne bo ye deṅ no
na egyee mo; Ies 53, 7. Heb 9, 14.
20. ono na woyii no siee ansã na wo-
hyee ŵiase ase, na woayi no akyere, bere a
edi akyiri yi mu amã mo a Rom 16, 25. 26. Ef 1, 4.
21. *monam no so gye Onyame a onyaṅ no
fii awufo mu na ohyee no anuonyam no di
no, *na* mo gyidi nė anidaso atrã Onyame mu.
*Ioh 14, 6
22. Mómfa hoṅhom so ntew mo kăra
hõ, nokware tie mu, ṅ'ko nuado a ṅkontom-
po nni mu mu, nà múmfi kõma a emu
tew mu nnodo mohõ denneṅ,
23. se woṅ a woamfi aba a epŏro mu,
na mmom woafi nea empŏro mu, enese
wonam Nyame asem a ete ase na ebetrã
ho dã no so awo woṅ foforo. Ioh 1, 13. Iak 1, 18.
24. Efise "hõnam ṅhĩnā te se ṅwura
na onipa anuonyam ṅhĩnā te se ṅwura
ṅfŵireṅ. Ṅwura hyew, na ne ṅfŵireṅ po;
Ies 40, 6. 7. Iak 1, 10. 11.
25. na *Awurade asem no de, ete ho
dã." Na eyi ne asempa a woakã akyere
mo no. *Ies 40, 8.

## Tĩ 2.

Enti *múnyiyi bonepe ṅhĩnā nė nnãdã
ṅhĩnā nė nyãtŵomye nė nitaṅ nė ntŵiri
ṅhĩnā ntotow ṅnu, *Ef 4, 22.
2. ná mompe asem no *nufusu kroṅkroṅ,
†se ṅkokoã a woawo woṅ mpremppreṅ, *na*
moanyiṅ wo mu; *Heb 5, 12. 13. †Mat 18, 3.
3. eno na, se ete sa se moakã afŵe
se Awurade yam ye a, mobeye. Dŵ 34, 9.
4. Ono na moba ne ṅkyeṅ se *obo a ṅkwã
wom' a nnipa apa no na Onyame de wafa
no na ne bo ye deṅ no a: *Dŵ 118, 22.
5. mo nso mómmã womfa mo se abo
a ṅkwã wom' nto abaṅ, *na* moaye *hoṅ-
hom mu daṅ, †asofoku kroṅkroṅ, se mo-
bebo **hoṅhom mu afore a enam Iesu
Kristo so so Onyaṅkõpoṅ ani.
*Ef 2, 21 22. †1 Pet 2, 9. **Rom 12, 1.
6. Enti nso ewo *kyerew no mu se:
"Fŵe, mede tŵea-ti bo mato Sion a woafa
no na ne bo ye deṅ, na nea ogye no di
no ani reṅwu." *Ies 28, 16.
7. Enti mo a mugye no di no, aboodeṅ
no ye mo de; na woṅ a wontie no de,
*"obo a abantofo apa no na aye tŵeati bo"
*Mat 21, 42.
8. nė hintibo nė hintiduato-botaṅ amã
woṅ; woṅ na wohintiw, efise wontie asem
no; eno nso na woyii woṅ mãe.
Ies 8, 14 Rom 9, 33.
9. Na mo de, moye abusũa a
woapaw mu, *ahene asofoku, omaṅ
kroṅkroṅ, omaṅ a wafa woṅ aye
ne de, se móṅkã nea ofree mo fii
sũm mu baa ne haṅṅ a eye ṅwoṅwã
no mu mmaninye ṅkyere,
*2 Mos 19, 6. Adiy 1, 6.
10. mo a kaṅ no "monye omaṅ, na
afei moaye Onyame maṅ, mo a munnyãa
mmoborohunu, na afei de moanyã mmo-
borohunu". Hos 2, 25. Rom 9, 25.
11. Adofonom! mitu mo fo se *ahoho
nė amamfrafo, se múnyi mohõ mfi hõnam
akonno a †e-nė kăra kõ no hõ,
*Dŵ 39, 13. †Iak 4, 1.

12. nà mommo bāra-pa amaṅamaṅ no mu, *na*, nea wotŵiri mo wo mu se nneboneyefo no, wofŵe *mo nneyee pa no a, woahye Onyaṅkōpoṅ anuonyam, eda a obeba abefŵe no mu. *Mat 5,16.

13. *Mómmĕre mohō ase mmā nnipa nsiesiei ṅhīnā, Awurade nti, ohene a oye pumpuni ō, *Rom 13,1—7. Tit 3,1.

14. amradofo a osoma woṅ mā nneboneyefo asōtŵē nè papayefo ayeyi ō, [mommĕre mohō ase mmā woṅ];

15. nà eyi ne nea Onyaṅkōpoṅ pe, *se mode papaye siw nnipa a wonni adŵene no ṅkwaseasem ano, *3,16.

16. se nnipa a *wode woṅhō, na enyé se woṅ a wode ahō-de no aye bonepe so ṅkataso, na mmom se Onyame ṅkoa. *Gal 5,13.

17. *Múnni nnipa ṅhīnā nī; monno anuanom; †munsuro Onyaṅkōpoṅ, munni hene nī. *Rom 12,10. †Mmeb 24,21. Mat 22,21.

18. *Ofie-nnipa, mómfa osuro ṅhīnā mmĕre mohō ase mmā mo wuranom, enyé woṅ a woye na wodŵo ṅkō, na woṅ a wokyea nso bi. *Ef 6,5. Tit 2,9.

19. Nà eyi ye odom, se Onyame hō ahōnim nti obi nyā aŵereho hū amane a entēe, na ogyina mu.

20. Nà eye anuonyam beṅ, se mofom so na wobobo mo akutruku na moto mo bo ase gye? Na mmom se moye *papa na muhū amane na moto mo bo ase a, eyi na eye odom, Onyame anim. *3,14.17; 4,13.14. Mat 5,10.

21. Na eyi na woboo diṅ free mo, efise Kristo nso hūu amane māa yeṅ gyaw yeṅ *ṅfŵeso, se múnni n'anammoṅ akyi; *Mat 16,24.

22. ono na "wanye bone, nanso woaṅhū nnādā n'anom;" Ies 53,9. Ioh 8,46. 2 Kor 5,21.

23. ono na woyaw no, na wanyaw bi, ohūu amane, na wantēetēe, na ode hyee nea obu ntentrēnē no nsam;

24. ono aṅkasa na osoaa *yeṅ bone [wo] ne hōnam mu koo dua no so, se, yeawu amā †nnebone a, yéntrā ase mmā trēnē; ono na wode "ne mmā atape asa mo yare." *1 Ioh 3,5. †Rôm 6,11.

25. Nà aṅkā mote se *ṅnuaṅ a woayera, na afei moasaṅ aba mo kāra †fŵefo nè ŵemfo ṅkyeṅ. *Ies 53,6. Hes 34,5. †Ioh 10,12. 1 Pet 5,4.

## Tī 3.

Sāara na, *oyerenom, mommĕre mohō ase mmā mo aṅkasa mo kununom, *na*, se ebinom antie asem no nso a, woafa oyerenom abărabo a okasa nni mu so anyā woṅ, *Ef 5,22.

2. se wobefŵe mo abărabo a ehō tew [wo] suro mu.

3. Mommmā mo ahyehyede nnye hōnamani de, mmesāwow nè sikahye ana ntadehye mu, Ies 3,18—24. 1 Tim 2,9.

4. na mmom mómmā enye kōmam nipa a wahinta no, hoṅhom a edŵo na eye komm ade a empŏro mu; eno na ne bo ye deṅ Onyame anim.

5. Na sā na tete no mmā kroṅkroṅ a wode woṅhō too Nyaṅkōpoṅ so no hyehyee woṅhō, na wobĕree woṅhō ase māa woṅ aṅkasa kununom,

6. senea Sara tiee Abraham *free no wura; ono na, se moye papa na munsuro ahūde biara a, moaye ne mma. *1 Mos 18,12.

7. *Okununom, mo nè woṅ n'trā nimdee mu sāara, se oyere ne ade a ne hō nyé deṅ no, na múnni woṅ nī, se woṅ nso nè mo ye ṅkwā dom no difo bi, *na* mo mpaebo kwaṅ ansiw. *Ef 5,25.

8. N'aŵiei ne se mo ṅhīnā n'nyā adŵeṅkoro, múṅhūhū mmā mohō, monnodo mohō se nuanom, mo yam ṅhyehye mo mmōmā mohō, múṅṅŵeṅ ahōbĕrease-adŵene.

9. Mommfa bone nntua bone so ka, nso mommfa oyaw nntua oyaw so ka; na mmom múṅhyira, na munim se eyi mu na wofree mo, se mómmegye ṅhyira. 1 Tes 5,15.

10. Na *"nea ope se odo ṅkwā na ohū nna pa no, †mā onyi ne tekrema mfi bone mu, nè n'ano *na* aṅkā nnādāsem; *Dŵ 34,13—17. †Iak 1,26.

11. mā oṅkyi bone na onye papa, mā oṅfŵefŵe asomdŵoe na onni akyiri.

12. Efise Awurade ani wo woṅ a wotēe so, na n'asō abue amā woṅ adesĕre, na Awurade ani sā woṅ a woye bone."

13. Na se mudi papa akyi a, hena ne nea obehaw mo?

14. Na *se trēnē nti muhū amane nso

a, ahõto̱ wo̱ mu; "na munnsuro wo̱ṅ hõ
hũ, na mommmã mo bo nntutu; *2,20.
15. na *múmmu Awurade Kristo kroṅ-
kroṅ mo kõma mu." Nso munsiesie mohõ
dā, se̱ mobeyi ano akyere̱ obiara a obisa
mo anidaso a e̱wo̱ mo mu no ase, odŵo
nė osuro mu, *Ies 8,13.
16. na múnnyã ahõnim pa wo̱ mu, *na*,
nea wotŵiri mo wo̱ mu se̱ nneboneye̱fo,
wo̱ṅ a wogu mo-abărabo̱ pa a e̱wo̱ Kristo
mu no hõ fĩ no ani awu.
17. Na se̱ o̱pe̱ na Onyaṅkõpo̱ṅ pe̱ se̱
múṅhũ amane se̱ papaye̱fo a, eye, kye̱ṅ
se̱ muhũ se̱ boneye̱fo. ṅ. 14.
18. **E**fise̱ Kristo nso hũu bone hõ amane
pre̱kõ, nea o̱tẽe̱ hũ mãa wo̱ṅ a wo̱ntẽe̱,
se̱ o̱de ye̱ṅ be̱ko̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ṅkye̱ṅ;
wokum no hõnam mu, na wo̱mã o̱trãa
ase hoṅhom mu; 2,21—24. Ef 2,18.
19. e̱no mu nso na o̱ko̱e ko̱kãa ase̱m
kyere̱e̱ *ahoṅhom a wo̱wo̱ afiase a *4,6.
20. tete no wo̱ye̱ asõo̱deṅfo, e̱bere a
Onyame abodŵokye̱rē tŵe̱ne no, Noa nna
no a wo̱reye̱ adaka no mu; *emu na
akăra kakrā a wosi awotŵe nyãa ṅkwã,
nsu no mu; — *1 Mos 7,7.17.
21. e̱no na afei ne nse̱so gye ye̱ṅ nso
ṅkwã; e̱ne *asubo̱ no a e̱nyé hõnam hõ
fĩ yi, na mmom e̱ye̱ ahõnim pa nnyeso
a. s. apãm a ye̱nam so ye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ
de, Iesu Kristo wuso̱re so; *Ef 5,26.
22. o̱no na, o̱ko̱o̱ o̱soro no, o̱wo̱ Onyaṅ-
kõpo̱ṅ *nifã, na abo̱fo nė wo̱ṅ a wo̱wo̱
ahõo̱deṅ nė tumi mu no abĕre̱ wo̱ṅhõ
ase amã no. *Ef 1,20.21.

## Tī 4.

**N**a afei, se̱ Kristo ahũ amane amã-
ye̱ṅ o̱hõnam mu yi, mo nso mómfa a-
dŵeṅkoro no ara mmĩa mohõ, efise̱ nea
wahũ hõnam mu amane no agyae bone-yo̱,
2. *na* hõnam mu asetrā-bere a aka
no, wantrã ase ammã nnipa ako̱nno̱ bio,
na mmom watrã ase amã Onyame ape̱de.
3. Nȧ *e̱dõsõ se̱ ye̱ṅ asetrã-bere a
atŵam' no mu ye̱ye̱e̱ nea amaṅamaṅ no
pe̱, se̱ ye̱nam ahofŵi, ako̱nno̱, asãbow,
agobone, didimẽ nė abosonsom a wokyi
mu; *Ef 2,2.3. Tit 3,3.
4. e̱no mu na e̱ye̱ wo̱ṅ se̱ adefoforo,
se̱ mo nė wo̱ṅ ntú mmirika ṅko̱ sā saka-
saka dontori no mu, na wo̱kã hõ nse̱m-
mone;
5. wo̱ṅ na wo̱beyi ano akyere̱ nea
*wasiesie nehõ se̱ o̱rebebu ateasefo nė
awufo nte̱ṅ no. *2 Tim 4,1.
6. Nȧ eyi nti na wo̱kãa ase̱mpa kyere̱e̱
*awufo nso, *na* wo̱abu wo̱ṅ nte̱ṅ se̱ e̱fata
nnipa [wo̱] hõnam mu, na wo̱atrã ase se̱
e̱fata Onyame [wo̱] hoṅhom mu. *3,19.
7. **N**anso ade ṅhĩnā aŵiei abe̱ṅ.
1 Kor 10,11. 1 Ioh 2,18.
8. Na enti mómmã mo adŵenem ntew
na mo ani nna ho̱ mmã mpaebo̱. Na ne
titiri no, mómfa o̱do̱ a emu ye̱ deṅ
nnodo̱ mohõ, efise̱ *"o̱do̱ be̱kata bone pĩ
so." *Mmeb 10,12. Iak 5,20.
9. Monyeye̱ mohõ ho̱ho a huhũhuhũ
nni mu. Heb 13,2.
10. Se̱nea mo ṅhĩnā nyĩnyãa o̱dom-
akye̱de no, mómfa nsonsom mohõ, se̱
Onyame dom ahoro no so afiefŵe̱fo pa:
11. se̱ obi kã ase̱m a, mã o̱ṅkã no se̱
Onyame nse̱m; se̱ obi som a, mã o̱nsom
se̱ efi ahõo̱deṅ a Onyaṅkõpo̱ṅ de mã, *na*
wo̱nam Iesu Kristo so ahye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ
anuonyam, ade ṅhĩnā mu; o̱no na aye̱yi
nė tumi wo̱ no dā dā. Amen.
Rom 12,7.
12. **A**do̱fonom, mommmã amanehunu
*gya a aso̱ wo̱ mo mu se̱ wo̱de reso̱ mo
afŵe̱ no nnye̱ mo se̱ adefoforo, te se̱
adefoforo na e̱ye̱ mo; *1,6.7.
13. na mmom, *se̱nea moaye̱ Kristo
amanehunu no fãfafo, †mómmã mo ani
nnye, *na*, se̱ woyi n'anuonyam no adi
a, mode ahõsãṅ amã mo ani agye nso.
*Rom 8,17. †Asmf 5.41. Iak 1,2.
14. Se̱ wo̱yaw mo Kristo diṅ nti a,
*ahõto̱ wo̱ mu, efise̱ anuonyam nė Nyame
hoṅhom no te mo so: wo̱ṅ de, wo̱kã hõ
nse̱mmone, na mo de, mohye̱ no anuo-
nyam. *2,20.
15. Nȧ mommmã mo mu bi ṅṅhũ amane
se̱ owudifo anase̱ oŵifo anase̱ o̱debone-
ye̱fo anase̱ o̱se̱mpe̱fo ebinom nse̱m mu;
16. na se̱ ohũ amane se̱ Kristoni a,
o̱mmmã n'ani ṅṅwu, na mã *o̱ṅhye̱
Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam ade yi mu.
*Fil 1,20.

17. Nà ebere no adu a atemmu fi ase
*Onyame fi mu; na se efi yeṅ so kaṅ a,
ase beẁie woṅ a wontie Onyame asempa
no deṅ? *Hes 9,6. Ier 25,29.

18. Na se eye deṅ se wobegye onipa
trēnē a, ehē na nea omfere Nyaṅkōpoṅ
nè odeboneyefo befi? Mmeb 11,31. Luk 23,31.

19. Enti nso *mā woṅ a wohū amane
senea Onyaṅkōpoṅ pe no mfa woṅ kāra
ṅhyene nsa, se obófo [oboadee] nokwafo,
[wo] papaye mu. *Dẁ 31,6.

## Ti 5.

Mpanyimfo a wowo mo mu no, mitu
woṅ fo, me a meye *opanyiṅ bi nè Kristo
amanehunu hō dansefo nè anuonyam a
worebeyi adi no †fāfafo nso:
*2 Ioh 1. †Rom 8,17.

2. mónyeṅ Nyame ṅṅuaṅku a wowo
mo mu no: móṅfẁe woṅ so, enyé ohye
so, na mmom odo so; enyé adifudepe
nti, na mmom kōma a epe nti;
Ioh 21,16. Asmf 20,28. 1 Tim 3,2—7.

3. enyé se woṅ a *wodi asafoto no
so bakōmā, na mmom, mónye †ṅfẁeso
mmā ṅṅuaṅku no; *2 Kor 1,24. †Tit 2,7.

4. na *oguaṅfẁefo-panyiṅ no yi nehō
adi a, †moanyā anuonyam abotiri a
ereṅṅūaṅ da no.
*2,25. Heb 13,20. †1 Kor 9,25. 2 Tim 4,8.

5. Sāara na mo mmofra nso, mómfa
mohō ṅhye mpanyimfo ase. Na *mo
ṅhīnā mfa mohō ṅhyehye mohō ase, na
múmfura ahōbēreaase, efise †"Onyaṅkōpoṅ
siw ahantaṅfo kwaṅ, na odom ahōbēre-
aseťo." *Ef 5,21. †Mmeb 3,34. Mat 23,12. Iak 4,6.

6. Enti mommēre mohō ase Onyaṅkōpoṅ
tumi nsa no ase, na wamā mo so bere a
ese mu. Hiob 22,29. Iak 4,10.

7. Mómfa mo dadẁeṅ-nè-haw ṅhī-
nā nto no so, efise odẁeṅ mo hō.
Dẁ 55,23. Mat 6,25 Fil 4,6.

8. *Mo ani nna ho, móṅẁeṅ, efise mo
tamfo bonsam no nam se gyata a obobom
fẁefẁe nea obenyā no amene. *1 Tes 5,6.

9. Ono na mómfa gyidi nnyina ho
pintiṅṅ nsiw no kwaṅ, se munim se
amanehunu no ara na wode ato mo nua-
nom a wowo ẁiase so se wóṅhū.
Ef 6,11—13.

10. Na odom ṅhīnā Onyaṅkōpoṅ a wafre
yeṅ aba ne dā anuonyam no mu Kristo
Iesu mu no, ono ara na, se munyā hū
amane *kakra ansā a, obesiesie mo pe,
obemā mo ase atim, obehye mo deṅ,
obemā moanyā nnyinaso. *1,6.

11. Ono na anuonyam nè tumi wo no
dā dā. Amen.

12. Menam onua nokwafo Silwáno so,
senea misusu no, makyerew *nsentiā yi
mabēre mo, mede mitu mo ťo na midi
adanse se eyi ne Nyame nokware dom
a moabegyina mu yi. *Heb 13,22.

13. [Asafo] a woapaw woṅ bi wo Bá-
bilon no nè me ba *Marko kyia mo.
*Asmf 12,12.25. 2 Tim 4,11.

14. Mómfa odo *mfeāno ṅkyiakyia
mohō. Asomdẁoe ṅkā mo a mowo Kristo
Iesu mu ṅhīnā! Amen. *1 Kor 16,20.

# PETRO ṄHŌMA A ETO SO ABIEṄ.

## Ti 1.

Simon Petro, Iesu Kristo akoa nè
somafo, de-komā woṅ a woanyā gyidi
a ne bo ye deṅ se yeṅ de no, yeṅ Nyaṅ-
kōpoṅ nè agyeṅkwā Iesu Kristo trēnē mu:

2. Odom nè asomdẁoe n'nōsō mmā mo,
Onyaṅkōpoṅ nè yeṅ Awurade Iesu hō
nimdee mu.

3. Senea ne Nyame-ahōodeṅ de nnee-
ma a efa ṅkwā nè onyamesompa hō
ṅhīnā akye yeṅ, nea onam anuonyam nè
mmaninye so *afre yeṅ no hō nimdee
mu, — *1 Pet 2,9.

4. eno nso so na onam akye yeṅ
ṅhyease a esōsōe akese-akese a ne bo
ye deṅ, *na*, se moanyā agūaṅ akonno mu

po̅ro̲ a e̲wo̲ w̌iase a, moafa eyinom so
anyã Onyame su no bi: —
5. eyi ara nti na mo nso mómmo̲ mmo̲-
deṅ ṅhĩnã mfa ṅkã hõ, na moṅkyere̲
*mo gyidi no mu mmaninye̲, nė mma-
ninye̲ no mu nimdee̲, *Gal 5, 6. 22.
6. nė nimdee̲ no mu anidaho̲, nė ani-
daho̲ no mu boaseto̲, nė boaseto̲ no mu
onyamesompa,
7. nė onyamesompa no mu onuado̲, nė
onuado̲ no mu nido̲. Gal 6, 10.
8. Nå se̲ eyinom wo̲ mo mu na e̲dõsõ
a, e̲remmã monye̲ anihafo nė wo̲ṅ a
wo̲nsow aba, ye̲ṅ Awurade Iesu Kristo
hõ nimdee̲ fãm;
9. nå nea eyinom abo̲ no no ye̲ *oni-
furaefo na n'ani anyam ṅhũ akyiri ade,
na ne w̌ere̲ afi ne bone a waye̲ dedaw
no hõ hohoro. *1 Ioh 2, 9. 11.
10. Enti mmom, anuanom, mómmo̲
mmo̲deṅ nye̲ mo fre̲ nė mo paw deṅ;
nå se̲ moye̲ yinom a, moreṅhintiw da.
11. Nå sã na wo̲be̲mã mo kwaṅ aboro
so ako̲ ye̲ṅ Awurade nė ye̲ṅ agyeṅkwã
Iesu Kristo dã ahenni no mu.
12. Enti meremmã m'ani mpa so se̲
mekae mo eyinom hõ dã, nanso munim
dedaw, na moatim nokware a e̲wo̲ ho̲ yi
mu.
13. Nanso mibu no se̲ etẽe̲ se̲, mete
*ntamadaṅ yi mu yi, mede ṅkae mekã-
nyãṅ mo, *2 Kor 5, 1.
14. se̲ minim se̲ o̲pa a wo̲be̲pa me hõ
ntamadaṅ yi be̲ba nte̲mso, se̲nea ye̲ṅ
Awurade Iesu Kristo nso ayi akyere̲ me.
Ioh 21, 18. 19.
15. Nanso me̲bo̲ mmo̲deṅ *na* me w̌iasefi
akyi no moatumi akae yinom da biara.
16. Nå e̲nyé anansese̲m a wo̲too no
nyansam akyi na yedi kãa mo ye̲ṅ Awu-
rade Iesu Kristo ahõo̲deṅ nė né bá no,
na ye̲yee̲ n'anuonyam ke̲se no hõ adan-
sefo a ye̲ṅ ani tuae.
17. Nå onyãa nĩdi nė anuonyam fi Agya O-
nyame ṅkye̲ṅ no, e̲nese̲ sã nné yi fii anuo-
nyam a e̲se̲ o̲ke̲se no baa no so se: *"Oyi
ne me do̲-ba a o̲so m'ani!" no, — *Mat 17, 5.
18. na sã nné yi na ye̲ṅ a ye̲-nė no wo̲ be̲-
po̲ kroṅkroṅ no so no tee se̲ efi soro bae.

19. Nanso ye̲wo̲ adiyifo ase̲m no
a egyina ho̲ pintiṅṅ kye̲ṅ sa, e̲no
na, se̲ mofw̌e̲ no yiye se̲ o̲kanea
a e̲hãraṅ bãbi a e̲ho̲ ye̲ kusũ, de-
kosi se̲ ade be̲kyẽ na adekyẽe nsoro-
ma no apue mo kõma mu a, moye̲
yiye,
20. se̲ muhũ yi kaṅ se̲ kyere̲w mu
adiyise̲m biara nnam onipa ṅkyere̲ase so;
21. nå adiyise̲m bi amfa nnipa o̲pe̲ so
amma pe̲ṅ, na Onyame nnipa kroṅkroṅ
no, se̲nea Hoṅhom kroṅkroṅ de wo̲ṅ reko̲
no na wo̲kasae. 2 Tim 3, 16. 17.

## Ti 2.

Na atoro-adiyifo nso wo̲ o̲maṅ no mu,
se̲nea *atoro-kyere̲kyere̲fo be̲ba mo mu
nso; wo̲ṅ na wo̲de o̲se̲e-fekuse̲m be̲ba
abe̲hye̲m, se̲ wo̲be̲pa Awurade a o̲to̲o̲
wo̲ṅ gyee wo̲ṅ no po, na wo̲de se̲e a
e̲ba nte̲mnte̲m aba wo̲ṅhõ so;
*Mat 24, 11. 1 Tim 4, 1.
2. na bebẽrẽ bedi wo̲ṅ ahofw̌ise̲m no
akyi, na wo̲ṅ nti na wo̲be̲kã nokware
kwaṅ no hõ nse̲mmone;
3. na wo̲nam anibere so de nsisise̲m
be̲pe̲ mo hõ mfaso; wo̲ṅ na wo̲ṅ atem-
mu nye̲ nyã dabidabi, na wo̲ṅ se̲e nto̲ ṅko.
4. Na se̲ Onyaṅkõpo̲ṅ aṅkora abo̲fo
a wo̲ye̲e̲ bone no so, na mmom o̲de sũm
kabĩ ahama kyeree wo̲ṅ guu asãmaṅ-
amanehunubuṅ mu, se̲ wómfa wo̲ṅ nsie
atemmu a, —
5. na se̲ waṅkora tete w̌iase so, na
mmom Noa a o̲ye̲ trẽnẽ kãfo a o̲to so
awotw̌e no ṅkõ na ogyee no, na o̲de
nsuyiri be̲kataa amumo̲ye̲fo w̌iase so no,
3, 6. 1 Mos 8, 18.
6. na se̲ o̲daṅ Sodom nė Gomora ṅkũ-
ro nsõ, na o̲de se̲e buu wo̲ṅ fo̲ de wo̲ṅ
ye̲e̲ se̲nnaho̲ mãa wo̲ṅ a akyiri yi wo̲-
beye̲ amumo̲de, 1 Mos 19, 25.
7. na oyii Lot a o̲tẽe̲ a amumo̲ye̲fo
no de wo̲ṅ ahofw̌i abãrabo̲ haw no;
8. (nå nea onipa trẽnẽ no trãa wo̲ṅ mu
hũi na o̲tee no, mmãratõ-ṅṅw̌uma no ye̲e̲
ne kãra trẽnẽ no ayayade dã ṅhĩnã;) —
Hes 9, 4.
9. Awurade nim se̲nea o̲beyi wo̲ṅ a
wo̲de fe̲re som no afi so̲fw̌e̲ mu, na wa-
mã wo̲atw̌ẽ wo̲ṅ a wo̲ntẽe̲ asõ de wo̲ṅ
asie atemmuda; 1 Kor 10, 13. Adiy 3, 10.

10. na ne titiri no woṅ a wodi hõnam akyi, efĩ hõ akonno mu, na wotew tumidi ahĩ. Woye anuodeṅfo, ahõpefo, woṅ hõ mpopo se wobekã anuonyamfo hõ nsemmone;

11. nanso abofo a wowo ahõodeṅ nė tumi a esõ no ṅká nsemmone mmu woṅ nteṅ Awurade anim.

12. Na eyinom de, se mmoa a wonni adw̃ene a woṅ su ne se woawo woṅ se wóṅkyere woṅ nsee woṅ, wokã nea wonnim hõ nsemmone, wobesee woṅ aṅkasa see mu, na wobenyã nea entẽe so akatua.

13. Nea wobu no anigye ne dā ahofw̃iasetrã, woye ṅkekãe nė dem, wode woṅ apempensi bo ahofw̃i na wo-nė mo redidi,

14. wowo aniwa a ayerefa ahye no mãmã a ereṅṅw̃o bone hõ da, wodãdā akãra a woṅ ase nnyã ntimi e, wowo kõma a abeṅ anibere mu, woye nnuabo mma,

15. woagyaw okwaṅtrẽnē akofom kwaṅ, woakodi Beor ba *Bileam kwaṅ akyi, ono na odo nea entẽe akatua, *4 Mos 22,7. Adiy 2,14.

16. nanso onyãa ne mmãratõ hõ atenyi: afũrum a ontumi ṅkasa de nipa nné kasae, sii odiyifo no ṅkwaseasem no kwaṅ. 4 Mos 22,28.

17. Eyinom ye mmura a nsu nni mu, suw̃isiw a mframa bo hũ de-reko, woṅ na wode sũm kabikabi asie woṅ dā.

18. Nȧ wokekã ahupõsem a fw̃ē nni mu, nam hõnam akonno mu de ahofw̃isem dãdā woṅ a woagũaṅ afi woṅ a wobo nnãdā mu bãra no mu eṅkyee;

19. wohye woṅ adehyedi hõ bo, na woṅ aṅkasa de, woye opõro ṅkoa; nȧ nea obi adi ṅkõgu wo n'ase no, ono ara na waye *n'akoa. *Ioh 8,34.

20. Nȧ se wonam Awurade nė agyeṅkwã Iesu Kristo hõ nimdee so agũaṅ w̃iase fĩ, na wotõa bio wo mu di ṅkõgu a: *woṅ akyiri asetrã adaṅ woṅ bone akyeṅ kaṅ de no. *Mat 12,45.

21. Nȧ aṅkã eye mã woṅ se aṅkã woaṅhũ trẽnē kwaṅ no, kyeṅ se woahũ na woadaṅ afi ahyede kroṅkroṅ a wode ahye woṅ no mu. Luk 12,47.48.

22. Na aye woṅ senea nokware be no se: *Okramaṅ asaṅ ako n'aṅkasa fe so bio, na prako a woaguare no ako ne dontori a oyantam mu no mu. *Mmeb 26,11.

## Ti 3.

Adofonom, eyi ne ṅhõma a enyã to so abieṅ a merekyerew mabẽre mo, emu na mede ṅkae mekãnyãṅ mo-adw̃ene gyeneṅeneṅ, 1,13.

2. se móṅkae nsem a adiyifo kroṅkroṅ no akã ato ho nė yeṅ a yeye mo asomafo ahyede a eye Awurade nė agyeṅkwã de no;

3. múṅhũ yi kaṅ se: nna a ebedi akyiri no mu fewdifo beba a wodi woṅ aṅkasa akonno akyi 1 Tim 4,1.

4. abekã se: Nė bá ṅhyease no wo hẽ? nȧ efii se agyanom dedae yi, ade ṅhĩnã te nea ete fi adebo mfiase. Ies 5,19. Hes 12,22. Mat 24,48.

5. *Nȧ woṅ a wokã eyi no, ahinta woṅ se efi tetēte no osoro wo ho enė †asase a efii nsu mu na efaa nsu mu betim ho, Onyaṅkõpoṅ asem so, *Mat 24,38. †1 Mos 1,2.6 9. Dw̃ 24,2.

6. [nanso] eno ara so na enam na nsu yirii w̃iase a ewo bere no so no mã eseee. 2,5. 1 Mos 7,21.

7. Na osoro nė asase a ewo ho yi, wode n'asem no ara akora so, na wode asie ogya, amã atemmu nė nnipa amumoyefo see-da no. ṅ. 10.

8. Na, adofonom, mommmã ade biakõ yi ṅṅhinta mo, se dakoro ye Awurade se mfrihyia apem, na mfrihyia apem ye no se dakoro. Dw̃ 90,4.

9. *Awurade ṅkye ne bohye hõ, senea ebinom bu no se ekye, na mmom omã ne bo dw̃o kye mã yeṅ, ompé se nnipa bi beyera, †na mmom ope se woṅ ṅhĩnã mmẽra adw̃ensakra mu. *Hab 2,3. †1 Tim 2,4.

10. Na *Awurade da no beba se ow̃ifo ba anadw̃o, emu na †osoro de kurududu betw̃am ako, na w̃i mu mfitiasede behyew asee, na asase nė mu ṅṅw̃uma behyew. *1 Tes 5,2.3. †2 Pet 3,7. Mat 24,29.35. Adiy 20,11.

11. Enti, se eyinom ṅhĩnã besee a, nnipa beṅ na ese se moye, abãrabo kroṅkroṅ nė nyamesompa mu,

12. se motw̃eṅ na momã Onyaṅkõpoṅ da no bá no ye ntem; eno mu na osoro beso ogya asee, na w̃im mfitiasede anãṅ ahyew.

13. Na, senea ne bohye te no, ye-
retw̃eṅ osoro foforo nė asase fo-
foro a trēnē te mu.
Ies 65,17; 66,22. Adiy 21,1.27.
14. Enti, adofonom, se moretw̃eṅ yi-
nom nti, mómmo mmodeṅ *na* woahũ mo
se nnipa a wonni ṅkekãe nė dem
asomdw̃oe mu, 1 Kor 1,7.8.
15. na múmmu yeṅ Awurade *abodw̃o-
kyerē no se ṅkwãgye, senea yeṅ nua
dofo no Paulo nso de ne nyansa a wode
amã no kyerew mo no, *Rom 2,4.
16. senea oyee ne ṅhõma ṅhĩnā a okã
eyinom hõ nsem wo mu no mu nso;
emu na nsem a ase ye ohũ-nã wo, na
woṅ a wonsũaa ade na woṅ ase ntimi
tõtõ no, senea woye kyerew-nsem a aka
no nso, mã woṅ aṅkasa see no.
17. Enti, adofonom, se munim dedaw
nti, *móṅfw̃e mohõ so yiye, *na* woamfa
amumoyefo nnãdãsem no amfa mo aṅko
bi, na moamfi mo aṅkasa tim a moatim
no mu aṅfw̃e ase; *Mark 13,5.9.33.
18. na munnyiṅ yeṅ Awurade nė
Agyeṅkwã Iesu Kristo dom nė nimdee
mu. Ono na anuonyam ṅkã no afei nė dã!
Amen.

# IOHANE ṄHÕMA A EDI KAṄ.

## Tĩ 1.

Nea ewo ho *fi mfiase, nea yeate, nea
yede yeṅ aniwa ahũ, nea yefw̃ee na yeṅ
nsa kãe, wo ṅkwã asem no hõ, *Ioh 1,1.14.
2. na ṅkwã no yii nehõ kyeree, na
yeahũ, na yedi hõ adanse, na yekã dã
ṅkwã no a e-nė agya no wo ho na eyii
nehõ kyeree yeṅ no hõ asem kyere mo,—
Ioh 1,4.
3. nea yeahũ na yeate na yekã kyere
mo, nȧ mo nso nė yeṅ anyã ayoṅkõfa; na
yeṅ ayoṅkõfa no, ye-nė agya no nė ne ba
Iesu Kristo na ewo.
4. Na eyinom na yekyerew bẽre mo,
*na* mo anigye aw̃ie pe-ye. Ioh 15,11; 16,24.
5. Na kasee a yetee ne ṅkyeṅ na
yebo mo yi ne se: Onyaṅkõpoṅ ye haṅṅ,
na esũm biara nni no mu. Iak 1,17.
6. Se yekã se ye-nė no wo ayoṅkõfa
na yenam sũm mu a, yedi atoro na
yenyé nokware; 2,4.
7. na se yenam haṅṅ mu se ono
wo haṅṅ mu no a, na yewowo
ayoṅkõfa [wo] yeṅ mu, na ne ba
Iesu Kristo *mogya tew yeṅ hõ fi
bone ṅhĩnā mu. *Heb 9,14. Adiy 1,5; 7,14.
8. Se yekã se yenni bone a, na yedãdã
yeṅhõ, na nokware no nni yeṅ mu.
9. Se yekã *yeṅ bone kyere a, oye
onokwafo nė trēnēni, se ode yeṅ bone
befiri yeṅ, na watew yeṅ hõ afi nea
entēe ṅhĩnā mu. *Mmeb 28,13.
10. Se yekã se yenyee bone a, yedaṅ
no torofo, na n'asem no nni yeṅ mu.

## Tĩ 2.

Me mma ṅkũmã, mekyerew yi-
nom mebẽre mo, *na* moanye bone.
Na se obi ye bone a, yewo *okyi-
gyinafo, agya no ṅkyeṅ, otrēnēni
Iesu Kristo, *Rom 8,34. Heb 7,25.
2. na ono ne yeṅ bone hõ mpata,
na enye yeṅ de hõ ṅkõ, na mmom
w̃iase ṅhĩnā de hõ bi. Kol 1,20.
3. Na, se yedi n'ahyede so a, eno ara
na yede hũ se yenim no.
4. Nea okã se: minim no, na onni
n'ahyede so no, ye otorofo, na nokware
no nni no mu;
5. na obiara a odi n'asem so no, ampa
ara, ono mu na Onyaṅkõpoṅ do no aw̃ie
pe-ye. Eyi na yede hũ se yewo no mu.
Ioh 14,21.23.
6. Nea okã se ote no mu no, ese no se
onante senea ono nso nantee. Ioh 13,15.
7. Anuanom, enyé ahyede foforo na
mekyerew mebẽre mo, na mmom, ahyede

dedaw a moanyã fi mfiase no; ahyede dedaw
no ne asem a moate fi mfiase no. Ioh 13,34.
8. Bio mekyerew ahyede foforo ma-
bĕre mo a eye nokware wo no nè mo mu:
se *sũm retẅam na nokware haṅṅ anyã
rehyereṅ. *Rom 13,12.
9. Nea okã se owo haṅṅ no mu na
*otaṅ ne nua no, owo sũm mu de-besi
sese. *4,20.
10. Nea odo ne nua no te haṅṅ no mu,
na hintidua nni no mu;
11. na nea otaṅ ne nua no te sũm mu
na onam sũm mu, na onnim nea oreko,
efise sũm no afura n'ani.
12. Mekyerew mabĕre mo, mma ṅkũmā,
se: ne diṅ nti wode mo bone afiri mo.
13. Mekyerew mabĕre mo, agyanom,
se: moahũ nea owo ho fi mfiase no; me-
kyerew mabĕre mo, mmĕrante, se: moadi
obone no so ṅkõnim; mekyerew mabĕre
mo, mmofrā ṅkũmā, se: moahũ Agya no.
14. Mekyerew mebĕree mo, agyanom,
se: moahũ nea owo ho fi mfiase no;
mekyerew mebĕree mo, mmĕrante, se:
*mo hõ ye deṅ, na Onyaṅkõpoṅ asem
no te mo mu, na moadi obone no so
ṅkõnim. *Ef 6,10.
15. Monnno ẅiase anase nneema
a ewo ẅiase. Se obi do ẅiase a,
Agya no do no nni no mu: Iak 4,4.
16. na nea ewo ẅiase ṅhĩnā, hõ-
nam akonno nè aniwa akonno nè
asetrã mu ahõhoahoa, emfi Agya
no, na mmom efi ẅiase.
17. Na ẅiase retẅam nè n'akonno;
na nea oye Onyaṅkõpoṅ ade a ope
no trã ho dā.
18. Mmofrā ṅkũmā, edoṅ a edi akyiri
ni; na senea moate se *antikristo no
rebeba, na mprempreṅ yi antikristofo
bebĕrē aba: en'na yede hũ se doṅ a edi
akyiri ni. *Mat 24,5.24.
19. *Wofi yeṅ mu bae, na wonyé yeṅ
mu bi: nà se woye yeṅ mu bi a, aṅkã
wo-nè yeṅ trãa ho; na eyee sa na wo-
ada adi se enyé woṅ ṅhĩnā na woye
yeṅ mu bi. *Asmf 20,30.
20. Na mo de, moanyã osra no fi kroṅ-
kroṅni no, na munim ade ṅhĩnā. ṅ. 27.
21. Maṅkyerew mammmĕre mo se mun-
nim nokware no, na mmom se munim,
nè se atoro biara mfi nokware no mu.
22. Ehena ne torofo no, se, nea osaṅ
se Iesu nyé Kristo no? Oyi ne anti-
kristo a osaṅ agya no nè oba no.
23. Obiara a osaṅ oba no, onni agya
no nso (na nea opaem' bo oba no diṅ
no wo agya no nso). 4,15. Ioh 5,23.
24. Enti mo de, nea *mote fii mfiase
no, mómmã entrã mo mu; nea mote fii
mfiase no trã mo mu a, mo nso mobe-
trã oba no nè agya no mu. *ṅ. 7.
25. Na ebo a ode ahye yeṅ ne dā ṅkwã no.
26. Eyinom na makyerew mabĕre mo,
woṅ a wodādā mo no hõ.
27. Na mo de, osra a munyãe ne
nsam no te mo mu, na eṅhĩa mo se obi
kyerekyere mo; na mmom senea osra no
ara kyerekyere-mo ade ṅhĩnā hõ no
na eye nokware na enyé atoro; nà senea
ekyerekyeree mo no, móntrã no mu!
ṅ. 20. Ioh 16,13
28. Na afei, mma ṅkũmā, móntrã no mu,
*na*, se oyi nehõ adi a, yeaye *nnam
na yeṅ ani aṅwu n'anim, né bá mu. *4,17.
29. Se munim se oye trĕnē a, na muhũ
se *obiara a oye trĕnē no, ono na
owoo no. *3,7.10.

## Ti 3.

Móṅfẅe odo kõ a Agya no de akye yeṅ,
se wofree yeṅ *Nyaṅkõpoṅ mma. Eyi nti
ẅiase ṅhũ yeṅ, †efise eṅhũu no.
*Ioh 1,12.13. †Ioh 16,3.
2. Adofonom, afei yeye Onyaṅkõ-
poṅ mma, na nea yebeye no nnyã
nnaa adi e; na *yenim se, se oyi
nehõ adi a, yebeye se ono, efise
yebehũ no senea ote. *Rom 8,17. Kol 3,4.
3 Na obiara a owo anidaso yi wo no
so no tew nehõ senea ono hõ tew.
4. Obiara a oye bone no, oye de tõ,
mmăra, na bone ne mmăratõ.
5. Na munim se ono de oyii nehõ adi
nà wasoa bone, *na* bone nní no mu.
Ies 53,4.5.9. 1 Pet 2,24.
6. Obiara a ote no mu no nyé bone;
obiara a oye bone no aṅhũ no, nanso
onnim no. Rom 6,14.
7. Mma ṅkũmā, mommmã obiara nnādā
mo; nea oye nea etēe no, otēe senea
ono nso tēe; 2,29.

8. nea oye bone no fi bonsam, efise
*obonsam na ofi mfiase yee bone. Eyi
nti na Onyaṅkõpoṅ ba beyii nehõ adi se
obesee obonsam ṅṅw̃uma. *Ioh 8,44.
9. Obiara a Onyaṅkõpoṅ awo no no
*nyé bone, efise n'aba te no mu, na
ontumi nye bone, efise Onyaṅkõpoṅ
awo no. *ṅ. 6. 5,18.
10. Eyi mu na Onyaṅkõpoṅ mma nė obo-
nsam mma nso da adi. Obiara a onye nea etẽe
no nė nea onno ne nua no mfi Nyaṅkõpoṅ.
11 Nà eyi ne kasee a mote fii mfiase
no, se yénnodo yeṅhõ, Ioh 13,34.
12. enyé se Kain a ofi obone no mu na
okum ne nua no; na edeṅ nti na okum no?
efise n'aṅkasa ṅṅw̃uma ye bone, na ne
nua de tẽe. 1 Mos 4,8.
13. Me nuanom, w̃iase taṅ mo a, mom-
mmã ennye mo ṅwoṅwã. Mat 5,11 Ioh 15,18.19
14. Yeṅ de, *yenim se yeatw̃am afi wu
mu ako ṅkwã mu, efise yedo anuanom;
†nea onno ne nua no te wu mu.
*Ioh 5,24. †1 Ioh 2,11.
15 Obiara a otaṅ ne nua no ye *owu-
difo; na munim se owudifo biara nni dã
ṅkwã a etrã no mu. *Mat 5,21.22.
16 Eyi mu na yeahũ odo no, se ono de ne
kăra too ho mãa yeṅ; na ese yeṅ nso se
yede yeṅ kăra to ho mã anuanom. Ioh 15,13.
17. Na nea owo w̃iase asetrãde na ohũ
ne nua se ahĩa no na obo no ayamoṅwene
no, Onyaṅkõpoṅ do no te no mu deṅ?
5 Mos 15,7. 1 Ioh 4,20.
18. Me mma ṅkũmã, mommmã yemmfa
asem ana tekrema nnno, na mmom, mómmã
yenno nneyee nė nokware mu.
Iak 1,22; 2,15.16.
19. Na eyi mu na yehũ se yefi no-
kware mu, na yebedw̃udw̃o yeṅ kõma
[wo] n'anim, se, se yeṅ kõma bu yeṅ fo a,
20. Onyaṅkõpoṅ sõ kyeṅ yeṅ kõma na
ohũ ade ṅhĩnã.
21. Adofonom, se yeṅ kõma mmú yeṅ
fo a, yede nnam ko Onyaṅkõpoṅ anim,
Rom 5,1.2. Heb 4,16.
22. na biribiara a yesĕre no, yenyã
ne nsam, efise yedi n'ahyede so, na yeye
nea eso n'ani. Mark 11,24.
23. Na eyi ne n'ahyede se: *yénnye
ne ba Iesu Kristo diṅ no nni, na yen-
nodo yeṅhõ, senea omãa-yeṅ ahyede no.
*Ioh 6,29; 15,17.
24. Na nea odi n'ahyede so no te no mu,
na ono te no mu. Na nea yede hũ se ote
yeṅ mu *ne hoṅhom a ode amã yeṅ no.
*4,13. Rom 8,9.

## Ti 4.

Adofonom, munnnye ahoṅhom ṅhĩnã
nnni, na mmom *mónso ahoṅhom no
ṅfw̃e se wofi Nyaṅkõpoṅ ana? efise atoro-
adiyifo bebĕrē afi aba w̃iase. *1 Tes 5,21.
2. Eyi mu na múṅhũ Nyaṅkõpoṅ hoṅ-
hom: hoṅhom biara a opae mu kã se
Iesu Kristo aba ohõnam mu no fi Nyaṅ-
kõpoṅ mu;
3. na hoṅhom biara a oṅkã se Iesu
Kristo aba ohõnam mu no mfi Nyaṅkõ-
poṅ mu; na eyi ne antikristo a moate se
oreba na afei wanyã aba w̃iase no dea. 2,18.
4. Mma ṅkũmã, mufi Nyaṅkõpoṅ mu,
na moadi woṅ so ṅkõnim, efise nea owo
mo mu no sõ kyeṅ nea owo w̃iase mu.
5. Woṅ de, wofi w̃iase; eyi nti na
wofi w̃iase kasa, na w̃iase tie woṅ. Ioh 15,19.
6. Yeṅ de, yefi Nyaṅkõpoṅ mu; *nea
onim Nyaṅkõpoṅ no tie yeṅ; nea omfi
Nyaṅkõpoṅ mu no ntie yeṅ. Eyi mu
na yehũ nokware hoṅhom nė nnãdã
hoṅhom. *Ioh 8,47.
7. Adofonom, mómmã yennodo yeṅhõ;
nà odo fi Nyaṅkõpoṅ mu, na obiara a
odo no, Onyaṅkõpoṅ na owoo no, na
onim Nyaṅkõpoṅ.
8. Nea onno no ṅhũu Nyaṅkõpoṅ e,
nà Onyaṅkõpoṅ ne do.
9. Eyi mu na Onyaṅkõpoṅ do no
yii nehõ adi wo yeṅ hõ, se Onyaṅ-
kõpoṅ somaa ne ba a owoo no
koro no baa w̃iase se yémfa no
so nnyã ṅkwã. Ioh 3,16.
10. Eyi mu na odo no wo, enyé se
yeṅ na yedoo Onyaṅkõpoṅ, na mmom se
ono doo yeṅ na osomaa ne ba se óm-
meye yeṅ bone hõ *mpata. *2,2.
11. Adofonom, se Onyaṅkõpoṅ doo yeṅ
sẽ a, eno de ese yeṅ nso se yedodo
yeṅhõ. Mat 18,33.
12. *Obi ṅhũu Nyaṅkõpoṅ peṅ e. Se
yedodo yeṅhõ a, na Onyaṅkõpoṅ te yeṅ
mu, na ne do aw̃ie pe-ye wo yeṅ mu.
*Ioh 1,18.
13. Eyi mu na yehũ se yete no mu

na ono te yen mu, se wamã yen ne honhom no bi. 3,24.
14. Na yeahũ na yedi adanse se: agya no asoma oba no se wiase agyenkwã. Ioh 3,17.
15. Obiara a opae mu kã se Iesu ne Nyankõpon ba no, Onyankõpon te no mu, na ono te Nyankõpon mu. 5,5.
16. Na yeahũ na yeagye odo a Onyankõpon wo no yenhõ adi. Onyankõpon ne *odo, na nea ote do mu no te Nyankõpon mu, na Onyankõpon te no mu. *n. 8.
17. Eyi mu na odó no awie pe-ye wo yen mu, *na* yeaye *nnam [wo] atemmuda no, efise senea ono te no, se nso yete ewiase ha ne no. *2,28.
18. Ehũ nni do mu, na mmom odo a eye pe no pam hũ, efise ehũ wo haw, na nea osuro no nwiee pe-ye [wo] odo mu e.
19. Yedo no, efise ono na odoo yen kan.
20. Se obi kã se: medo Onyankõpon, na otan ne nua a, oye otorofo: nà nea onno ne nua a ohũ no no, ebeye den na obetumi ado Onyankõpon a onhũu no e?
21. Na ahyede yi na yeanyã ne nkyen se, nea odo Onyankõpon no, ónno ne nua nso. Mark 12,29—31.

## Ti 5.

**O**biara a ogye di se Iesu ne Kristo no, Onyankõpon na awo no; na obiara a odo nea owoe no, odo nea owoo no no nso. 4,15.16.
2. Se yedo Onyankõpon na yedi n'ahyede so a, eno ara na yede hũ se yedo Onyankõpon mma.
3. Nà eyi ne Nyankõpon do, se yebedi *n'ahyede so, na n'ahyede no †nyé den; *Ioh 14,15.23.24. †Mat 11,30.
4. efise biribiara a Onyankõpon woe no di wiase so nkõnim, na nkõnim a adi wiase so ne yen gyidi. Ioh 16,33.
5. Ehena ne *nea odi wiase so nkõnim se nea ogye di se Iesu ne Nyankõpon ba? *4,4.
6. Oyi ne nea onam *nsu nè mogya so bae, Iesu, Kristo no; na enyé nsu nkõ mu, na mmom, eye nsu nè mogya mu: na eye honhom no na edi adanse, efise honhom no ne nokware. *Ioh 19,34.35.
7. Nà bãsã na edi adanse [osoro: Agya no, Asem no nè Honhom kronkron no, na bãsã yi ye biakõ;
8. nà bãsã na edi adanse asase so]: honhom nè nsu nè mogya, na bãsã yi bom' ye biakõ.
9. Yegye nnipa adanse a, Onyankõpon adanse sõ kyen no: na Onyankõpon adanse ne adanse a wadi ne ba hõ no.
10. Nea ogye Onyankõpon ba di no wo nankasa ne mu adanse; nea onnye Onyankõpon nni no adan no torofo, efise wannyé adanse a Onyankõpon adi ne ba hõ no anni. Rom 8,16.
11. Na eyi ne adanse no, se Onyankõpon amã yen dã nkwã, na nkwã yi wo ne ba no mu.
12. Nea owo oba no wo nkwã no; nea onni Nyankõpon ba no, onni nkwã no.
13. Eyinom na mekyerew mebĕree mo a mugye Onyankõpon ba no din di, *na* moahũ se mowo dã nkwã, na moagye Onyankõpon ba no din adi.
14. Na nnam a yede ko ne nkyen ne se, yesĕre biribiara senea ope a, otie yen. 3,21.22. Ioh 14,13.
15. Na se yenim se otie yen nea yesĕre no hõ a, yenim se yewo nneema a yeasĕre ne nkyen no.
16. Se obi hũ ne nua se oye bone a enko owu mu a, ómmesĕre, na obemã no nkwã, won a woye bone a enko owu mu no. *Bone bi wo ho a eko owu mu; eno hõ de, minsé se ómmisà. *Mat 12,31. Heb 6,4—6.
17. Nea entẽe nhinã ye bone, na bone bi wo ho a enko owu mu.
18. *Yenim se obiara a Onyankõpon awo no no, onyé bone; na mmom, nea Onyankõpon awo no no, ofwe nehõ so, na obone no nkã no. *3,9.
19. Yenim se yefi Nyankõpon, na *wiase nhinã da obone no mu; *Gal 1,4.
20. na yenim se Onyankõpon ba aba na wabemã yen adwene a yede hũ nokwafo no; na yewo nokwafo no mu, ne ba Iesu Kristo no mu; oyi ne *nokware Nyankõpon nè dã nkwã no. *Ioh 17,3. Rom 9,5.
21. Mma nkũmã, mónwen nyi mohõ mfi abosom hõ! Amen. 1 Kor 10,14.

# IOHANE ṄHÕMA A ETĨA ABIEṄ.

*O̱panyiṅ no kyere̱w ko̱mã Kiria
(Awurã) a wo̱ayi no, nė ne mma a †medo̱
wo̱ṅ nokware mu, — na e̱nyé me ṅkõ, na
wo̱ṅ a wo̱ahũ nokware no ṅhĩnã, —
*1 Pet 5,1. †3 Ioh 1.
2. nokware a e̱te ye̱ṅ mu na e̱-nė ye̱ṅ
be̱trã ho̱ dã no nti:
3. O̱dom, mmo̱borohunu, asomdw̃oe
mfi agya Onyaṅkõpo̱ṅ nė Awurade Iesu
Kristo, Agya no ba no, ṅkye̱ṅ mmĕra
mo so, nokware nė do̱ mu!
4. M'ani agye sê̱, se̱ mahũ wo mma
no mu bi se̱ wo̱nam nokware mu, se̱nea
ye̱anyã ahye̱de fi agya no ṅkye̱ṅ no.
5. Na afei, Kiria, mesĕre̱ wo, — e̱nyé
se̱ merebe̱kyere̱w wo ahye̱de foforo, na
mmom, e̱ye̱ ahye̱de a yenyãe fi mfiase
no, se̱ yénnodo̱ ye̱ṅhõ. 1 Ioh 2,7.
6. Na eyi ne o̱do̱ no se̱: ye̱be̱nante
se̱nea n'ahye̱de no te no; eyi ne ahye̱de
no, se̱nea moate fi mfiase, se̱ mónnante mu.
7. Na nnãdãfo bebĕrẽ aba w̃iase a
wo̱mpaem' ṅkã se̱ Iesu Kristo aba o̱hõ-
nam mu; o̱dãdãfo nė antikristo no ara
ne no. 1 Ioh 2,18; 4,1—3.
8. Móṅfw̃e̱ mohõ so yiye *na* ye̱aṅ-
fw̃ere nea ye̱aye̱ adw̃uma anyã no, na
mmom ye̱anyã akatua mũ! Gal 4,11.
9. Obiara a o̱fom so na o̱ntrã Kristo
kyere̱ no mu no, onni Nyaṅkõpo̱ṅ; nea
o̱te Kristo kyere̱ no mu no, o̱no na o̱wo̱
agya no nė o̱ba no. 1 Ioh 2,23.
10. Se̱ obi ba mo ṅkye̱ṅ na oṅkura
kyere̱ yi a, munnnye no ṅṅko̱ mo fi, nso
muṅṅkyia no; 2 Tes 3,6.
11. nȧ nea okyia no no ye̱ ne ṅṅw̃u-
ma bone no fãfafo.
12. Mewo̱ nnee̱ma pĩ a aṅkã me̱kyere̱w
mabĕre̱ mo de, nanso *mempe̱ se̱ mede
kratã nė adubiri mekyere̱w; na m'ani
da so se̱ me̱ba mo ṅkye̱ṅ na ye̱de ano
nė ano akasa, na ye̱ṅ anigye aw̃ie pe̱-
ye̱. *3 Ioh 13.
13. Wo nuabea a wo̱ayi no mma no
kyia wo. Amen.

# IOHANE ṄHÕMA A E̱TO SO ABIE̱SÃ.

*O̱panyiṅ no kyere̱w ko̱mã o̱do̱fo Gaio
a medo̱ no nokware mu. *2 Ioh 1
2. O̱do̱fo, miyi mpae se̱ énye̱ wo yiye
na wo hõ nye̱ yiye ade ṅhĩnã mu, se̱nea
e̱ye̱ wo kăra yiye.
3. Nȧ anuanom bae na wo̱bedii wo-
nokware hõ adanse *se̱nea wonam no-
kware mu no, m'ani gyei sê̱. *2 Ioh 4.
4. Minni anigye a e̱seṅ yi se̱ mete
se̱ me mma nam nokware mu.
5. O̱do̱fo, nea woye̱ mã anuanom a
wo̱ye̱ aho̱ho no no, wudi no nokware;
6. wo̱ṅ nso adi wo do̱ no hõ adanse
asafo anim; na *wugya wo̱ṅ kwaṅ se̱nea
e̱se̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anim a, wobe̱ye̱ yiye.
*Tit 3,13.
7. Na ne diṅ nti na wofii adi, na
*wo̱annye amaṅamaṅ no ho̱ biribi.
*Asmf 20,35. 1 Kor 9,12.15.
8. Enti na e̱se̱ ye̱ṅ se̱ yegye sẽfo, *na*
ye̱aye̱ yo̱ṅkõ-adw̃umaye̱fo amã nokware
no. Heb 13,2.
9. Mekyere̱w meko̱mãa asafo no; na
Diótrefe a o̱pe̱ wo̱ṅ mu panyiṅ adi no
nnyé ye̱ṅ ara.
10. Eyi nti, se̱ meba a, me̱kae ne
ṅṅw̃uma a o̱ye̱ no, se̱ o̱kekã ye̱ṅhõ
(nsemmone) na eyi po anno̱ no sõ, na
n'aṅkasa nnye anuanom no, na osiw

wo̱ṅ a wo̱pe̱ kwaṅ, na otu wo̱ṅ fi asafo no mu.

11. O̱do̱fo, ṅfw̌e̱ bone nsũa, na mmom fw̌e̱ papa sũa. Nea o̱ye̱ papa fi Nyaṅkõpo̱ṅ mu; nea o̱ye̱ bone aṅhũ Nyaṅkõpo̱ṅ. 1 Ioh 3, 6. 9.

12. Demétrio de, wo̱ṅ ṅhīnā nė nokware aṅkasa adi no adanse [pa]; na ye̱ṅ nso yedi [no] adanse, na *munim se̱ ye̱ṅ adanse ye̱ nokware. *Ioh 19, 35; 21, 24.

13. Aṅkã mewo̱ nneema pī mekyere̱w, na mempe̱ se̱ mede adubiri nė krãme̱ṅ mekyere̱w mebĕre̱ wo; 2 Ioh 12.

14. na m'ani da so se̱ mehũ wo ntem na ye̱de ano nė ano akasa.

15. Asomdw̌oe ṅkã wo! Nnamfonom kyia wo. Bobo̱ nnamfonom diṅ mmiakõ-mmiakõ kyia wo̱ṅ.

# IUDA ṄHÕMA.

**I**uda, Iesu Kristo akoa, Iakobo *nenua, de-ko̱mā wo̱ṅ a wo̱afre̱ wo̱ṅ a wo̱atew wo̱ṅ hõ Agya Onyame mu na wo̱akora wo̱ṅ amā Iesu Kristo no: *Mat 13, 55.

2. Mmo̱borohunu nė asomdw̌oe nė do̱ n'nōsõ ṅkã mo!

3. Ado̱fonom! se̱ mebo̱ mmo̱deṅ ṅhīnā se̱ mekyere̱w ṅkwãgye a e̱ye̱ ye̱ṅ ṅhīnā de no hõ ase̱m mebĕre̱ mo nti, ahīa me se̱ me̱kyere̱w mabĕre̱ mo, na mede matu mo fo, se̱ *mómpere gyidi a wo̱de amā ahõtefo pe̱ṅ no hõ. *1 Tim 1, 18.

4. Nà nnipa bi aw̌iaw̌ia wo̱ṅhõ abam' a wofi tete akyere̱w wo̱ṅ hõ ase̱m de ato ho̱ amā sā atemmu yi, amumo̱ye̱fo a wo̱daṅ ye̱ṅ Nyame dom ahofw̌i, na wo̱pa Onyaṅkõpo̱ṅ a o̱ye̱ otumfoo̱ koro no nė ye̱ṅ Awurade Iesu Kristo.

5. Na mepe̱ se̱ mekae mo a moahũ yi pre̱kõ dedaw, se̱, Awurade gyee o̱maṅ no fii Misraim asase so no, akyiri no o̱se̱ee wo̱ṅ a wonnye nni no; 4 Mos 14, 35. 1 Kor 10, 5.

6. na *abo̱fo a wo̱aṅkora wo̱ṅ panyinni, na mmom wogyaw wo̱ṅ aṅkasa trãbere no, o̱de dā ahama akyere wo̱ṅ akorawo̱ṅ sũm kabī mu amā da ke̱se no atemmu; *Ioh 8, 44.

7. se̱ Sodom nė Gomora nė ṅkũro a e̱deda hõ a wo̱ye̱e se̱ eyinom, de wo̱ṅhõ māa aguamãmmo̱ na wo̱kodii hõnam foforo akyi no, anyã akatua deda ho̱ se̱ dā ogya hõ se̱nnaho̱. 1 Mos 19, 4—25.

8. Nso sãara na eyinom nso ye̱ adaesõfo, gu hõnam hõ fī, na wo̱tew tumidi ahī, na wo̱kã anuonyamfo hõ nse̱mmone.

9. Nanso o̱bo̱fopanyiṅ *Mikael nė bonsam redi akamekame kasakasae Mose amũ hõ no, wansi ne bo se̱ o̱be̱kã ase̱mmone abu no nte̱ṅ, na mmom o̱kãe se̱: †"Awurade ṅ'kã wo anim!" *Dan 12, 1. †Sak 3, 2.

10. Na eyinom de, wo̱kã nea wonnim no hõ nse̱mmone, na nea wofi wo̱ṅ adebo̱su mu nim no, se̱ mmoa a wonni adw̌ene no, e̱no mu na wo̱se̱e wo̱ṅhõ.

11. Wónnue! efise̱ wo̱afa *Kain kwaṅ so, na wo̱de wo̱ṅhõ ako̱hye̱ †Bileam akatua hõ nnādāse̱m mu, na wo̱ayera Kora **atũate mu. *1 Mos 4, 8. †4 Mos 31, 16. **4 Mos 16.

12. Eyinom ye̱ mo do̱-adidi mu ṅkekãe, wo̱-nė mo redidi, wo̱mfe̱re ade, wo̱ye̱ṅ wo̱ṅhõ; wo̱ye̱ suw̌isie a nsu nni mu a mframa tw̌ẽtw̌ẽ kyiṅkyini, nnua a e̱so aba aporo a enni aba a awuwu perennu a ne ntini atutu,

13. po asoro̱kye a ehuru a *epuw wo̱ṅ aṅkasa aniwu gu, nsoroma a ekyiṅkyini a wo̱de sũm kabikabi asie amā wo̱ṅ dā. *Ies 57, 20.

14. Eyinom hõ na *Henok nso a o̱to Adam so asoṅ hye̱e̱ ṅko̱m de-too ho̱ se̱: "Fw̌e̱, Awurade nė n'ahõtefo apedu reba *1 Mos 5, 21.

15. *abebu wo̱ṅ ṅhīnā nte̱ṅ na wayi wo̱ṅ mu amumo̱ye̱fo ṅhīnā nte̱ṅ, wo̱ṅ

amumoyede a woyee ňhĩnā nė woň nsem
a eye deň a nneboneyefo amumoyefo no
kāe de tiaa no ňhĩnā hõ." *Mat 25,31.
16. Eyinom ye ňwĩňwĩfo, nnébofo a fw̃ē
nso woň ani, wodi woň aňkasa akonno
akyi, na woň ano kã ahupōsem, na mfaso
nti wodefedefe nnipa.
17. Na mo, adofonom, móňkae nsem a
yeň Awurade Iesu Kristo asomafo akã
ato ho no,
18. se wokã kyeree mo se: *ebere a
edi akyiri no mu no fewdifo beba a
wobedi woň aňkasa amumoye akonno
akyi. *1 Tim 4,1. 2 Pet 3,3.
19. Eyinom ne woň a wotw̃ē woňhõ,
okăra-nnipa a wonni hoňhom. 1 Kor 2,14
20. Na mo, adofonom, *mómfa mohõ
nsi mo gyidi kroňkroň no so mmo mpae
Hoňhom kroňkroň mu, *Kol 2,7. 1 Tes 5,11.
21. m'fa mohõ nsie Onyame do mu, na
montw̃eň yeň Awurade Iesu Kristo mmo-
borohunu ňko dā ňkwã mu.
22. Na múnyiyi mu ňhũ binom mmobo,
23. na ebinom nso, mómfa *osuro nnye
woň nsũaň woň mfi gya mu, na montaň
†atade a hõnam ňkekāe akekã mu nso.
*Iak 5,19.20. †Adiy 3,4.
24. Na nea obetumi aso mo mu na
moaňhintiw, na ode mo asi n'anuonyam
anim, se nnipa a wonni dem wo ahõsãň
mu no, 1 Tes 5,23. Fil 1,10.
25. Onyame a oye onyansafo koro nė
yeň agyeňkwã no, ono na anuonyam nė
keseye nė ahõodeň nė tumi ň'kã no, afei
nė dā ňhĩnā. Amen. Rom 16,27. 1 Tim 1,17

---

# IOHANE ADIYISEM.

## Ti 1.

Iesu Kristo adiyi a Onyaňkõpoň de
mãa no se oňkyere ne ňkoa *nea etw̃a
se ebeba ntem, na osomae nam ne bofo
so de-bekyeree n'akoa Iohane *ň.19.
2. a wadi Nyaňkõpoň *asem nė Iesu
Kristo adanse hõ adanse, dodo a ohũi
no. *ň. 9. 6,9.
3. *Ňhyira ne nea okaň nė woň a
wotie adiyi-nsem no, na wode nea woa-
kyerew wo mu no sie; †nà ebere no
abeň. *22,7. †22,10.
4. Iohane de komã asafo asoň no a
ewo Asia no: Odom nė asomdw̃oe mfi
nea *owo ho na owoo ho na oreba no,
nė ahoňhom †asoň a ewo n'aheňňua
anim no, *ň.8. 2 Mos 3,14.15. †Adiy 3,1; 5,6
5. nė Iesu Kristo a oye *dansefo no-
kwafo nė awufo mu †abakaň nė asase so
ahene so **difo no ňkyeň ňkã mo! Nea
odo yeň na ode ne mogya ††aguare yeň
afi yeň bone mu, *3,14.
Ioh 18,37. †ň.18. Kol 1,18. **19,16. ††7,14. Heb 9,14.
6, na *waye yeň ahene nė asofo amã
n'Agya Onyaňkõpoň no, ono na wómfa
anuonyam nė tumi mmã no dā dā! Amen.
*5,10. 1 Pet 2,5.9. 2 Mos 19,6. Ies 61,6.
7. Fw̃e, onam suw̃isiw [amunuň-
kum] mu *reba, na aniwa ňhĩnā
†behũ no, enė woň a wowoo no
no, na asase so mmusũa ňhĩnā
bebo no hõ abubuw. Yiw, Amen.
*Dan 7,13. †Sak 12,10. Ioh 19,37.
8. Awurade se: Mene Alfa nė
Oméga no, mfiase nė aw̃iei no,
nea owo ho, na owoo ho, na oreba,
ade ňhĩnā so tumfoo no.
Ies 41,4. Adiy 1,4; 4,8; 21,6.
9. Me Iohane a meye mo nua nė Iesu
Kristo ahõhĩa nė ahenni nė boaseto no
mu yoňkõ no, mewo supo a wofre no
Patmo no mu, Onyaňkõpoň asem nė Iesu
Kristo adanse nti.
10. Mewo hoňhom mu, Awurade da no,
na metee *nné kese bi [wo] m'akyi se
tõrobento *ň. 15.
11. se: *Mene Alfa nė Omega no,
okannifo nė okyikafo no; na kyerew nea
wuhũ hye ňhõma mu, na soma komã
asafo asoň no a ewo Asia no: ko Efeso
nė Smirna nė Pérgamo nė Tiatíra nė
Sardi nė Filadélfia nė Laodikēa.
*ň. 8.17. 2,8; 22,13.
12. Na medaň m'ani se mekofw̃e nné a

ekasa kyeree me no; na medan mehõ no, mihũu sika akaneadua *asoṅ, *ṅ. 20.
13. na akaneadua asoṅ no *mfinimfini no mihũu obi a ote se †onipa ba a **ohye atade w̃ũ, na ode sika aboso abo ne koko so; *2, 1. †Dan 7, 13. **Dan 10, 5. 6.
14. na ne ti nė ne ṅhwĩ *hoa se oguanteṅ hõ ṅhwĩ fitā, se sukyerema, na †n'aniwa te se ogyaframa, *Dan 7, 9. †Adiy 2, 18; 19, 12.
15. na *ne naṅ te se aw̃owa fefe a ado fõnõnõ mu, na ne nné te se asu bebĕrē nné, *2, 18.
16. na okura *nsoroma asoṅ ne nifã mu, na †afõa anofãnu nnamnam fi n'anom; na ne fw̃e te se ow̃ia hyereṅ n'ahõodeṅ mu. *ṅ. 20. 2, 1. †2, 12. 16; 19, 15.
17. Na mihũu no no, mefw̃ee ne naṅase ase se *owufo, na ode ne nsa nifã too me so see me se: Nsuro, mene okannifo nė okyikafo no, *Dan 8, 18; 10, 15—19.
18. nė nea ote ase; na miwui, na fw̃e, mete ase dā dā, na mikura owu nė asãmaṅ nsafẽ.
19. Kyerew nea woahũ, nė nea ewo ho, nė nea eyi akyi no erebeba:
20. nsoroma asoṅ a wuhũi me nifã so no ahintasem no, nė sika akaneadua asoṅ no: nsoroma asoṅ no ye asafo asoṅ no *abofo, na akaneadua asoṅ a wuhũi no ye asafo asoṅ. *Mal 2, 7.

## Ti 2.

**E**feso asafo mu bofo no, kyerew komã no se: Sẽ na *nea okura nsoroma asoṅ no ne nifã mu no, nea onam sika akaneadua asoṅ no mfinimfini no se: *1, 13. 16. 20.
2. *Minim wo ṅṅw̃uma nė wo bere nė wo boaseto no, enė se wuntumi ṅkura woṅ a woye abone, na †woaso woṅ a wose woye asomafo na wonye no afw̃e, na woahũ-woṅ atorofo; *ṅ. 9. 13. 19. 3, 1. 8. 15. †1Ioh 4, 1.
3. na woakuram, na wowo boaseto, na me diṅ nti woahaw wohõ na woammere.
4. Nanso mewo wo hõ asem bi: se woagyaw wo kaṅ do no.
5. Enti kae nea wufi fw̃ee ase ho, na sakra wo adw̃ene, na ye kaṅ ṅṅw̃uma no! anye sā a, meba wo so ntem na mabeyi wo-kaneadua mafi ne sibea; gye se wosakra wo adw̃ene. ṅ. 16. 22. 3, 3. 19.
6. Nanso eyi na wowo se *wotaṅ †Nikolaifo ṅṅw̃uma a me nso metaṅ no. — *Dw̃ 139, 21. †Adiy 2, 15.
7. Nea owo asõ no n'tie nea Hoṅhom no kã kyere asafoto no: *Nea odi ṅkõnim no, memã no †ṅkwãdua a esi Nyaṅkõpoṅ paradīse mu no aba bi adi! *ṅ 11. 17. 26. 3, 5. 12. 21. †22, 2. 1 Mos 2, 9; 3, 22. 24.
8. Na Smirna asafo mu bofo no, kyerew komã no se: Sẽ na *okannifo nė okyikafo, nea owui na ote ase bio se: *1, 11. 17. 18.
9. Minim wo ṅṅw̃uma nė wo ahõhĩa nė wo hĩa no (nanso woye *odefo,) nė woṅ a †wose woye Iudafo, na wonyé, na mmom woye **Satan hyiadaṅ no abususem. *Iak 2, 5. †Adiy 3, 9. **2 Kor 11, 14. 15.
10. *Nsuro amane a worebehũ biara. Fw̃e, obonsam de mo mu binom begu afiase; na woaso mo afw̃e, na mobehũ amane dadu. Di nokware kodu wu mu, na memã wo †ṅkwã abotiri.— *Mat 10, 28. †Adiy 3, 11. 2 Tim 4, 8.
11. Nea owo asõ no ntie nea Hoṅhom no kã kyere asafo no: Nea odi ṅkõnim no, *owu-perennu reṅkã no! *20, 14.
12. Na Pérgamo asafo mu bofo no, kyerew komã no se: Sẽ na *nea okura afõa anofãnu nnamnam no se: *1, 16. Ies 49, 2. Heb 4, 12.
13. Minim wo ṅṅw̃uma nė nea wote, *nea Satan aheṅṅua si, na †wukura me diṅ mu, na woampa me gyidi nna a wokum me dansefo nokwafo Antipa wo mo ho no mu, nea obonsam te ho. *13, 2. †3, 8.
14. Nanso mewo wo hõ nsem kakra bi: se wowo wo ho nnipa a *wokura Bileam kyere mu, nea okyeree Balak se ónto Israel mma hintidua na wónni ade a woakum amã abosom na wommo aguamãṅ no. *4 Mos 31, 16. Iud 11.
15. Na sẽ nso na wowo woṅ a wokura *Nikolaifo kyere a metaṅ no mu. *ṅ. 6.
16. Enti sakra wo adw̃ene! anye sā a, meba wo so ntem, na mede m'anom afõa nė woṅ *akõ. *1, 16.
17. Nea owo asõ no n'tie nea Hoṅhom no kã kyere asafo no: Nea odi ṅkõnim no, memã no mána a ahinta no bi adi, na memã no obo fitā, na obo no so na woakyerew *diṅ foforo a obiara nnim, se nea onyã no! *3, 12.

18. Na Tiatira asafo mu bo̱fo no, kyere̱w ko̱mã no se: Sẽ na Onyaṅkõpo̱ṅ ba a *n'ani te se̱ ogyaframa na ne naṅ te se̱ aw̃owa fe̱fe̱ no se: *1,14.15.

19. Minim wo ṅṅw̃uma nė wo do̱ nė wo som nė wo gyidi nė wo boaseto̱ no, nė se̱ wo ṅṅw̃uma a edi akyiri seṅ nea edi kaṅ no.

20. Nanso *mewo̱ wo hõ nse̱m bi, se̱: womã o̱bā †Isebel a o̱fre̱ nehõ se̱ odiyifo no kwaṅ se̱ óṅkyere̱kyere̱ na o̱nnādā me ṅkoa na wómmo̱ aguamãṅ na wonni ade a wo̱akum amã abosom. *ṅ.4. †1 Ah 16,31.

21. Na mamã no adagye se̱ ómfa nsakra n'adw̃ene mfi n'aguamãmmo̱ mu, na wansakra.

22. Fw̃e̱, mede no me̱to mpa so, na mede wo̱ṅ a wo̱-nė no se̱e aware no magu ahõhīa ke̱se mu, gye se̱ wo̱sakra wo̱ṅ adw̃ene wo̱ wo̱ṅ ṅṅw̃uma mu.

23. Na mede wu mekum ne mma, na asafo no ṅhīnā ahũ se̱, mene nea o̱fw̃efw̃e̱ *asābo nė kõma mu, na me̱mã mo mu biara se̱nea mo ṅṅw̃uma te. *Dw̃ 7,10. Ier 17,10.

24. Na mise mo a moaka Tiatira no, dodo a wonni sā kyere̱ yi, wo̱ṅ a wo̱aṅhũ Satan buṅ mu (se̱nea wo̱kã no): Merensoa-mo adesoa foforo;

25. nanso *nea mowo̱ no, mónso mu denneṅ ṅkosi se̱ me̱ba! *3,11.

26. Na nea odi ṅkõnim, nė nea okura me ṅṅw̃uma kosi ase no, me̱mã no amaṅamaṅ so tumi,

27. na o̱de dade-poma be̱ye̱ṅ wo̱ṅ, na o̱be̱bo̱ wo̱ṅ se̱ o̱ṅwemfo ṅkuku, * se̱nea me nso minyãe wo̱ m'agya nsam; 12,5. * Dw̃ 2,8.6.

28. na me̱mã no adekyẽe-soroma no.

29. Nea o̱wo̱ asõ no ntie nea Hoṅhom no kã kyere̱ asafo no! 3,6.13.22.

## Ti 3.

Na Sardi asafo mu bo̱fo no, kyere̱w ko̱mã no se: Sẽ na *nea o̱wo̱ Onyaṅkõpo̱ṅ ahoṅhom asoṅ nė †nsoroma asoṅ no se: Minim wo ṅṅw̃uma, se̱ wowo̱ diṅ se̱ wote ase, nanso woawu. *5,6. †1,16.

2. *W̃e̱ṅ, na hye̱ †ṅkae a e̱rebewu no deṅ. Nà maṅhũ wo ṅṅw̃uma se̱ e̱ye̱ pe̱ me Nyaṅkõpo̱ṅ anim. *ṅ.19. †Hes 34,4.

3. Enti kae se̱nea woanyã na woate, na di so, na sakra wo adw̃ene! Na se̱ woaṅw̃e̱ṅ a, me̱ba wo so *se̱ ow̃ifo, na woreṅhũ do̱ṅ-kõ a me̱ba wo so. *1 Tes 5,2.

4. Nanso wowo̱ diṅ kakra bi a *woṅṅuu wo̱ṅ ntade hõ fĩ [wo̱] Sardi, na wo̱-nė me be̱nante [ntade] fitā mu, efise̱ wo̱fata. *Iud 23.

5. Nea odi ṅkõnim no, o̱no ara na *wo̱be̱hye̱ no atade fitā, na merempopa ne diṅ fi †ṅkwā-ṅhõma no mu, na **me̱bo̱ ne diṅ m'agya nė n'abo̱fo anim. *4,4; 6,11; 7,9.13. †Fil 4,3. **Mat 10,32.

6. Nea o̱wo̱ asõ no ntie nea Hoṅhom no kã kyere̱ asafo no!

7. Na Filadėlfia asafo mu bo̱fo no, kyere̱w ko̱mã no se̱: Sẽ na o̱kroṅkroṅni nė nokwafo no, nea *okura Dawid safẽ, na ohĩe̱ na obi ntom', na o̱tom' na obi ṅhĩe̱ no, se: *Ies 22,22.

8. Minim wo ṅṅw̃uma; fw̃e̱, mamã o̱po̱ṅ a *wo̱ahĩe̱ da wo anim, na obi ntumí ntom'; efise̱ wowo̱ ahõo̱deṅ ketewa, na woadi m'ase̱m so, na woampa me diṅ. *1 Kor 16,9.

9. Fw̃e̱, mede binom a wofi Satan hyiadaṅ mu a wo̱kã se̱ *wo̱ye̱ Iudafo na wo̱nye̱, na mmom wodi atoro no memã; —fw̃e̱, me̱mã †wo̱aba na wo̱abe̱koto wo naṅ ase, na wo̱ahũ se̱ mado̱ wo. *2,9. †Ies 60,14; 49,23.

10. Efise̱ woadi *me boaseto̱-ase̱m so nti, me nso me̱kora-wo so̱fw̃e̱ do̱ṅ a e̱be̱ba w̃iase ṅhĩnā so, se̱ wo̱be̱so̱ wo̱ṅ a wo̱te asase so afw̃e̱ no, mu. *13,10. Heb 10,36.

11. Fw̃e̱, *me̱ba nte̱m; so nea wowo̱ no mu, na obi annye wo †abotiri! *1,8; 2,5. †2,10.

12. Nea odi ṅkõnim no, me̱ye̱ no *odum me Nyaṅkõpo̱ṅ aso̱redaṅ mu, na o̱remfi adi bio, na me̱kyere̱w me Nyaṅkõpo̱ṅ †diṅ [wo̱] no so, nė me Nyaṅkõpo̱ṅ kũro a e̱ye̱ Ierusalem **foforo a efi soro ba fam fi me Nyaṅkõpo̱ṅ ṅkye̱ṅ no diṅ, nė ††me diṅ foforo no. *Gal 2,9. †Adiy 14,1; 22,4. **21,2. ††19,12.

13. Nea o̱wo̱ asõ no ntie nea Hoṅhom no kã kyere̱ asafo no!

14. Na Laodikėa asafo mu bo̱fo no, kyere̱w ko̱mã no se: Sẽ na Amen, *o̱dansefo a o̱se̱ se̱ wogye no di na o̱ye̱ o̱nokwafo no, Onyaṅkõpo̱ṅ abo̱de †mfiase no, se: *1,5. †Ioh 1,3. Kol 1,15.

15. *Minim wo ṅṅw̃uma se̱ wonye̱ ṅw̃ini na wonye̱ hyew. Se̱ woye̱ ṅw̃ini anase̱ hyew a, aṅkã eye. *2,2.

16. Na afei de, se̱ woye̱ botŭrobodw̃o na wonyé̱ ṅw̃ini se̱ o̱hyew nti, merebe̱fe wo mafi m'anom.

17. Efise̱ wuse: meye̱ o̱defo na manyã mehõ, na fw̃ẽ ṅhĭa me, na wunnim se̱ wo ara ne o̱manehunufo nė mmo̱boroni nė hĭani nė nifuraefo nė dagyaw̃ė. 1 Kor 3,18; 4,8.

18. Mitu wo fo se̱, *to̱ me ṅkye̱ṅ †sika a wo̱apa mu ogya mu no, na woanyã ade, nė atade fitā na woahye̱, na wo adagya ahohora **anna adi, nė aniduru a wode be̱sra wo-aniwa, na woahũ ade. *Ies 55,1. †1 Pet 1,7 **Adiy 16,15.

19. Dodo a medo̱ wo̱ṅ no, miyi wo̱ṅ nte̱ṅ na metw̃ẽ wo̱ṅ asõ; enti bo̱ mmo̱deṅ na sakra wo adw̃ene! Mmeb 3,12. 1 Kor 11,32. Heb 12,6.

20. Fw̃e̱, *mabegyina o̱poṅ ano na mebo̱m'; se̱ obi betie me nné na wahĭe̱ o̱poṅ no a, †me̱hye̱ṅ mu maba ne ṅkye̱ṅ, na me nė no abedidi, na o̱-nė me nso adidi. *Luk 12,36. † Ioh 14,23.

21. Nea odi ṅkõnim no, me̱mã o̱-nė me atrã m'aheṅṅua so, se̱nea me nso madi ṅkõnim na me nė m'agya te n'aheṅṅua so no. Mat 19,28.

22. Nea o̱wo̱ asõ no ntie nea Hoṅhom no kã kyere̱ asafo no! —

## Ti 4.

Eyi akyi no mefw̃ee, na fw̃e̱, o̱poṅ a wo̱ahĭe̱ o̱soro, na e̱nė a metee *kaṅ se̱ torobe̱nto a e̱-nė me kasae no se: Foro bĕra ha na me̱kyere̱ wo nea etw̃a se̱ eyinom akyi no e̱be̱bam. *1,10.

2. Na nte̱m ara mewo̱ *hoṅhom mu; na fw̃e̱, wo̱de †aheṅṅua asi soro, na obi te aheṅṅua no so; *1,10. †Hes 1,26; 10,1. Ies 6,1.

3. na nea o̱te so no, wofw̃e̱ no a, o̱te se̱ yaspi nė sardi bo, na nyaṅkõnto̱ṅ a wofw̃e̱ a e̱te se̱ smaragde-bo atw̃a aheṅṅua no hõ ahyia. Hes 1,26—28.

4. Na ṅheṅṅua aduonu-anaṅ atw̃a aheṅṅua no hõ asi, na mihũu *mpanyimfo aduonu-anaṅ se̱ wo̱tete ṅheṅṅua no so hyehye̱ †ntade fitā na sika abotiri bobo̱ wo̱ṅ ti. *Ies 24,23. †Adiy 3,4; 5,10

5. Na *anyinam nė nné horo nė apranā fi aheṅṅua no mu fi adi, na †ogya akanea asoṅ a e̱ye̱ Onyaṅkõpo̱ṅ **ahoṅhom asoṅ no redew aheṅṅua no anim. *8,5; 11,19; 16,18. †Sak 4,2. **Adiy 1,4.

6. Na *afw̃efw̃e̱-po a e̱te se̱ kristalo wo̱ aheṅṅua no anim, na †ateasefo anaṅ a aniwa ayeye̱ wo̱ṅ anim nė wo̱ṅ akyi mãmã wowo̱ aheṅṅua no hõ wo̱ mfinimfini na wo̱atw̃a aheṅṅua no hõ ahyia. *Hes 1,22. †Hes 1,5.

7. Na o̱teasefo a odi kaṅ no te se̱ *gyata, na o̱teasefo a o̱to so abieṅ no te se̱ nantw̃iba, na o̱teasefo a o̱to so abie̱sã no wo̱ anim se̱ onipa, na o̱teasefo a o̱to so anaṅ no te se̱ o̱ko̱re a otu. *Hes 1,10; 10,14

8. Na ateasefo anaṅ no mmiakõ mmiakõ wo̱ ntabaṅ asĭa asĭa, na aniwa ahyehye̱ wo̱ṅ hõ nė wo̱ṅ mu mã mã, na wo̱ṅhomé aw̃ia nė anadw̃o se: *"Kroṅkroṅ, kroṅkroṅ, kroṅkroṅ ne Awurade Nyaṅkõpo̱ṅ, ade ṅhĭnā so tumfoo̱" a o̱woo̱ ho̱ na owo̱ ho̱ na o̱rebe̱ba! *Ies 6,3.

9. Na ateasefo no de anuonyam nė nĭdi nė aseda mã nea o̱te aheṅṅua no so a o̱te ase dā dā no a,

10. mpanyimfo aduonu-anaṅ no fw̃efw̃e nea o̱te aheṅṅua no so no anim ase, nà wo̱koto *nea o̱te ase dā dā no, na woyiyi wo̱ṅ abotiri no gu aheṅṅua no anim se: *5,14.

11. Awurade, wofata se̱ wugye anuonyam nė nĭdi nė tumi, efise̱ wo na wobo̱o̱ nne̱ema ṅhĭnā, na wo pe̱ nti na e̱yeye̱e na wo̱bo̱e.

## Ti 5.

Na mihũu ṅhõma bi *nea o̱te aheṅṅua no so no nifã mu a †wo̱akyerew emu nė akyiri na wo̱de nso̱āno asoṅ asoso̱ ano. *4,2. †Hes 2,9.10.

2. Na mihũu o̱bo̱fo hõo̱deṅfo bi a o̱de nné ke̱se tẽe̱m se: Hena na o̱fata se̱ obue ṅhõma no ano na o̱tew ne nso̱āno no?

3. Na obiara nni soro anase̱ asase so anase̱ asase ase a o̱betumi abue ṅhõma no ano anase̱ o̱befw̃e̱ mu.

4. Na misũi pĭ, efise̱ woṅhũ bi a o̱fata se̱ o̱bebue ṅhõma no ano anase̱ o̱be̱kaṅ anase̱ o̱befw̃e̱ mu.

5. Na mpanyimfo no mu biakõ se me se: Nsũ, fw̃e, Iuda abusũaku mu *gyata no, Dawid †ntini no adi ṅkõnim se obebue ṅhõma no ano na watew ne nsoãno asoṅ no. *1 Mos 49, 9. 10. †Ies 11, 1. 10. Adiy 22, 16.

6. Na mefw̃ee, na fw̃e, aheṅṅua no nè ateasefo anaṅ no ntam nè mpanyimfo no ntam no, *oguamma bi gyina ho a ote se woakum no; owo mmeṅ asoṅ nè †aniwa asoṅ a eye Onyaṅkõpoṅ **ahoṅhom asoṅ a woasoma woṅ ako asase ṅhĩnā so no. *Ies 53, 7. Ioh 1, 29 36. †Sak 4, 10. **Adiy 4, 5.

7. Na obae begyee ṅhõma no fii nea ote aheṅṅua no so no nifã mu.

8. Na ogyee ṅhõma no no, ateasefo anaṅ no nè mpanyimfo aduonu-anaṅ no fw̃efw̃ee guamma no anim ase, woṅ ṅhĩnā kurakura *asaṅkũ nè sika mfamfa a ohũãm aye no mã a †eye ahõtefo mpaebo no; *14, 2. 15, 2. †8, 3. 4.

9. na woto *dw̃om foforo se: Wofata se wugye ṅhõma no na wubue ne nsoãno no: efise woakum wo, na wode wo mogya ato yeṅ amã Onyaṅkõpoṅ, afi mmusũa nè kasa nè ṅkũrofo nè amaṅ ṅhĩnā mu, *Dw̃ 33, 3.

10. na woaye-yeṅ ahene nè asofo amã yeṅ Nyaṅkõpoṅ, na yebedi asase so ahene! 1, 6; 20, 6; 22, 5.

11. Na mefw̃ee, na metee *abofo beběrē a woatw̃a aheṅṅua no nè ateasefo no nè mpanyimfo no hõ kontoṅkroṅ nné, †woṅ ano si apedu ahoro apedu nè mpem ahoro mpem, *1 Ah 22, 19. †Dan 7, 10.

12. na wode nné kese se: Oguamma a wokum no no fata se ogye *tumi nè ahõnyã nè nyansa nè ahõodeṅ nè nĩdi nè anuonyam nè ṅhyira! *1 Kron 29, 11. Fil 2, 9. 10.

13. Na abode ṅhĩnā a ewo osoro nè asase so nè asase ase nè po so, nè nea ewo mu ṅhĩnā, metee se wose: Ṅhyira nè nĩdi nè anuonyam nè tumi ń'kã nea ote aheṅṅua no so nè guamma no dã dã!

14. Na ateasefo anaṅ no see se: Amen! Na mpanyimfo aduonu-anaṅ no fw̃efw̃ee ase, na wokoto nea ote ase dã dã no. 4, 10; 19, 4.

## Ti 6.

Na mihũi se oguamma no tew *nsoãno no mu biakõ ano, na metee †ateasefo anaṅ no mu biakõ se ode nné a ete se opranã se: Běra befw̃e! *5, 1. 2. †4, 6; 5, 6. 8.

2. Na mihũi, na fw̃e, *opoṅko fitã, na nea ote no so no kura ta; na womãa no abotiri, na ofii adi redi ṅkõnim *na* wakodi ṅkõnim. *Sak 1, 8; 6, 1—3.

3. Na otew nsoãno a eto so abieṅ no ano no, metee oteasefo a *oto so abieṅ no se ose: Běra befw̃e! *4, 7.

4. Na opoṅko foforo kokõ fii adi, na womãa nea ote no so no ahõodeṅ se ómmeyi asomdw̃oe mfi asase so na woakuṅkum woṅhõ, na womãa no ṅkrante kese bi.

5. Na otew nsoãno a eto so abiesã no ano no, metee oteasefo a oto so *abiesã no se ose: Běra befw̃e! Na mihũi, na fw̃e, opoṅko-biri, na nea ote no so no kura nsenĩa ne nsam. *4. 7.

6. Na metee nné bi ateasefo anaṅ no mfinimfini se ese: Aw̃i susukora denare biakõ, na abũro susukora abiesã denare biakõ; na ṅno nè nsã [wĩn] de, ṅká [nye no fw̃ẽ]!

7. Na otew nsoãno a eto so anaṅ no ano no, metee oteasefo a oto so *anaṅ no se ose: Běra befw̃e! *4, 7.

8. Na mihũi, na fw̃e, opoṅko-nsõ, na nea ote no so no diṅ de Owu, na asãmaṅ di n'akyi; na womãa-woṅ asase abupeṅ anaṅ mu biakõ so kwaṅ se *wómfa afõa nè kom nè wu nè asase so mmoa ṅkuṅkum woṅ. *Hes 14, 21. Ier 15, 3.

9. Na otew nsoãno a eto so anum no ano no, mihũu woṅ a Onyaṅkõpoṅ asem nè woṅ adanse a wodii no nti woakuṅkum woṅ no akãra *aforemuka no ase; *8, 5; 14, 18; 16, 7.

10. na wode nné kese *tẽeem se: Awurade kroṅkroṅ nè nokwafo, †éṅkosi dabeṅ na woremmu nteṅ na worenni woṅ a wote asase so no yeṅ mogya so w̃ere? *1 Mos 4, 10. †Adiy 18, 10.

11. Na womõmãa woṅ *ntade fitã na wosee woṅ se, wóṅhome bere (kakra) bi bio, ṅkosi se woṅ ṅwurakwã nè woṅ nuanom a wobekum woṅ te se woṅ nso bew̃ie du. *3, 4. 5; 7, 9. 13. 14.

12. Na otew nsoãno a eto so asĩa no ano no, mihũi, na fw̃e, asase wosoe kese, na *ow̃ia daṅ tumm se ṅhwĩ-kotoku na osram daṅ se mogya. *Ies 13, 10. Ioel 3, 3. 4. Luk 21, 25.

13. na osoro nsorom fw̃efw̃ee asase so *se brodoma a mframa kese woso no tetew ne doma buṅ gu, *Ies 34, 4.

14. na osoro yii nehõ koe se ṅhõma a woabobow, na mmepo nė supo ṅhīnā tutu fifi nea ewo.

15. Na asase so ahene nė nnipa akese nė asafohene, nė adefo nė ahõodeṅfo nė ṅkoa nė adehye ṅhīnā *hintahinta abodaṅ nė mmepo mu abotaṅ mu, *Ies 2, 10. 19.

16. na *wose mmepo nė abotaṅ no se: Móṅfw̃e yeṅ so mfa yeṅ ṅhinta mfi nea ote aheṅṅua no so no nė oguamma no abufu hõ! *Luk 23, 30.

17. efise n'abufu da kese no aba, na ehena na obetumi agyina? Rom 2, 5.

## Ti 7.

Na eyi akyi no mihũu abofo bānaṅ a wogyinagyina asase ahiṅ anaṅ no ano kurakura asase mframa *anaṅ no mu, na mframa ammo amfa asase anase po anase dua biara so. *Dan 7, 2. Sak 6, 5. Mat 24, 31.

2. Na mihũu obofo foforo a okura Onyame a ote ase no nsoāno, se ofii w̃ia apuei reba, na ode nné kese tẽeem kyeree abofo anaṅ a woamã-woṅ kwaṅ se wóṅhaw asase nė po no

3. se: Moṅṅhaw asase anase po anase nnua, *eṅkosi se yebesoso yeṅ Nyaṅkõpoṅ ṅkoa mõma so! *Hes 9, 4. 6.

4. Na metee woṅ a woaso woṅ ano no ano: wosi *mpem oha-aduanaṅ-anaṅ a woaso-woṅ ano, Israel mma mmusũaku ṅhīnā mu. *14, 1. 3.

5. Iuda abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano [si] mpem dumieṅ; Ruben abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ; Gad abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ;

6. Aser abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ; Náftali abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ; Manáse abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ;

7. Simeon abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ; Lewi abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ; Isakar abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano mpem dumieṅ;

8. Sébulon abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ; Iosef abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ; Bényamin abusũaku mu nnipa a wosoo woṅ ano, mpem dumieṅ.

9. Eyinom akyi no mihũi, na fw̃e, nnipaku kese a obi ntumi ṅkaṅ woṅ a wofi amaṅ nė mmusũaku nė ṅkũrofo nė kasa ṅhīnā mu no gyinagyina aheṅṅua no nė oguamma no anim hyehye *ntade fitā, na wokurakura berew, *6, 11.

10 na wode nné kese tẽem se: Ṅkwãgye no ye yeṅ Nyaṅkõpoṅ a ote aheṅṅua no so nė oguamma no dea! 12, 10.

11. Na *abofo no ṅhīnā atw̃a aheṅṅua no nė mpanyimfo no nė ateasefo anaṅ no hõ asi, na wode woṅ anim †butubutu fam, aheṅṅua no anim, na wokoto Nyaṅkõpoṅ *5, 11. †11, 16.

12. se: Amen: Ṅhyira nė anuonyam nė nyansa nė aseda nė nīdi nė tumi nė ahõodeṅ ye yeṅ Nyaṅkõpoṅ dea dā dā. Amen. 5, 12.

13. Na mpanyimfo no mu biakõ buae see me se: Eyinom a wohyehye ntade w̃ũ fitā yi ye henanom? na wofi hẽ?

14. Na misee no se: Owura, wo na wunim. Na osee me se: Eyinom ne woṅ a wofi *ahõhīa kese no mu, na woahohoro woṅ ntade amã ahoa †oguamma no mogya no mu. *3, 10. Mat 24, 21. †Heb 9, 14.

15. Eyi nti na wowo Onyaṅkõpoṅ aheṅṅua anim, na wosom no aw̃ia nė anadw̃o *n'asoredaṅ mu, na nea ote aheṅṅua no so no bekata woṅ so. *11, 19; 14, 15. 17; 15, 5. 8; 16, 1; 21, 3. 22.

16. Okom renne woṅ bio, nso sukom renne woṅ bio, nanso ow̃ia anase ahõhuru biara rento woṅ; Ies 49, 10.

17. na *oguamma a owo aheṅṅua no mfinimfini no beyeṅ woṅ, na ode woṅ †ako ṅkwã nsuti hõ, na **Onyaṅkõpoṅ bepopa nusu ṅhīnā afi woṅ aniwa mu. *5, 6. †Dw̃ 23, 2. **21, 4. Ies 25, 8.

## Ti 8.

Na otew nsoāno a eto so asoṅ no ano no, *diṅṅ yee osoro beye se doṅfw̃ere fã. *Sak 2, 17. Hab 2, 20.

2. Na mihũu abofo bāsoṅ a wogyinagyina Onyaṅkõpoṅ anim no, na womõmãa-woṅ *ntorobento asoṅ. *Mat 24, 31.

3. Na o̱bo̱fo foforo bae begyinaa afo̱re-
muka no hõ, okura *sika hŭãm-kŭruwa,
na wo̱mãa no nnuhŭãm pĩ, se̱ ómfa ṅkã
ahõtefo ṅhĩnã mpaebo̱ hõ, sika afo̱re-
muka a esi aheṅṅua no anim no so. *5,8.
4. Na nnuhŭãm no wusiw kãa ahõ-
tefo mpaebo̱ hõ *fi bo̱fo no nsam foro
ko̱o̱ Onyaṅkõpo̱ṅ anim. *Dw 141,2.
5. Na o̱bo̱fo no faa ohŭãm-kŭruwa no,
na o̱de afo̱remuka no so gya bi hye̱e̱ mu
mã, na *o̱tow guu asase so; na nné
horo nė apranã nė anyinam nė asase-
woso bae. *Hes 10,2.
6. Na abo̱fo bãsoṅ a wo̱kurakura ntoro-
be̱nto asoṅ no siesiee wo̱ṅhõ se̱ wo̱rebe̱hye̱ṅ.
7. Na o̱bo̱fo a odi kaṅ no hye̱ṅe, na
*amparubo nė gya a e̱-nė mogya adi afra
bae, na wo̱tow guu asase so; na asase
ṅkye̱m abie̱sã mu biakõ hyee, na nnua
ṅkye̱m a etĩa abie̱sã nso hyee, na ṅwura
momono ṅhĩnã hyee. *2 Mos 9,23—26.
8. Na o̱bo̱fo a o̱to so abieṅ no hye̱ṅe,
na wo̱tow ade a *e̱te se̱ bepo̱ ke̱se a ogya
rehyew koguu po mu, na e̱po ṅkye̱m
abie̱sã mu biakõ daṅ †mogya,
*Ier 51,25. †2 Mos 7,20.21.
9. na e̱po mu abo̱de a e̱wo̱ akãra no
ṅkye̱m a etĩa abie̱sã wuwui, na hye̱ṅ
ṅkye̱m a etĩa abie̱sã se̱ee.
10. Na o̱bo̱fo a o̱to so abie̱sã no hye̱ṅe,
na nsoroma ke̱se bi *fi soro fw̃ee fam
rede̱w se̱ ogyate̱ṅ na e̱fw̃ee nsubo̱nteṅ
ṅkye̱m abie̱sã mu biakõ nė nsuaniwa so.
*Ies 14,12. Dan 8,10.
11. Na nsoroma no diṅ de absinto (ṅwene-
ṅwene), na nsu no ṅkye̱m a etĩa abie̱sã
daṅ ṅweneṅwene, na nnipa pĩ wuwui,
nsu no ṅwene a aye̱ no nti.
12. Na o̱bo̱fo a o̱to so anaṅ no hye̱ṅe, na
wo̱boroo *ow̃ia ṅkye̱m abie̱sã mu biakõ,
nė o̱sram ṅkye̱m a etĩa abie̱sã, nė nso-
roma ṅkye̱m a etĩa abie̱sã, na ṅkye̱m a
etĩa abie̱sã abie̱sã no †duduruu sũm, na
adekyẽe mu ṅkye̱m a etĩa abie̱sã aṅhyereṅ,
na anadw̃o nso te sãara. *6,12. †2 Mos 10,21.
13. Na mihŭi, na metee *o̱ko̱re biakõ
a otu faa o̱soro mfinimfini se̱ o̱de nné
ke̱se kã se̱: †Wónnue, wonnue, wonnue,
wo̱ṅ a wo̱te asase so no, abo̱fo bãsã a
wo̱rebe̱hye̱ṅ no torobe̱nto nné a aka no nti!
*14,6. †9,12; 11,14; 12,12.

## Ti 9.

Na o̱bo̱fo a o̱to so anum no hye̱ṅe, na
mihŭu *nsoroma bi a efi soro ato̱ asase
so, na wo̱de buṅ abura ano †safẽ mãa
no. *8,10. †20,1.
2. Na obuee buṅ abura no ano, na
owusiw a e̱te se̱ o̱fõnõnõ ke̱se mu wusiw
fii abura no mu, na ow̃ia nė ahuṅmu
duruu *sũm, abura no mu wusiw no nti.
*Ioel 2,2.10.
3. Na mmoadabi fii wusiw no mu baa
asase so, na wo̱mãa-wo̱ṅ tumi a e̱se̱ asase
so akekãntw̃e̱re tumi no;
4. na wo̱kã kyere̱e̱ wo̱ṅ se̱ wo̱ṅṅkã
asase so ṅwura ana ahabammomono bi
ana dua biara, gye nnipa a wonni Nyaṅkõ-
po̱ṅ *nso̱ãno wo̱ṅ mõma so no ṅkõ. *7,3.
5. Na wo̱mãa wo̱ṅ kwaṅ se̱ wo̱ṅṅkum
wo̱ṅ, na mmom wóṅhaw-wo̱ṅ asram anum;
na wo̱ṅ haw te se̱ akekãntw̃e̱re a o̱ka
onipa bi de.
6 Na nna no mu na nnipa *be̱fw̃e-
fw̃e̱ owu, na wo̱reṅhũ, na wo̱be̱pe̱ se̱
wowu, na owu begŭaṅ wo̱ṅ. *Luk 23,30.
7. Na *mmoadabi no subaṅ te se̱ apo̱ṅ-
ko̱ a wo̱asiesie wo̱ṅ amã o̱kõ no de, na
biribi wowo̱ wo̱ṅ ti so se̱ sika abotiri,
na wo̱ṅ anim tete se̱ nnipa anim. *Ioel 2,4.
8. Na wo̱wowo̱ ṅhwĩ se̱ mmã ṅhwĩ,
na wo̱ṅ sẽ tete se̱ gyata sẽ.
9. Na wo̱wowo̱ ṅkatabo se̱ dade-ṅkatabo,
na wo̱ṅ ntabaṅ mu gyegyẽgye te se̱ apo̱ṅko̱
bebẽrẽ a wo̱reko̱ o̱sa no nteasee̱nam de.
10. Na wo̱wowo̱ *dua se̱ ṅkekãntw̃e̱re,
na fw̃ĩtĩ wowo̱ wo̱ṅ dua mu, na wo̱ṅ
tumi ne se̱ wóṅhaw nnipa asram anum.* ṅ.19.
11. Na wo̱wo̱ wo̱ṅ so hene a e̱ye̱ buṅ
no mu *bo̱fo no, wo̱fre̱ ne diṅ Hebri
kasa mu se̱: Abadon, na Hella kasa mu
de, e̱de Apollion (o̱seefo). — *ṅ. 1.
12. Due biakõ atw̃am; fw̃e̱, eyi akyi
due *abieṅ da so reba. — *8,13; 11,14.
13. Na o̱bo̱fo a o̱to so asĩa no hye̱ṅe,
na metee nné biakõ a efi *sika afo̱remuka
a esi Nyaṅkõpo̱ṅ anim no mme̱ṅ anaṅ no
mu a *8,3. 2 Mos 30,1—3.
14. ese o̱bo̱fo a o̱to so asĩa a o̱wo̱ toro-
be̱nto no se̱: Sãnsãṅ abo̱fo bãnaṅ a wo̱asẽsã
wo̱ṅ *asubo̱nteṅ ke̱se Frat hõ no. *16,12.

15. Na wosãnsãṅ abofo bãnaṅ a woasiesie woṅ amã edoṅ nė da nė osram nė afe se *woṅkuṅkum nnipa ṅkyem a etĩa abiesã. *8, 7—12.

16. Na edom a wotete apoṅko so ano si opedu ahoro opeduonu, na metee woṅano a wosi.

17. Na senea mihũu apoṅko no nė woṅ a wotete woṅ so no, ani-so-ade-hũ no mu ni: wowo ogya- nė afasebiri- nė sufreṅkatabo, na apoṅko no ti tete se gyata ti, na ogya nė wusiw nė sufre fifi woṅ anom;

18. wonam haw abiesã yi so de gya nė wusiw nė sufre a efifi woṅ anom no kuṅkum nnipa ṅkyem a etĩa abiesã;

19. nà apoṅko no ahõodeṅ wo woṅ ano nė woṅ dua mu; nà woṅ dua no tete se awo, na ewowo ti, na eno na wode haw.

20. Na nnipa a aka no a woaṅkum woṅ ohaw horo yi mu no *ansakra woṅ adw̃ene amfi woṅ nsa ano ṅnw̃uma hõ, se †worensore adaemone nė sika- nė dw̃ete- nė aw̃owa- nė abo- nė dua-ahoni a eṅhũ ade na ente ade nanso entumi nnante; *16, 9. 11. 21. †1 Kor 10, 20.

21. na woansakra woṅ adw̃ene amfi woṅ awudi nė woṅ adutõ nė woṅ ṅnuamãmmo nė woṅ aw̃i mu.

## Tĩ 10.

Na mihũu *bofo foforo hõodeṅfo se ofi soro ba fam, na wahye suw̃isiw [omunuṅkum], na †nyaṅkõntoṅ wo ne ti so, na n'anim te se ow̃ia, na ne naṅ te se ogya adum. *5, 2. †4, 3

2. Na okura ne nsam ṅhõma ketewa bi a emu abue, *na ode ne naṅ nifã sii po so, na ode beṅkum sii asase so, *5, 1.

3. na ode nné kese tẽeem *senea gyata bom; na otẽeem no, aprанã asoṅ no de woṅ nné kasae. *Ier 25, 30. Hos 11, 10. Am 1, 2.

4. Na aprаnã asoṅ no kasae no, aṅkã meye makyerew; na metee nné bi fi soro see me se: *So nea aprаnã asoṅ no akã no ano, na ṅkyerew! *Dan 8, 26; 12, 4. 9.

5. Na obofo a mihũu no se ogyina po nė asase so no mãa ne nsa so kyeree osoro,

6. na *okãa nea ote ase dã dã a oboo osoro nė nea ewo mu, nė asase nė nea ewo mu, nė po nė nea ewo mu no hõ ntam se: †bere bi nni ho bio, *Dan 12, 7. †6, 11.

7. na mmom, obofo a oto so *asoṅ no nné no nna mu a orebehyeṅ no, na †woaw̃ie Onyaṅkõpoṅ ahintasem no, senea okãa hõ asempa kyeree ne ṅkoa, adiyifo no. *11, 15. †17, 17. Asmf 3, 21.

8. Na ené a metee fi soro no nė me kasae *bio se: Ko kogye ṅhõma ketewa a †woabue mu no obofo a ogyina asase nė po so no nsam! *ṅ. 4. †ṅ. 2.

9. Na mekoo bofo no ṅkyeṅ mekosee no se: Fa ṅhõma ketewa no mã me! Na ose me se: *Gyé mène, na ebeye ṅweneṅwene [wo] wo yam, na wo anom de, ebeye fremfrem se ewo.' *Hes 3, 1—3.

10. Na migyee ṅhõma ketewa no obofo no nsam memenee, na eyee fremfrem [wo] m'anom se ewo, na miw̃iee di no, eyee ṅweneṅwene [wo] me yam.

11. Na ose me se: Ese se wokã adiyisem bio ṅkũrofo nė amaṅ nė kasa nė ahene bebẽrẽ hõ.

## Tĩ 11.

Na womãa me *demere a ete se abã se: Sore na susu Nyaṅkõpoṅ asoredaṅ nė aforemuka nė woṅ a wosore [wo] mu no; *Hes 40, 3. Sak 2, 5. 6.

2. na adiwo a ewo asoredaṅ no hõ no de, gyaw to ho, na nsusu no, efise wode amã amaṅamaṅ, na *wobetiatia kũro kroṅkroṅ no so asram †aduanaṅ-abieṅ. *Luk 21, 24. †ṅ. 3. 12, 6. 14; 13, 5.

3. Na memã m'adansefo abieṅ afurafura ntw̃ẽãtam *abekã adiyisem nna apem-ahannu-aduosĩa. *ṅ. 2.

4 Eyinom ne *ṅno-dua abieṅ nė akaneadua abieṅ a egyinagyina asase wura anim no *Sak 4, 3. 11—14.

5. Na se obi pe se ohaw woṅ a, *ogya fi woṅ anom bemene woṅ atamfo: na se obi pe se ohaw woṅ a, etw̃a se wokum no sã. *2 Ah 1, 10.

6. Eyinom wo tumi se *woto soro mu na osu nto woṅ-adiyi nna no mu, na wowo nsu so †tumi se wodaṅ no mogya, nė se wode haw biara bo asase da biara a wope. *1 Ah 17, 1. †2 Mos 7, 19. 20.

7. Na se wow̃ie woṅ adansedi a, *aboa a ofi buṅ no mu no betu woṅ so sa, na wadi woṅ so ṅkõnim na wakum woṅ. *13, 1. 7; 17, 8.

8. Na wọn afunu bededa *kũro kẹse no abọnteṅ so, ẹno na, hoṅhom mu, wọfrẹ no Sodom nė Misraim, nea wọde wọn Awurade nso boọ asẹndua mu họ. *16, 19. Ies 1, 9. 10. Luk 13, 34.

9. Na ṅkũroḟo nė mmusũaku nė kasa horo nė amaṅ mu binom bẹfw̃ẹ wọṅ afunu nnansã nė fã, na wọremmã wọmfa wọṅ afunu no ntoto da mu.

10. Na wọṅ a wọtete asase so ani begye wọṅ hõ, na wọṅ bo atọ wọṅ yam na wọamãnãmãnã wọṅhõ ade, efisẹ adiyifo abieṅ yi ahaw wọṅ a wọte asase so.

11. Na nnansã nė fã akyi no, ṅkwã hoṅhom fii Nyaṅkõpọṅ mu bẹhyẹṅ wọṅ mu, na wogyinagyinaa wọṅ naṅ so, na ehũ kẹse kãa wọṅ a wohũu wọṅ no.

12. Na wọtee nné kẹse bi fi soro see wọṅ sẹ: Mómforo mmẽra ha! Na *wọforoo soro suw̃isiw [munuṅkum] no mu, na wọṅ atamfo hũu wọṅ. *2 Ah 2, 11.

13. Na ẹdọṅ no ara mu no asase wosoe kẹse, na kũro no ṅkyẹm a etĩa du fw̃ee ase, na asasewoso no kum nnipa mpemnsoṅ; na wọṅ a wọkae no suroe, na wọhyẹẹ ọsoro Nyaṅkõpọṅ no anuonyam. —

14. Due a etĩa *abieṅ no atw̃am; fw̃ẹ, due a etĩa †abiẹsã reba ntẹm! — *9, 12. †ṅ. 15. 12, 12.

15. Na ọbọfo a ọto so asoṅ no hyẹṅe, na ẹné akẹse gyigyegyigyei ọsoro se: *W̃iase ahenni ayẹ yẹṅ Awurade nė ne Kristo de, na ọbedi hene dã dã! *Dan 2, 44; 7, 27. Sak 14, 9.

16. Na *mpanyimfo aduonu-anaṅ a wọtete wọṅ ṅheṅṅua so Onyaṅkõpọṅ anim no †fw̃efw̃ee wọṅ anim ase na wọkotoo Nyaṅkõpọṅ *4, 4. 10. †7, 11

17. se: Yẹda wo, *Awurade Nyaṅkõpọṅ, ade ṅhĩnã so tumfoọ a wowọọ họ na wowọ họ na worebẹba no, ase, sẹ woafa wo tumi kẹse, na woadi hene. *4, 8.

18. Na amaṅamaṅ no bo afuw, na *wo abufu nė awufo bere no adu sẹ wobebu ntẹṅ, na woamã wo ṅkoa, adiyifo nė ahõtefo nė wọṅ a wosuro wo diṅ no, ṅketewa nė akẹse no, akatua, na woasẹe wọṅ a wọasẹe asase no. *15, 1. Dw̃ 2, 1. 5. 12.

19. Na wohiẹẹ Onyaṅkõpọṅ *asọredaṅ no ọsoro, na wohũu n'apãm-adaka no n'asọredaṅ no mu; na †anyinam nė nné nė apranã nė asasewoso nė asukọtw̃ẽãgu kẹse bae. *15, 5. †4, 5.

## Ti 12.

Na sẹṅkyerẹne kẹse yii nehõ adi ọsoro: Ọbã bi a ofura ow̃ia, na ọsram wọ ne naṅ ase, na nsoroma dumieṅ abotiri wọ ne ti,

2. na wafa afuru, na ọtẽẹm rekõ awo, na awo no *adeṅ no. *Mik 4, 10.

3. Na sẹṅkyerẹne foforo yii nehõ adi ọsoro, na fw̃ẹ, *drako [ọtw̃ẽaseẹ] kakraka kọkọ̃ a ọwọ ti asoṅ nė mmẹṅ du, na ahemmotiri asoṅ wowọ ne ti, *ṅ. 9.

4. na ne dua tw̃ẽ soro *nsoroma ṅkyẹm a etĩa abiẹsã, na ọtotow guu asase so. Na drako [ọtw̃ẽaseẹ] no abegyina ọbã a ọrebẹwo no anim, na sẹ ọwo a, wamene ne ba no. *Dan 8, 10.

5. Na ọwoo babaniṅ a ọde *dade-poma rebẹyẹṅ amaṅamaṅ ṅhĩnã; na wọfaa ne ba no de no kọọ Onyaṅkõpọṅ nė n'aheṅṅua no ṅkyẹṅ. *Dw̃ 2, 9. Adiy 19, 15.

6. Na ọbã no *gũaṅ kọọ sareso, nea Onyaṅkõpọṅ asiesie bãbi amã no, sẹ, wóṅfw̃ẹ no họ nna †apem-ahannu-aduosĩa. *Mat 2, 13. †Adiy 11, 2. 3.

7. Na ọkõ baa ọsoro: *Mikael nė n'abọfo tuu drako [ọtw̃ẽaseẹ] no so sa nė no kõe. Na drako no nė n'abọfo kõe; *Dan 10, 13. 21; 12, 1.

8. na wọantumi wọṅ, nso wọannyã ọkwaṅ ọsoro bio.

9. Na *wotuu drako kẹse no, †ọwọ dedaw no a wọfrẹ no ọbonsam nė Satan, nea ọdãdã amansãṅ ṅhĩnã no, fii họ tow no kyenee asase so, na wọtow n'abọfo kãa no hõ gui. *Luk 10, 18. Ioh 12, 31. †1 Mos 3, 1. 14.

10. Na metee nné kẹse ọsoro se: *Afei ṅkwãgye nė tumi nė ahenni ayẹ yẹṅ Nyaṅkõpọṅ de, na ahõọdeṅ ayẹ ne Kristo dea, efisẹ wọatow yẹṅ nuanom anotõtõfo no akyene, †ọno na ọtõtõ wọṅ ano yẹṅ Nyaṅkõpọṅ anim aw̃ia nė anadw̃o. *11, 15. †Hiob 1, 11. Sak 3, 1. Luk 22, 31.

11. Na wọṅ na *wọnam guamma no mogya nė †wọṅ adanse asẹm

no so **adi no so ṅkõnim, na wo-
anno woṅ kăra akosi wu mu.
*7, 14. †ṅ. 17. **Rom 8, 37.
12. Eyi nti mo soro nė mo a motete
mu no, mómmã mo bo nto mo yam!
Woṅ a wote asase nė po so n'nue! efise
obonsam asĩãṅ aba mo ṅkyeṅ, na wafa
abufu kese, efise onim se ne bere a
owo ye tiã.
13. Na drako [otw̃ěasee] no hũi se
woatow no akyene asase so no, otãa
obã a owoo babaniṅ no.
14. Na womãa obã no okore kese no
ntabaṅ abieṅ, se ómfa ntu *ṅko sareso
[wo] ne trãbere, nea wobefw̃e no† ebere
nė mmere nė bere fã afi owo no anim.
*ṅ. 6. †Dan 7, 25; 12, 7.
15. Na owo no puw n'anom nsu se
asubonteṅ guu obã no akyi, se obemã
afa no.
16. Na asase boaa obã no, na asase
buee n'anom menee asubonteṅ a drako
no puw fii n'anom no.
17. Na drako no bo fuu obã no, na
okotuu n'asefo ṅkae a wodi Nyaṅkõpoṅ
*ahyede so na wokura Iesu Kristo
†adanse no so 'sa. *14, 12. †19, 10. 1 Ioh 5, 10.
18. Na mekogyinaa mpoano ṅhwẽa so.

## Tĩ 13.

Na mihũu *aboa bi se ofi po mu sore
a owo ti asoṅ nė mmeṅ du, na ahemmo-
tiri du bobo ne mmeṅ, na abusudiṅ wowo
ne ti. *11, 7; 17, 3. 9. 12. Dan 7, 7.
2. Na aboa a mihũu no no te se osebo, na
ne naṅ te se osisi naṅ, na n'ano te se
gyata ano. Na *drako [otw̃ěasee] no de
ne tumi nė n'aheṅṅua nė n'ahõodeṅ kese
mãa no. *12, 3.
3. Na mihũi se ne ti no mu biakõ te
se woabo no botoro, na wosaa ne botorofe
no, na aboa no hõ yee *w̃iasefo ṅhĩnã
ṅwoṅwã mã wodii n'akyi. *17, 8.
4. Na wokoto drako no se ode ahõo-
deṅ amã aboa no, na wokoto aboa no
se: Hena na ote se aboa no? na hena
na obetumi nė no akõ?
5. Na womãa no *ano a ode kãa aseṅ-
kese nė abususem, na womãa no kwaṅ
†asram aduanaṅ-abieṅ. *Dan 7, 8. †11, 2; 12, 6. 14.
6. Na obuee n'ano kãa abususem tiaa
Onyaṅkõpoṅ, se obekã ne diṅ nė ne
ntamadaṅ nė woṅ a wotete soro hõ
abususem.
7. Na *womãa no [kwaṅ] se óntu ahõ-
tefo so sa nė onni woṅ so ṅkõnim; na
womãa no mmusũaku nė ṅkũrofo nė
kasa horo nė amaṅ ṅhĩnã so tumi.
*11, 7. Dan 7, 21.
8. Na woṅ a wote *asase so ṅhĩnã
bekoto no, woṅ a †woamfi w̃iase ase-
hye aṅkyerew woṅ diṅ oguamma a
woakum no no **ṅkwã-ṅhõma no mu.
*12, 12. †3, 5. **17, 8.
9. Se obi wo asõ a, mã ontie!
10. Se obi fa nnommum a, wobefa no
dommum; se *obi de ṅkrante kum a,
etw̃a se wode ṅkrante bekum no. †Eha
na ahõtefo boaseto nė gyidi no
wo. *Mat 26, 52. †Adiy 14, 12.
11. Na mihũu *aboa foforo a ofii asase
mu bae, na owo mmeṅ abieṅ se †oguam-
ma, na okasa se otw̃ěasee [drako].
*16, 13. †Mat 7, 15.
12. Na *oye aboa a odi kaṅ no ahõodeṅ
ṅhĩnã wo n'anim, na omã asase nė woṅ
a wotete so koto aboa a odi kaṅ a
woasa ne wupira no. *ṅ. 2. 4. 5. 7.
13. Na oye *nseṅkyerene akese, na
omã ogya mpo fi soro ba asase so, nnipa
anim, *Mat 24, 24. 2 Tes 2, 9. 10. 1 Ah 18, 24 39.
14. na *nseṅkyerene a wode mãa no
se ónye aboa no anim no nti odãdã
woṅ a wotete asase so no se asase so
tefo no se: wónye ohoni m'mã aboa a
ṅkrante apira no na ote ase [bio] no.
*5 Mos 13, 2—4.
15. Na womãa no [kwaṅ] se ómmã aboa
no honi no hoṅhom, na aboa no honi no
akasa po, na wamã woakum dodo a
woṅkoto aboa no honi no.
16. Na omã ṅketewa nė akese, adefo
nė ahĩafo, adehye nė ṅkoa ṅhĩnã pene
mã wohye woṅ *agyirae, woṅ nsa nifã
anase woṅ mõma so, *19, 20.
17. nė se obi ntumi nto ana ontoṅ gye
nea owo agyirae no anase aboa no diṅ
anase ne diṅ akontã-kyerewẽ ṅkõ.
18. Eha na *nyansa wo; mã nea owo
adw̃ene m'mu aboa no †akontã nto ano,
nė eye onipa akontã-ntoãno, na n'akontã-
ntoãno si ahansĩa-aduosĩa-asĩa. —
*17, 9. †15, 2.

## Ti 14.

Na mihũi, na fw̃e̱, oguamma no gyina Sion bepo̱ so, na *mpem o̱ha-aduanaṅ-anaṅ a †wo̱akyere̱kyere̱ʷ ne diṅ nė n'agya diṅ wo̱ṅ mõma so no kã no hõ.
*7,4. †3,12.

2. Na metee nné bi fi soro se̱ *nsu bebẽrẽ nné nė apranã ke̱se nné; na nné a metee no te se̱ saṅkũbo̱fo a wo̱bo̱ wo̱ṅ-asaṅkũ dw̃onto. *1,15.

3. Na wo̱to *dw̃om foforo bi, aheṅṅua no nė ateasefo anaṅ no nė mpanyimfo no anim, na obiara antumi ansũa dw̃om no, gye mpem o̱ha-aduanaṅ-anaṅ a wo̱ato̱ wo̱ṅ afi asase so no ṅkõ. *5,9.

4. Eyinom ne wo̱ṅ a wo̱amfa mmã aṅṅu wo̱ṅhõ fì, nà wo̱ye̱ *mmabuṅ, wo̱ṅ na wodi guamma no akyi bãbiara a o̱ko̱. Eyinom na †wo̱ato̱ wo̱ṅ afi nnipa mu aye̱ wo̱ṅ mmakaṅ amã Onyaṅkõpo̱ṅ nė guamma no, *2 Kor 11,2. Ef 5,27. † Adiy 5,9.

5. na wo̱aṅhũ atoro bi [wo̱] wo̱ṅ anom; nà wonni de̱m [Onyaṅkõpo̱ṅ aheṅṅua no anim]. —

6. Na mihũu *bo̱fo foforo a otu nam soro mfinimfini a okura dã ase̱mpa bi de rekokã akyere̱ wo̱ṅ a wo̱te asase so, nè amaṅ nė mmusũaku nė kasa nė ṅkũrofo ṅhĩnã, *8,13.

7. na o̱de nné ke̱se tẽe̱m se: Músuro Onyaṅkõpo̱ṅ na moṅhye̱ no anuonyam, efise̱ n'atemmu do̱ṅ adu; na moṅkoto nea o̱ye̱e̱ o̱soro nė asase nė po nė nsuti no.

8. Na o̱bo̱fo foforo a otĩa abieṅ dii akyiri se: *Babilon ke̱se no afw̃e ase, afw̃e ase! efise̱ wamã amaṅamaṅ ṅhĩnã anõm n'aguamãmmo̱ abufu-nsã no bi.
*18,2. Ies 21,9. Ier 51,7.8.

9. Na o̱bo̱fo foforo a o̱to so abiẽsã dii wo̱ṅ akyi de nné ke̱se tẽe̱m se: Se̱ obi koto aboa no nė ne honi no, na ogye ne mõma anase̱ *ne nsa so agyirae a: *13,12—17.

10. o̱no ara be̱nõm Nyaṅkõpo̱ṅ abufu *nsã a wo̱afw̃ie no gyeneṅṅ agu n'abufu kũruwa mu no bi; na wo̱aye̱ no †ayayade, ogya nė sufre mu, abo̱fo kroṅkroṅ nė guamma no anim.
*16,19. Ier 25,15. † Adiy 19,20.

11. Na wo̱ṅ ayayade *wusiʷ be̱foro soro dã dã, na wo̱ṅ a wo̱koto aboa no nė ne honi, nė obiara a o̱begye ne diṅ agyirae no, wonni home aw̃ia nė anadw̃o. *19,3.

12. *E̱ha na ahõtefo boaseto̱ wo̱, wo̱ṅ a †wokura Onyaṅkõpo̱ṅ ahye̱de nė Iesu gyidi mu no. *13,10. †12,17.

13. Na metee nné bi fii soro see me se̱: Kyere̱ʷ se̱: Ṅhyira ne awufo a wowu Awurade mu fi mprempreṅ reko̱ yi. Hoṅhom no se: Yiʷ, *wo̱be̱home afi wo̱ṅ bere̱ no mu; na wo̱ṅ ṅṅw̃uma di wo̱ṅ akyi.
*Ies 57,2. Heb 4,10.

14. Na mihũi, na fw̃e̱, *suw̃isiʷ [munuṅkum] fitã, na obi a o̱te se̱ onipa ba te suw̃isiʷ [munuṅkum] no so, na o̱bo̱ sika abotiri na okura †kontoṅkrow̃i nnamnam bi. *Dan 7,13. †Mat 13,39.41.

15. Na o̱bo̱fo foforo fi aso̱redaṅ no mu de nné ke̱se tẽe̱m kyere̱e̱ nea o̱te suw̃isiʷ [munuṅkum] no so se: *Toʷ wo kontoṅkrow̃i tw̃itw̃a, efise̱ tw̃abere adu, na asase so nne̱ema ahoa. *Ioel 4,13.

16. Na nea o̱te suw̃isiʷ [munuṅkum] no so no de ne kontoṅkrow̃i toʷ asase so, na wotw̃itw̃aa asase so ade.

17. Na o̱bo̱fo foforo fii o̱soro aso̱redaṅ no mu, na o̱no nso kura kontoṅkrow̃i nnamnam.

18. Na o̱bo̱fo foforo a o̱wo̱ ogya so tumi fii afo̱remuka no mu, na o̱de ntẽe̱m ke̱se tẽe̱m kyere̱e̱ nea okura kontoṅkrow̃i nnamnam no se: *Toʷ wo kontoṅkrow̃i nnamnam no tw̃itw̃a asase so bobe [wĩndua] akasĩaʷ, efise̱ n'aba no abere. *ṅ. 15.

19. Na o̱bo̱fo no de ne kontoṅkrow̃i toʷ asase so, na otw̃itw̃aa asase so bobe [wĩndua] aba, na o̱de koguu Onyaṅkõpo̱ṅ abufu *ntw̃eri [wĩn-kyĩbea] ke̱se no mu. *19,15.

20. Na wotiatiaa *ntw̃eri no so kũro no akyi, na mogya fii ntw̃eri no mu koduu apo̱ṅko̱ nnareka hõ tẽe̱ nam ṅkwansimma [stadia] apem-ahansĩa mu. *Ies 63,3.

## Ti 15.

Na mihũu *se̱ṅkyere̱ne foforo a e̱sõ na eye̱ ṅwoṅwã o̱soro: abo̱fo bãsoṅ a wokurakura o̱haʷ asoṅ a etw̃a to no, na emu na wow̃ie Onyaṅkõpo̱ṅ †abufu no. *12,1.3. † 11,18.

2. Na mihũu biribi a ete se *afw̃efw̃e-
po a ogya fram'; na woṅ a wodii †aboa
no nė n'ohoni nė n'agyirae nė ne diṅ
akontāhyede hõ ṅkõnim no gyinagyina
afw̃efw̃e-po no ano kurakura Onyaṅ-
kõpoṅ **asaṅkũ. *4,6. †13,15.18. **5,8.
3. Na woto Onyaṅkõpoṅ akoa *Mose
dw̃om nė oguamma no †dw̃om se: Awu-
rade Nyaṅkõpoṅ, ade ṅhĩnā so tumfoo,
**wo ṅṅw̃uma ye akese na eye ṅwoṅwā:
amaṅamaṅ hene, wo akwaṅ tẽe na eye
nokware!
*2 Mos 15,1.11. †5,9.12. **Dw̃ 145,17. Ier 10,6.7.
4. Awurade! hena na orensuro wo, na
oṅhye wo diṅ anuonyam? efise wo ṅkõ
na woye kroṅkroṅ, na amaṅamaṅ ṅhĩnā
*beba abekoto wo anim, efise wo asen-
trẽnē ada adi. *Dw̃ 86,9.
5. Na eyinom akyi no mihũi, na fw̃e,
*woahĩe adanse-ntamadaṅ no asoredaṅ
osoro, *11,19.
6. na abofo bāsoṅ a wokurakura ohaw
asoṅ no fi asoredaṅ no mu fii adi, *wo-
hyehye ṅw̃era fitafitā a ehāraṅ, na wode
sika aboso abobo woṅ koko. *1,13.
7. Na ateasefo anaṅ no mu *biakõ
mãa abofo bāsoṅ no sika ṅkũruwa asoṅ
a wode Nyaṅkõpoṅ a ote ase dā †abufu
no ahye mu mã mã. *4,6—8. †14,10.
8. Na owusiw a *efi Nyaṅkõpoṅ anu-
onyam nė ne tumi no mu hyee asoredaṅ
no mã, na obiara antumi aṅko asoredaṅ
no mu, kosii se wow̃iee abofo bāsoṅ no
haw asoṅ no ansã.
*2 Mos 40,34. 1 Ah 8,10. Ies 6,4. Hes 44,4.

## Ti 16.

Na metee nné kese bi a efi asoredaṅ
no mu see abofo bāsoṅ no se: Móṅko
ṅkofw̃ie Onyaṅkõpoṅ abufu *ṅkũruwa
no ṅṅu asase so. *15,7.
2. Na nea odi kaṅ no koe, na okofw̃iee
ne kũruwa no guu asase so: na *akisi-
kuru bone a etutuw baa nnipa a wowo
aboa no agyirae nė woṅ a wokoto ne
honi no so. *2 Mos 9,10.11.
3. Na obofo a oto so abieṅ no fw̃iee
ne kũruwa no guu po mu: na edaṅ se
owufo mogya, na akāra a ete ase ṅhĩnā
wuwui epo no mu. 2 Mos 7,17—21.
4. Na obofo a oto so abiesā no fw̃iee
ne kũruwa no guu nsubonteṅ nė nsuti
mu: na edaṅ *mogya. *2 Mos 7,19—24.
5. Na metee se nsu so bofo se: Awu-
rade a wowo ho na wowoo ho a woye
kroṅkroṅ, wotẽe, efise woabu nteṅ sa:
6. efise woafw̃ie ahõtefo nė adiyifo
mogya agu, na woamã-woṅ mogya anõm;
wofata sa.
7. Na metee se [ofoforo fi] *aforemuka
no [mu] se: W̃ie, Awurade Nyaṅkõ-
poṅ, ade ṅhĩnā so tumfoo! wo atem-
mu ye †nokware nė trẽnē! *9,13. †19,2.
8. Na obofo a oto so anaṅ no fw̃iee
ne kũruwa no guu ow̃ia so: na womãa
no ahõodeṅ se ómfa ogya ṅhyehye nnipa.
9. Na wode ahõhuru kese hyehyee
nnipa, na wokãa Onyaṅkõpoṅ a owo sā
haw yinom so ahõodeṅ no diṅ hõ *abu-
susem, na †woansakra woṅ adw̃ene aṅhye
no anuonyam. *ṅ. 11.21. †9,20.21.
10. Na obofo a oto so anum no fw̃iee
ne kũruwa no guu aboa no aheṅṅua so:
na n'ahenni daṅ *sũm, na oyaw no nti
wokekaa woṅ tekrema, *2 Mos 10,21. Ies 8,21.22.
11. na woṅ yaw nė woṅ akisikuru nti
wokãa osoro Nyaṅkõpoṅ hõ abususem, na
woannũ woṅhõ [wo] woṅ ṅṅw̃uma mu. ṅ. 9.
12. Na obofo a oto so asĩa no fw̃iee ne
kũruwa no guu asubonteṅ kese Frat
mu: na emu nsu *w̃oe, *na* woasiesie
kwaṅ amā ahene a wofi ow̃iapuei nohõā.
*Ies 11,15.16.
13. Na mihũu *ahoṅhom-fĩ abiesā a
wote se mpotoro fi †drako [otw̃ẽasee] no
anom nė ††aboa no anom nė **atoro-
diyifo no anom;
*2 Mos 8,3. 1 Ah 22,21—23. †12,9. ††13,1. **13,11.
14. nā woye adaemone ahoṅhom a *woye
nseṅkyerene, na wofi ko w̃iase ṅhĩnā
ahene ṅkyeṅ koboaboa woṅ ano mā
Onyaṅkõpoṅ, ade ṅhĩnā so tumfoo, da
kese no mu †kõ no. *13,13. †19,19.
15. Fw̃e, *mereba se ow̃ifo; ṅhyira ne
nea ow̃eṅ na ofw̃e ne ntade so, *na*
†wannante adagya na woaṅhũ n'ani-
wu. *1 Tes 5,2. † Adiy 3,18.
16. Na oboaboaa woṅ ano koo bābi a
wofre ho Hebri kasa mu se: *Har-
magedon. *Atem 5,19.31. 2 Ah 9,27; 23,29. Sak 12,11.
17. Na obofo a oto so asoṅ no fw̃iee

ne kŭruwa no guu ahunum: na ené kese bi fi soro asoredaṅ no mu, efi aheṅṅua no, se: Woaẅie!

18. *Na anyinam nė nné nė apranā bae, na asasewoso kese bae a efi bere a nnipa baa asase so no woṅhŭu asasewoso kese sā peṅ e. *4,5; 8,5; 11,19.

19. Na *kŭro kese no mu paee afāafā abiesā, na amaṅamaṅ ṅkŭro fẅefẅee ase, na wokaee Babilon kese no Onyaṅkōpoṅ anim se wobemā no †n'abufu a emu ye deṅ no nsā kŭruwa. *11,8. †14,10.

20. Na *nsupo ṅhīnā gŭaṅṅŭaṅe, na woaṅhŭ mmepo bi bio. *6,14; 20,11.

21. Na asukotẅēā akese a ete se *talentebo fi soro guguu nnipa so, na asukotẅēā no haw nti nnipa kāa Onyaṅkōpoṅ hō †abususem, efise ohaw no sō kese. — *2 Mos 9,23. †ṅ. 9.

## Tī 17.

Na abofo *asoṅ a wokurakura ṅkŭruwa asoṅ no mu biakō bae nė me bekasae se: Bĕra na meṅkyere wo aguamāṅ kese a ote nsu pī no so no atemmu, *15,1.

2. ono na ẅiase ahene nė no abo aguamāṅ, na n'aguamāmmo nsā no *abobow woṅ a wotete asase so no. *14,8; 18,3.

3. Na ode me nam hoṅhom mu koo sareso; na mihŭu obā bi a ote aboa kokō a abususem diṅ ahye no mā na owo *ti asoṅ nė mmeṅ du so. *13,1.

4. Na *obā no hye atade afasebiri nė ṅkra-ṅhōma, na ode sika nė aboodeṅabo nė ṅhenepa [margarite] ahyehye nehō, na okura †sika kŭruwa a akyide nė n'aguamāmmo fī aye mu mā, *Hes 28,13.16. †Ier 51,7.

5. na woakyerew diṅ bi ne mōma so se: *Ahintasem: †Babilon kese no, asase so ṅṅuamāṅ nė akyide nā. *2 Tes 2,7. †Adiy 14,8; 16,19. Dan 4,30.

6. Na mihŭi se ahōtefo mogya nė Iesu adansefo mogya abow obā no, na mihŭu no no, eyee me ṅwoṅwā kese. 18,24.

7. Na obofo no see me se: Edeṅ nti na aye wo ṅwoṅwā? Mekā-wo obā no nė aboa a oso no a owo ti asoṅ nė mmeṅ du no ahintasem no.

8. Aboa a wuhŭu no no, *owoo ho na †onni ho, na obefi buṅ no mu aba, na wabesēṅ ako osee mu; na ebeye woṅ a wotete asase so a woamfi ẅiase asehye aṅkyerew woṅ diṅ **ṅkwā-ṅhōma mu no ṅwoṅwā se wobehŭ aboa no, se owoo ho na onni ho, nanso owo ho ara. *13,1.2. †13,3. **3,5.

9. *Eha na adẅene a ewo nyansa wo. †Ti asoṅ no ye mmepo asoṅ a obā no te so, na eye ahene asoṅ: *13,18. †18,1.

10. anum agu, obiakō wo ho, ofoforo no nnyā mmae e, na oba a, etẅa se otrā ho kakrā bi.

11. Na aboa a owo ho na onni ho no, ono ara nso ne nea oto so awotẅe, na ofi asoṅ no mu, na oko *osee mu. *ṅ. 8. 19,20.

12. Na *mmeṅ du a wuhŭi no ne ahene du a wonnyāa ahenni e, nanso wo-nė aboa no benyā ahōodeṅ se ahene doṅfẅere biakō. *13,1. Dan 7,20.24.

13. Eyinom wo adẅeṅkoro, na wode woṅ tumi nė woṅ ahōodeṅ bemā aboa no.

14. Eyinom nė oguamma no bekō, na oguamma no bedi woṅ so ṅkōnim, — efise oye owuranom *wura nė ahene so hene, — nė woṅ a †woafre woṅ na woapaw woṅ na wodi no nokware a wokā no hō. *19,16. †19,14.

15. Na ose me se: *Nsu a wuhŭi a aguamāṅ no te so no ye ṅkŭro nė †ṅkŭrofo akuaku nė amaṅ nė kasa horo. *ṅ. 1. †Ies 8,7. Ier 47,2.

16. Na *mmeṅ du a wuhŭi no, nė aboa no, woṅ na wobetaṅ aguamāṅ no, na woaye no pasā, na wada adagya, na woadi ne nām, na wode †gya ahyew no. *ṅ. 12.13. †18,8.

17. Nȧ Onyaṅkōpoṅ na ode ahye woṅ kōmam se wómmā ne tirim-asem mmĕram, na wonye adẅeṅkoro, na womfa woṅ ahenni mmā aboa no ṅkosi se Onyaṅkōpoṅ nsem no *beẅie du. *10,7.

18. Na obā a wuhŭu no no ne *kŭro kese a edi asase so ahene so hene no. *18,10.

## Tī 18.

Na eyinom akyi no mihŭu bofo foforo se *ofi soro sīāṅ ba, na owo ahōodeṅ kese, na n'anuonyam nti †asase hāraṅe. *10,1. †Hes 43,2.

2. Na ode nné a emu ye deṅ tēeem se: *Wafẅe ase, Babilon kese no afẅe ase, na †adaṅ adaemone trābere nė ahoṅ-

homfī ṅhīnā atewē nė nnōmā ṅhīnā a woye fī a wokyi woṅ atewē!
*14, 8. †Ies 13, 21; 34, 11. 13. Ier 50, 39.

3. Efise amaṅamaṅ ṅhīnā *anōm n'aguamāmmo abufu nsā no bi, na asase so ahene nė no abo aguamāṅ, na asase so aguadifo nam ne tāmudi ahōodeṅ so anyā woṅhō. *Ier 51, 7. Nah 3, 4.

4. Na metee nné foforo fii soro se: Me maṅ, *múmfi no mu, na moamfra ne nnebone, na moannyā ne haw no bi;
*Ies 48, 20; 52, 11. Ier 50, 8; 51, 6. 45.

5. efise ne nnebone atoatoa *abedu soro, na Onyaṅkōpoṅ akae n'amumoye.
*1 Mos 18, 20. 21. Ier 51, 9.

6. *Múntua no ka, senea otuaa (mo) ka, na momfa mmo hō abieṅ mmā no, senea ne ṅṅẅuma te; kūruwa a ofrae no, mómfra mu mmo hō abieṅ mmā no;
*Dẅ 137, 8. Ier 50, 15. 29.

7. dodo a *ohyee nehō anuonyam na odii tāmu no, mómmā n'ayayade nė n'aẅereho nnōsō sa; efise ose ne kōmam se: †Mete ho se ohemmā na menyé okunafo, na mereṅhū aẅereho: *Ies 50, 29. †Ies 47, 7. 8.

8. eyi nti na ne haw beba *dakoro pe, owu nė aẅereho nė okom, na wode †gya behyew no, efise Awurade Nyaṅkōpoṅ a obu no nteṅ no ye ohōodeṅfo.
*Ies 47, 9. Ier 50, 31. †Adiy 17, 16.

9. Na asase so ahene a *wo-nė no abo aguamāṅ na woadi tāmu no, se wohū ne hyew wusiw a, wobesū no, na woabobo ne hō abubuw, *17, 2.

10. n'aninyanne no suro nti wobegyinagyina akyiri ase se: *Due, due, kūro kese Babilon! kūro a eye deṅ! efise doṅfẅere biakō mu na wo atemmu aba!
*14, 8. Ies 21, 9. Ier 51, 8.

11. Na asase so aguadifo besū no, na woadi no hō ṅkommo, efise obi nto woṅaguade bio: Hes 27, 36.

12. sika nė dẅete nė aboodeṅ-abo nė ṅhenepa [margarite] nė ṅẅera-pa nė ntama afasebiri nė sedā nė ṅkra-ṅhōma aguade, nė nnua a eye hūām ṅhīnā nė asommeṅadẅinne ṅhīnā nė adẅinne a wode nnua a ewo diṅ nė aẅowa nė dade nė marmorabo aye ṅhīnā, Hes 27, 12. 13 22.

13. nė kinamōmon nė amōmon nė nnuru hūāmhūām nė aneneduru [míre] nė hūāmfufu nė nsā nė ṅṅo nė asikresīam bokoboko nė aẅi nė nyemmoa nė ṅṅuaṅ nė apoṅko nė nteaseenam nė nnipadua nė nnipa akāra.

14. Na nnuaba a wo kāra koṅ do no afi wo ṅkyeṅ, na nnepa nė anuonyanne ṅhīnā afi wo hō ayera, na woreṅhū bio korā!

15. Nneema yi hō aguadifo a kūro no nti woanyā ade no begyinagyina akyiri n'aninyanne no suro nti, na woasū na woadi ṅkommo se:

16. Due, due! kūro kese a *ofura ṅẅera-pa nė ntama afasebiri nė ṅkraṅhōma, na ode sika nė aboodeṅ-abo nė ṅhenepa [margarite] ahyehye nehō! *17, 4.

17. *efise doṅfẅere biakō pe mu na sā ahōnyā no aye pasā yi! Na †hyeṅ kwaṅkyerefo ṅhīnā nė woṅ a wonam hyeṅ mu ko bābi ṅhīnā, nė hyeṅ-mu-fo nė dodo a woye po so adẅuma gyinagyina akyiri, *Ies 23, 14. †Hes 27, 27—29.

18. na wohūu ne hyew *wusiw no, wotēeem se: Ehena na ote se kūro kese yi? *Ies 34, 10.

19. Na wode dote *guu woṅ atifī, na wode sū nė ṅkommodi tēeem se: Due, due! kūro kese yi a n'aboodenne nti woṅ a wowo hyeṅ [wo] po so ṅhīnā anyīnyā woṅhō wo mu, efise doṅfẅere biakō pe mu na woaye no pasā! —
*Hes 27, 30—34.

20. Osoro nė mo, ahōtefo nė asomafo nė adiyifo, *mómmā mo bo nto mo yam [wo] no hō, efise Onyaṅkōpoṅ abu no mo ateṅ! *Ies 44, 23. Ier 51, 48.

21. Na obofo biakō hōodeṅfo bi māa *obo bi a ete se ẅiyammo kese so tow kyenee po mu se: Senea wobetow kūro kese Babilon akyene fẅī ne no, na woreṅhū bio korā. *Ier 51, 63. 64.

22. *Na worente saṅkūbofo nė ṅṅẅontofo nė mmeṅhyeṅfo nė torobentohyeṅfo nné bio [wo] wo mu, na woreṅhū adẅinni bi mu dẅumfo biara, wo mu bio, na worente ẅiyammo bi ṅkā [wo] wo mu bio,
*Ies 24, 8. Hes 26. 13.

23. na okanea haṅṅ reṅhyereṅ [wo] wo mu bio, na *worente ayeforokunu nė ayeforo nné [wo] wo mu bio; efise wo †aguadifo yee asase so nnipa akese, ná wode wo adutō adādā amaṅamaṅ ṅhīnā,
*Ier 7, 34; 16, 9; 25, 10. †Ies 23, 8.

24. na eno mu na wohũu adiyifo nė
ahõtefo nė won a woakum-won asase so
ǹhĩnā no *mogya.
*6,10; 17,6; 19,2. Mat 23,35.37.

## Ti 19.

Eyinom akyi no *metee biribi se
ǹkũrofo pĩ nné kese osoro se: Hallelu-Ia;
ǹkwãgye nė anuonyam nė nĩdi nė tumi
ye Awurade yeǹ Nyaǹkõpoǹ dea; *11,15.
2. efise n'atemmu ye *nokware na etẽe,
se obuu aguamãǹ kese a ode n'agua-
mãmmo asee asase no nteǹ, na †odii ne
ǹkoa mogya hõ w̃ere [wo] ne nsam.
*16,7. †6,10 5 Mos 32,43.
3. Na wosee bio se: Hallelu-Ia! na
*ne wusiw foro soro dā dā. *Ies 34,10.
4. Na mpanyimfo aduonu-anaǹ nė
ateasefo anaǹ no koto soree Nyaǹkõ-
poǹ a ote aheǹǹua no so no se: *Amen,
Hallelu-Ia! *5,14. Dw̃ 106,48.
5. Na ené bi fii aheǹǹua no mu se:
Múnyi yeǹ Nyaǹkõpoǹ aye, mo a moye
ne ǹkoa nė mo a musuro no ǹhĩnā, akese
nė ǹketewa!
6. Na metee nné bi a ete se ǹkũro-
foku kese nné nė nsu beběrē nné nė
apranā a emu ye deǹ nné se: Hallelu-
Ia! efise Awurade Nyaǹkõpoǹ,
ade ǹhĩnā so tumfoo no, *adi hene!
*11,15.17.
7. *Mómmã yeǹ ani nnye, na yenni
ahurusi, na yeǹhye no anuonyam,
efise oguamma no †ayeforohyia
adu, na ne yere asiesie nehõ!
*Dw̃ 118,24. †Adiy 21,2.9.
8. Na womãa no se *omfura ǹw̃era-pa
a ehoa fitā a ehõ tew. Nà ǹw̃era-pa no
ne ahõtefo trēnē. *Dw̃ 45,14.15. Ies 61,10.
9. Na ose me se: Kyerew: *Ǹhyi-
ra ne woǹ a woahyia-woǹ ogua-
mma no ayeforo ase! Na ose me se:
Eyinom ye Onyaǹkõpoǹ nsem a eye
nokware. *Luk 14,15.
10. Na *mefw̃ee ne naǹ ase ase se
merekoto no; na ose me se: Fw̃e, nyé
sa: meye wo awurakwā nė wo nuanom
a wokura Iesu †adanse no mu bi; koto
Nyaǹkõpoǹ! Nà Iesu adanse ne adiyi
hoǹhom no. *22,8.9. Asmf 10,25.26. †Adiy 12,17.
11. Na mihũi se osoro abue, na fw̃e,
*opoǹko fitā, na nea ote no so no, wofre
no nea ose †gyidi nė nokwafo, na **obu
nteǹ na otu sa trēnē mu;
*6,2. †1,5; 3,14. **Ies 11,4.5.
12. na *n'aniwa te se gyaframa, na
ahemmotiri pĩ bobo ne ti; na woakyerew
no †diǹ bi a obiara nnim gye no ǹkõ;
*1,14; 2,18. †3,12.
13. na ohye *atade bi a wode abo
mogya mu; na wofre ne diǹ se: †Onyaǹ-
kõpoǹ Asem. *Ies 63,1.2. †Ioh 1,1.
14. Na *edom a wowo osoro no tete
apoǹko fitafitā so dii n'akyi hyehye
ǹw̃era-pa fitā a ehõ tew. *17,14.
15. Na afõa nnamnam fi n'anom, se
ode bebobo amaǹamaǹ, na ode dade poma
*ayeǹ woǹ; na ono na †otiatia Onyaǹ-
kõpoǹ, ade ǹhĩnā so tumfoo no, abufu
a eye deǹ no nsã-ntw̃eri no so;
*12,5. Dw̃ 2,9. †14,19.20. Ies 63,3.
16. na owo diǹ bi a woakyerew n'atade
nė n'aseǹ so se: *Ahene hene nė owu-
ranom awurade. *17,14. 1 Tim 6,15.
17. Na mihũu obofo biakõ a ogyina
ow̃ia mu; na ode nné kese tẽeem see
nnõmā a wotu ew̃im ǹhĩnā se: *Mommĕra
mmehyia Onyaǹkõpoǹ adidi kese no
ase *Hes 39,4.17—20.
18. *na* moadi ahene nãm nė asafohene
nãm nė atumfo nãm, nė apoǹko nė woǹ
a wotete woǹ so nãm, nė adehye nė
ǹkoa, nė ǹketewa nė akese ǹhĩnā nãm!
19. Na mihũu *aboa no nė asase so
ahene nė woǹ dom se †woaboaboa woǹhõ
ano, na wo-nė nea ote opoǹko fitā no so
no nė ne dom bedii akõ. *17,12—14. †16,14.16.
20. Na wokyeree *aboa no nė †atoro-
diyifo no nso a oyee n'anim nseǹkyerene
no a ode dādā woǹ a wogyee aboa no
agyirae nė woǹ a wokoto ne honi no
kãa no hõ; wotow woǹ bānu yi animono
guu **gya tare a sufre dew mu no mu.
*13,1. †13,11—17. **20,10. Dan 7,11.26.
21. Na woǹ a aka no, wode nea ote
poǹko no so no afõa a efi n'anom no
kuǹkum woǹ, na nnõmā ǹhĩnā dii woǹ
nãm mẽe.

## Ti 20.

Na mihũu bofo bi a ofi soro resĩãǹ a
okura obuǹ no ano *safẽ na †ǹkonsoǹ-
konsoǹ kese wo ne nsam.
*9,1. †2 Pet 2,4. Iud 6.

2. Na okyeree *drako [otwẽasee] no, owo dedaw a one bonsam [diábolo] nė satan no, kyekyeree no mfrihyia apem, *12, 9.

3. na otow no kyenee buñ no mu, na otoo nò mú na osoo ano wo no so, *na* *wañkodādā amañamañ bio, gye se mfrihyia apem no bewie du ansã; na eno akyi no etwa se wogyā no kakra. *2 Tes 2, 9. 10.

4. Na mihũu *ñheññua, na wotrãtrãa so, na wode atemmu mãa woñ: na (mihũu) woñ a Iesu adanse nė Nyañkõpoñ asem nti wotwitwaa woñ ti akăra nė woñ a woañkoto aboa no anase ne honi na woannye agyirae no woñ mõma nė woñ nsa so no; na wonyãa ñkwã bio, na wo-nė Kristo dii ahene mfrihyia apem no. *Dan 7, 9. 22. 27. Luk 22, 30. 1 Kor 6, 2

5. Na awufo ñkae no de, woannyã ñkwã bio, gye se mfrihyia apem no bewie du ansã. Owusore a edi kañ ne no. 1 Kor 15, 23. 1 Tes 4, 16.

6. Ñhyira nė kroñkroñ ne nea onyã afã osore a edi kañ no mu: sãfo no so na owu-perennu no nni tumi, na mmom wobeye Onyañkõpoñ nė Kristo *asafo, na wo-nė no adi ahene mfrihyia apem. *5, 10.

7. Na se mfrihyia apem no wie du a, wobesãñ Satan afi n'afiase,

8. na obefi adi akodādā amañamañ a wowo asase afã-nañ mu, *Gog nė Magog no, akoboaboa woñ ano ako osa, woñ na woñ ano dõsõ se †mpoano ñhwẽa. *Hes 38, 2. †Hes 38, 9. 15.

9. Na woforo kogyinaa asase tetĕrete no so, na wotwaa ahõtefo nsra nė kũro a wodo no no hõ hyiae. Na *ogya fi soro fi Onyañkõpoñ ñkyeñ guu fam behyew woñ; *Hes 38, 22; 39, 6. Sak 12, 9.

10. na obonsam a odādā woñ no, wotow no kyenee gya nė sufre tare no mu, nea *aboa no nė atoro-diyifo no wo ho, na wobeye woñ †ayayade awia nė anadwo dā dā. *19, 20. †14, 10. 11.

11. Na mihũu *aheññua fitā kokũrõ, nė nea ote so no a asase nė soro †gũañ n'anim, na woñhũu bābi mmãa woñ. *Mat 25, 31—46. †2 Pet 3, 7. 10. 12.

12. Na mihũu awufo, ñketewa nė akese, se wogyinagyina aheññua no anim; na wobuebuee *ñhõma mu; na wobuee †ñhõma foforo bi a eye ñkwã ñhõma no mu; na wonam nsem a woakyerew ñhõma no mu no so bubuu awufo nteñ, senea **woñ ññwuma te. *Dan 7, 10. †Adiy 3, 5. Fil 4, 3. **Rom 2, 6.

13. Na epo yii n'awufo a ewo mu no mãe, na owu nė asãmañ yii awufo a ewo mu no mãe, na wobuu woñ mu biara nteñ senea woñ ññwuma te. Ioh 5, 28. 29.

14. Na wotow *owu nė asãmañ guu gya tare no mu; eyi ne wu-perennu no. *1 Kor 15, 26. 55.

15. Na obiara a woañhũ no se woakyerew no ñkwã ñhõma no mu no, wotow no kyenee *ogya tare no mu. *19, 20. Mat 25, 41.

## Ti 21.

**Na** mihũu *soro foforo nė asase foforo, nà †kañ-soro nė kañ-asase no atwam, na epo nni ho bio. *Ies 65, 17. 2 Pet 3, 13. †Adiy 20, 11.

2. Na me, Iohane, mihũu kũro kroñkroñ no, *Ierusalem foforo, se †efi soro Onyañkõpoñ ñkyeñ resĩãñ, na woasiesie no se ayeforo a **woahyehye no amã ne kunu. *Heb 11, 10. 16. †Heb 12, 22. Gal 4, 26. **Adiy 19, 7. 8.

3. Na metee nné kese bi fi soro nohõã se: Fwe, Onyañkõpoñ ntamadañ nnipa mu, na *obetrã mu [wo] woñ mu, na woaye ne mañ, na Onyañkõpoñ añkasa nė woñ betrã, na waye woñ Nyañkõpoñ; *Hes 37, 27; 48, 35.

4. na Onyañkõpoñ *bepopa woñ aniwam nusu ñhĩnã; na †owu nni ho bio, na awereho nė sũ nė yaw bi nni ho bio, efise kañ nneema atwam. *7, 17. Ies 25, 8. †Ies 35, 10.

5. Na nea *ote aheññua no so no se: †Fwe, meye ade ñhĩnã foforo! Na osee me se: Kyerew, efise nsem yi wom' na eye nokware. *4, 2; 5, 1. †2 Kor 5, 17.

6. Na osee me se: Woawie! *Mene Alfa nė Omega no, mfiase nė awiei no. Me na mede †ñkwã nsuti mu nsu mekye obiara a osukom de no kwa. *1, 8. †22, 17.

7. Nea *odi ñkõnim no bedi ade ñhĩnã, na †meye no Onyame, na ono nso aye me oba. †2, 7. †Sak 8, 8.

8. Na *ahũfo nė wo̱ṅ a wonnye nni nė akyidefo nė †awudifo nė ṅṅuamãmmo̱fo nė adutõfo nė abosonsomfo nė atorofo ṅhĩnã benyã wo̱ṅ-kye̱fã wo̱ tare a **ogya nė sufre de̱ʷ mu no mu, e̱ne owuperennu. *Heb 10,38.39. †Adiy 22,15. ** 20,14.

9. Na *abo̱fo bãsoṅ a wokurakura ṅkũruwa asoṅ a o̱hawʷ asoṅ a edi akyiri no ahyehye̱ mu mã mã no mu biakõ baa me ṅkye̱ṅ nė me be̱kasae se̱: Bĕra, na meṅkyere̱ wo ayeforo, oguamma no †yere no. *15,1.6.7. †19,7.

10. Na o̱de-me hoṅhom-mu ko̱o̱ *bepo̱ ke̱se tenteṅ bi so, na o̱kyere̱e̱-me kũro kroṅkroṅ no, Ierusalem, se̱ efi soro Onyaṅkõpo̱ṅ ṅkye̱ṅ resĩãṅ, *Hes 40,2.

11. *ekura Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam; nea e̱mãa no haṅṅ te se̱ o̱bo a ne bo ye̱ dennennenneṅ, te se̱ yaspi-bo a emu tewʷ se̱ kristálo; *ṅ. 3. 23. Ies 60,1.2.

12. na e̱wo̱ o̱fasu ke̱se tenteṅ, na e̱wo̱ *apoṅke̱se dumieṅ, na abo̱fo dumieṅ tete apoṅ no so, na wo̱akyere̱kyere̱ʷ so ediṅ a e̱ye̱ Israel mma mmusũaku dumieṅ no diṅ. *Hes 48,31—35.

13. Apoṅ abie̱sã wo̱ apuei, apoṅ abie̱sã wo̱ beṅkum, apoṅ abie̱sã wo̱ nifã, na apoṅ abie̱sã wo̱ ato̱e.

14. Na kũro no fasu wo̱ nnyinaso dumieṅ, na oguamma no asomafo dumieṅ no diṅ wowo̱ so.

15. Na *nea o̱-nė me rekasa no kura sika abã [susudua], se̱ o̱de rebesusu kũro no nė n'apoṅ nė ne fasu no. *Hes 40,3.

16. Na kũro no da *ahiṅanaṅ, na ne ntw̃ẽmu nė ne tere̱ se̱ pe̱. Na o̱de abã no susu kũro no ṅkwansimma [stádia] mpem dumieṅ; ne ntw̃ẽmu nė ne tere̱ nė ne kõro̱ṅ sese̱e̱. *Hes 48,16.17.

17. Na osusu ne fasu no basafã o̱haaduanaṅ, se̱ onipa nsusui a e̱ye̱ o̱bo̱fo de no te.

18. Na nea wo̱de too ne fasu no ne yaspi-bo, na kũro no ye̱ sika kroṅkroṅ, te se̱ afw̃efw̃e̱ kroṅkroṅ.

19. Na wo̱de *aboo̱deṅ-abo ṅhĩnã ahyehye̱ kũro no fasu no nnyinaso. Nnyinaso a edi kaṅ ye̱ yaspi, nea e̱to so abieṅ ye̱ safĩro, nea e̱to so abie̱sã ye̱ kalkēdon, nea e̱to so anaṅ ye̱ smarágdo, *Ies 54,11.12.

20. nea e̱to so anum ye̱ sardóniki, nea e̱to so asĩa ye̱ sárdio, nea e̱to so asoṅ ye̱ krisolĩto, nea e̱to so awotw̃e ye̱ berilo, nea e̱to so akroṅ ye̱ topásio, nea e̱to so du ye̱ krisópraso, nea e̱to so dubiakõ ye̱ hiákinto, nea e̱to so dumieṅ ye̱ amétisto.

21. Na apoṅ dumieṅ no ye̱ ṅhenepa [margarite] dumieṅ; apoṅ no mmiakõ mmiakõ, wo̱de ahenepa [margarite] mmiakõ mmiakõ na e̱ye̱e̱. Na kũro no *abo̱nteṅ ye̱ sika kroṅkroṅ a e̱te se̱ afw̃efw̃e̱ a emu tewʷ. *22,2.

22. Na maṅhũ aso̱redaṅ bi [wo̱] mu; nà Awurade Nyaṅkõpo̱ṅ, ade ṅhĩnã sotumfoo̱, nė oguamma no ne n'aso̱redaṅ.

23. Na ow̃ia ana o̱sram ṅhĩa kũro no se̱ e̱be̱pae wo̱ mu; nà Onyaṅkõpo̱ṅ anuonyam hyere̱ṅ wo̱ mu, na ne kanea ne guamma no. 22,5. Ies 24,23; 60,19.20.

24. Na amaṅamaṅ a wo̱agye wo̱ṅ ṅkwã no be̱nennam ne haṅṅ mu; na asase so ahene de wo̱ṅ anuonyam be̱ba mu. Ies 60,3.5.

25. Na wo̱rentoto *n'apoṅ mu aw̃ia, nà †anadw̃o nni ho̱ bio; *Ies 60,11. †Adiy 22,5. Sak 14,7.

26. na wo̱de amaṅamaṅ no anuonyam nė nĩdi be̱ba mu.

27. Na adehunu biara nė nea é̱yè̱ akyide na edi atoro reṅhye̱ṅ mu korã, gye wo̱ṅ a wo̱akyere̱ʷ-wo̱ṅ oguamma no ṅkwã ṅhõma no mu no. 20,15. Fil 4,3.

## Ti 22.

Na o̱kyere̱e̱ me *ṅkwã nsu asubo̱nteṅ kroṅkroṅ a ani tewʷ se̱ kristalo [afw̃efw̃e̱] a efi Nyaṅkõpo̱ṅ nė oguamma no aheṅṅua no mu. *Hes 47,1. Sak 14,8.

2. *N'abo̱nteṅ mfinimfini nė asubo̱nteṅ no afãnu ṅhĩnã na †ṅkwã-dua a e̱sowʷ aba ahoro dumieṅ sisii, na e̱sosowʷ n'aba dã o̱sram; na dua no ṅhabaṅ na wo̱de sa amaṅamaṅ no yare. *21,21. †Hes 47,12.

3. Na *mmusu biara nni ho̱ bio; na Onyaṅkõpo̱ṅ nė guamma no aheṅṅua besi mu, na ne ṅkoa be̱som no, *Sak 14,11.

4. na *wo̱behũ n'anim, na †ne diṅ wo̱ wo̱ṅ mõma so. *21,3. †3,12.

5. Na *anadw̃o nni ho̱, na o̱kanea ana ow̃ia haṅṅ ṅhĩa wo̱ṅ, efise̱ Awurade Nyaṅ-

kõpoṅ behyereṅ woṅ so; na †wobedi
ahene dā dā. *21,25. †5,10. Dan 7,18.27.
6. Na osee me se: Nsem yi atim na
eye nokware, na Awurade, adiyifo kroṅ-
kroṅ no *ahoṅhom Nyaṅkõpoṅ no, asoma
†ne bofo se ommekyere ne ṅkoa ade a
etw̃a se eba ntem.
*4 Mos 27,16. 1 Kor 14,32. †Adiy 1,1.
7. Fw̃e, mereba ntem. Ṅhyira ne nea
okura ṅhõma yi mu adiyisem mu!
ṅ. 12.20; 3,11; 1,8.
8. Na me Iohane ne nea ohũu nneema
yi na otee. Na metee na mihũi no, *me-
fw̃ee ase merekoto bofo a okyere me
nneema yi naṅ ase. *19,10.
9. Na ose me se: Fw̃e, nye sā, na
meye wo nė wo nuanom adiyifo nė woṅ
a wokura ṅhõma yi mu nsem mu no
awurakwā; koto Nyaṅkõpoṅ!
10. Na ose me se: *Nso ṅhõma yi mu
adiyisem ano, nà †ebere no abeṅ.
*10,4. Dan 8,26; 12,4. †Adiy 1,3.
11. Nea ontẽe no nntẽe ara, na nea oye
fĩ no nye fĩ ara; na nea otẽe no n'tẽe ara,
na nea oye kroṅkroṅ no n'ye kroṅkroṅ ara.
12. Na *fw̃e, mereba ntem, na mikura
†m'akatua se **mede merebemā obiara
senea n'adw̃uma te.
*ṅ. 7; 3,11. †Ies 40,10. **Rom 2,6.
13. Mene Alfa nė Omega, mfiase nė
aw̃iei, okannifo nė okyikafo no. 1,11. Heb 13,8.
14. Ṅhyira ne woṅ a woye *n'ahyede,
*na* woanyā ṅkwādua no hõ kwaṅ, na
woafa apoṅ no ano ako kũro no mu. *12,17.
15. Na kũro no akyi no na akramaṅ
nė adutõfo nė ṅṅuamāṅ nė awudifo nė
abosonsomfo nė woṅ a wope atoro na
wodi ṅhĩnā wo. 21,8 27. 1 Kor 6,9.10.
16. *Me, Iesu, na masoma me bofo no
se ómmedi-mo nneema yi hõ †adanse
asafo no mu. Me na mene Dawid **ntini
nė n'aseni, ††adekyẽe-soroma a ehăraṅ no.
*1,1. †1,2. **Ies 11,10. Adiy 5,5. ††Luk 1,78.
17. Na *Hoṅhom no nė ayeforo no
se: Bĕra! Na nea otie no n'se se:
Bĕra! Na mā nea †osukom de ne
mmĕra, na nea ope mmegye ṅkwā
nsu no kwa!
*Rom 8,23. †Adiy 21,6. Ies 55,1. Ioh 7,37.
18. Midi obiara a ote ṅhõma yi mu
adiyi-nsem no adanse se: Se obi de biribi
kā nneema yi hõ a, Onyaṅkõpoṅ de ohaw
horo a *woakyerew ṅhõma yi mu no
bekā no hõ; *15,1. 6.
19. na se *obi yi adiyi-ṅhõma yi mu
nsem bi a, Onyaṅkõpoṅ beyi ne kyefā
afi ṅkwā-dua nė kũro kroṅkroṅ a wo-
akyerew ṅhõma yi mu no mu. *5 Mos 4,2.
20. Nea odi nneema yi hõ adanse
no se: Ampa ara, mereba ntem!
Amen! Yiw! Awurade Iesu, bĕra!
21. Yeṅ Awurade Iesu Kristo dom
ṅ'kā mo ṅhĩnā. Amen!

